hildin at vera vitugur maður. Hólmgongan stóð »uppi á lág« (omanfiri húsini í Smidlun), mitt ímidlun Gjógvaráfjals og Longutrøhodns. Regin hevði ta firstu siftuna, men hin fedl ikki, tí hann var frálíka fótgóður, og tó at Regin hevði hann høgt upp í loft, kom hann standandi niður attur. So fór við imsun siftun, ið Regin gjørdi, at hin fedl ikki; men av tí, at Gjógvarámaðurin hevði minni megin, sifti hann ikki attur ímóti, uttan ansaði bara sær sjálvun, at hann skuldi ikki fadla, og ætlaði á henda hátt at lúgva Toftabóndan. Regin, sum hevði varhuga av tí, ilskaðist og segði, at hetta var ikki firi mark, at hann sifti ongantíð. Gjógvarámaðurin varð tá noyddur at gera eina siftu; men í tí sama setti Regin fót firi hann, so hann fedl, og Regin kom omaná. Tá tók Gjógvarámaðurin ein knív fram, sum hann hevði goymt uppi á sær, og rendi í lærið á Regini. Av hesun stingi varð Regin so skakkur, at hann sprakk á føtur, brá sær avstað alt í senn og rópaði upp í há, at hin hevði stungið hann; men Gjógvarámaðurin helt fram, at hann hevði vunnið, av tí at Regin flíddi undan honun. Teir átta menn, ið kjástaddir vóru sum vitnir, søgdu so, at Gjógvarámaðurin hevði vunnið, og markið kom at vera Longutrøhodn.

Um hetta leitið var eisini nógvur dráttur ímidlun Sunnbingar og Vágbingar. Báðir partar valdu tá kvør sín mann til at gera Lopransgarð í felagi. Regin í Toftun, ið var firi Vágbingar, vildi hava hann suður undir Heyggj (Sunnbiarmegin), men Regin í Hørg, eyknevndur »Sunnbiarkleyvin«, vildi hava hann upp í Eiðishamar (Vágsmegin). Teir sameintust so um, at kvør skuldi gera frá sínun enda: Regin í Toftun eystara endan og Regin í

Hørg hin vestara, og so møtast á miðjuni. Garðurin kom tí at ganga uppá skák báðumegin frá, imsar vegir snúaður, krókaður og skinklaður, og so stendur hann enn. Men enn var stríðið ikki endað, tí báðir partar vildu ognast Lopranshólm vestanfiri Lopranseiði, har sum markaskjalið var ímidlun báðar bigdirnar. Avrátt varð tá, at hólmgonga skuldi enda stríðið. Vágbingar sendu Tofta-Regin, Sunnbingar Regin í Hørg (»Sunnbiarkleyvin«), ið tá var høvuðsmaður í Sunnbø. Hann átti adla Blæðingina (fjúrtan merkur) og helvtina av vestara Lopra, sextan merkur til saman og fjórðingurin av Sunnbiar bigd. Stórur og stimburmikil maður var hann. Tofta-Regin gav seg treyður til, tí Gjógvarámaðurin hevði loypt ekka á hann, tá ið hann stakk hann. Men av tí, at Dánial við Gjógvará var deyður hálvt ár ettir tað, at hann hevði haft hólmgonguna við Regin (gandaður, hildu fólk, av honun, ið so vildi hevna seg firi stingin), so var eingin ettir í Vági uttan Regin, ið tordi at meta mátt sín móti Sunnbiarkleyvini. Vágbingar lovaðu honun fjórðing av hólminun og eggjaðu hann so til hólmgonguna. Dagin ettir Jóansøku gingu báðir saman at glímast í Lopransdali; men áðrenn teir vóru áfastir, varð ettir bøn Tofta-Regins Regin í Hørg rannsakaður, um hann hevði knív edla annað drepandi vápn uppi á sær. Fíra Sunnbingar og fíra Vágbingar vóru kjástaddir sum vitnir. Leingi bardust teir, tí báðir vóru nakað javnir bæði til stirki og til fótfimleika. Aðrakvørja siftu átti kvør teirra. Sólin var gingin um eina hálva økt, og enn ivaðust menn í, kvør ið mundi fara at vera við ivirlutan. So gjørdi Sunnbiarkleyvin eina siftu, men tað var alt í senn, at hin sifti attur ímóti og

maktaði siftuna. Sunnbiarkleyvin fór øvigur um eina túgvu og Tofta-Regin omaná. Ikki vildi hin firri tó fadlast á, at hann var løgliga vunnin, tí — segði hann — sjónin gekk frá honun, í tí at hann sifti, og tað var av gandi Tofta-Regins; men Tofta-Regin segði, at tað kom bert av tí, at mátturin bilaði honun; hann var útlúgvaður — tí fedl hann. So varð hólmurin dømdur Vágbingun til. Men so pøstur var Regin av hesun bardaga, at hann gjørdi hilniseið uppá, at hann skuldi ikki nema mann attur uttan eingjargarðin. So skarpt hevði hann fingið.

Stutt ettir hetta kom ein biddaraflokkur til Tofta. Teir bóðu Regin um olmussu og hildu seg eiga hana heimila, av tí at teir høvdu heitt á halga verjara teirra í himli og biðið um sigur firi hann, og gingið hevði ettir bøn teirra. Men Regin, sum var neyvur og tað við lít, idlbrínskaðist við og svór, at kvørki hevði hann givið edla vildi nakrantíð geva olmussu. Tá segði ein av biddarunun, at tann, sum ráddi firi ødlun, hevði vald á tí, um hann vildi, at gera hann so fátækan onkuntíð, at hann vildi vera fegin at tiggja olmussu. Tá var Regin reint í fluktini og legði dírt við, at hann skuldi kvørki geva edla tiggja olmussu á sínari ævi; edla skuldi hann eita orðloysingur og meinsvorin.

Regin í Hørg átti ein son, sum æt Jenis og búði í Laðangarði. Trí ár ettir tað, at faðirin hevði ligið undir í hólmgonguni, hevði hann gift seg. Olíkur var hann pápanun í skapi, hevði ikki góða muru og var út av lagi hevnisamur. Hann stundaði tí nógv á at hevna tap faðir síns uppá Tofta-Regin. Tá ið hann frætti um biddararnar og heitstreingi Regins, hugsaði hann, at nú skuldi hann sæta honun.

Ein dagin um heystið høvdu Sunnbingar verið

á fjadli at taka skurð, og Jenis hevði fingið nógvan seyð. Hann orðaði tá við húskadlar sínar og segði, at tann av teimun, sum vildi taka ein av geldseyðunun, ið lógu á roykstovugólvinun, fara við honun sama kvøld til Tofta-Regins og bera tey boð, at hetta var olmussa frá Jenisi í Laðangarði, skuldi fáa í løn firi hesa gerð tann besta geldseyð, á gólvinun lá, og har atturat vinskap sín. Tá stóð ein av húskødlunun, ið nakað gjøðin var, fram og segði, at um húsbóndin vildi læna honun hest sín, skuldi hann hætta á tað váðaverkið. Jenis ettirlíkaði honun og læt hann fáa hestin. Hesin hestur var so einstaka góður og hartil so væl vandur, at Jenis kundi, tá ið hann sat á bakinun á honun, taka kvat seyð hann vildi, um tað so var tann versti vargaseyður; hesturin tók seyðin og helt honun ímidlun frambeinini, til Jenis var farin av baki og hevði fingið í hann. Tað var seint á kvøldi, tá ið húskadlurin kom til Tofta. Hann bindur hestin vestanfiri húsini, »vesturi á fløtti«, og fer so inn við geldseyðinun á baki. Liðið er um nátturðarmála og komið at niðurfaringartíð. Regin hevur etið nátturð og latið seg úr hosun og brókun. Hann situr nú í berari stúku á eldbríkini og gleiðar uppi ivir eldinun við fótunun á grúgvusteininun til at verma seg. Sunnbingurin kemur inn firi gáttina, blakar seyðin á roykstovugólvið og sigir: »Húsbóndi mín, hin navngitni Jenis í Laðangarði, hevur frætt, at tú, Regin, hevur strongt tað heiti ikki at geva edla taka olmussu; til tess at tú nú kant vera bæði orðloysingur og meinsvorin, sendir hann tær henda geldseyðin í olmussu.« Sunnbingurin brá sær við, tá ið hann hevði sagt hetta, og var úti av durunun alt firi eitt og uppi á hestinun. Regini var dátt við í firsta

bragðinun; hann sat sum í ørviti eina pinkulítla løtu. So leyp hann upp, skræddi seg í brøkurnar og sprakk á dir algoystur ettir Sunnbinginun, sum tá var komin mitt ímidlun Toftahúsini og Kvanndalshúsini. Birgur var hin gamli enn og fótfimur, tó at hann var væl við aldur, og slík var bræðin á honun, at hann leyp hestin attur. Vestur um bigdina fóru teir, ettir sandinun — tá var skamt ímidlun teirra — og tá ið hesturin skuldi leypa um Osagarð, sum tá var bøgarðurin í Vági, var Regin so nær, at hann treiv um halafaxið á honun. Hesturin leyp, men Regin setti báðar føtur í spenni ímóti garðinun og strongdi á so fast, at hann sleit faxið út úr og datt øvigur attur við tí í hondini. Hesturin stoyttist ettir høvdinun út um garðin, og húskadlurin rendist beint fram av. Í somu stund mintist Regin á eiðin, ið hann hevði svorið, og rópaði ettir honun: »Bannaður verði tú, idlgerðarmaður! ikki skuldi tú borið boð í bíggj, hevði eg ikki svorið hilniseið ikki at nema mann attur uttan eingjargarðin.«

Tá ið Regin kom heim attur í Toftir, var hann so alrasin og ovursintur, at hann bangaði geldseyðin, morðaði hann sundur og tveitti hann út firi dir. Síðan dró hann hír á seg og gekk og hímaðist, legðist so av lungnasótt og beið ikki bót. Hann doyði á Pætursmessu; summi søgdu, at hann varð sjúkur av tí, at hann iðraði seg so ógvuliga um tær neisir, ið honun vóru vunnar; men summi søgdu, at tað kom bert av tí, at hann hevði runnið ov hart. Og her endar søgan um Regin í Toftun.

---

## 2. Snopprikkur, Giljabóndin og Laðangarðsbóndin.

»Verri enn Snopprikkur« — so verður tikið til um ein, ið bara ger ónt; tí Snopprikkur var eitt idlriski og ein margskálkur og gjørdi altíð tað ið ilt var. Argur var hann at píska, og verður enn tikið til: Alt ger mun, segði Snopprikkur.

Snopprikkur var húskadlur kjá bóndanun í Giljun í Kvalbø. Giljabóndin var sum ein høvuðsmaður í Suðuroy um tað leitið. Hann var órættiligur maður og ránakendur. Tað var ikki eiti, tað ið hann átti — nær um hálva Suðuroynna og har atturat Lítlu Dímun. Markið gekk úr Dalsá og í Ánna Miklu í Fámjin (Dalsá gongur vestur ígjøgnun Ørðavíkarlíð úr Valdaskarði). Inni á Birgi norðanfiri Ørðavík hevði hann oksar gangandi. Nógvar frásagnir eru um hesar báðar menn og um Jenis Símunarson, bónda í Laðangarði í Sunnbø, ið var sonarsonur Jenis Reginssonar í Laðangarði, sum gitin er áður í søguni um Regin í Toftun.

Giljabóndin hevði flitt Jenisi í Laðangarði ein kvølp (elting) at venja til seyðahund firi hann. Men hundurin kom at vera so góður, at Jenis vildi ikki missa hann. Nú bar so á, at Giljabóndin, ið stóð firi síslumannsambætinun í Suðuroy, sonur hansara og Snopprikkur fóru suður ettir oyggj til grannaskikk. Sonurin var kalsmaður kjá pápanun, og Snopprikkur var klæðsekksdrongur. Teir komu til Sunnbiar og fóru inn um gáttina kjá Jenisi til at fáa hundin attur frá honun. Men Jenis svór, at hann vildi ikki lata hann, bant hundin við kvødnina og segði við teir, at komu teir inn um handa

bjálkan, skuldu teir smakka øksina, á kvødnini lá. So hildu teir av og einki fingu; síðan fóru teir heim norður ettir oyggj.

Jenis í Laðangarði átti ein reiðrarhest, ein sannan útmælingshest, sum honun tóktist stór ogn í. Altíð stóð hann í tjóðri heima á bønun uttan um veturin; tá hevði Jenis hann inni. Giljabóndin, ið hevði idlvild til Laðangarðsbóndan, ætlaði at vinna honun neisir og legði ráð upp við Snopprik um at stjala hestin. Ein góðan vetrardag, sum tað leið fram undir jól, kom Jenis attur av longun útiróðri. Sum teir komu inn í sundið ímidlun Sunnbiarhólms og landið, bar hann eyga við ein mann, ið fór ríðandi niðan um bøgarðin í Sunnbø. Hann kendi í sama viðfangi sín egna hest og Snopprik á bakinun. Hann rópaði á hinar menninar í bátinun og bað teir leggja kvikliga at landi á Tarakós (vestanfiri mølina). Tá ið hann kom upp á bakkan, føldi hann, at hann hevði gloymt knívin. Hann rópaði á hinar, í bátinun vóru, og bað blaka sær knívin, ið stóð undir bandinun. Teir blakaðu honun hann, og so fór Jenis kvistandi attaná í roðklæðun sínun — hann gav sær ikki stundir til at fara úr teimun. Men Snopprikkur varð varur við hann og díkti á hestin. Tá ið Jenis kom niðan á fjadlið tað, ið kadlast Hesturin, fór hin um Lopransá (markið midlun Vágs og Sunnbiar); tá ið Jenis kom á Núp, fór hin um Tormansá (á siðru síðu á Vág). Sín av sínu sá Jenis ettir Snopprikki; alt dró saman ímidlun teirra: tiltoyggin var Jenis, og hesturin møddist við manni á baki. Tá ið Jenis kom á Oyrarnar (uttanfiri líðina í tí siðra arminun í Vági), sá hann Snopprik fara upp Brír; tá ið Jenis kom í Vágsskarð, var hin uppi á Vatnariggi; tá ið Jenis

kom í Mannaskarð, fór hin oman Stovur (hin gamla tingstaðin); Jenis inn um hálsin í Ørðavík, hin inn um Drelnes (væl innanfiri hólmarnar); Jenis um Trongisvágsbø, hin niðan Kvíthamar (niðanfiri kolholið); tá ið Jenis kom á Beintuskriðu (í Húsgarðshaganun í Trongisvági), var hin komin upp á fjadlið upp ígjøgnun Mannagjógv; tá ið Jenis var komin á Miðfjadlið, var hin komin á Íslending norðantil á Kvalbiarfjadli — tá var stutt ímidlun teirra. Men tá ið Jenis kom á Islending, tá stóð hesturin tætt við Káragjógv alsveittur, og Snopprikkur var horvin — hann hevði krógvað seg niður í gjónna, tí nú sá hann sær ongan veg til at sleppa heilskapaður heim undan Laðangarðsbóndanun, og í Káragjógv vóru góð skjól at fáa kjá honun. Jenis fór út á gjáarbakkan og rópaði niður til hansara: »Væl var tað, at tú slepti hestinun! Hevði tú farið niður um gjónna við honun, skuldi eingin sopið jólagreyt attur í Giljastovu.« So setti hann seg á hest sín og reið heim.

Eitt várið, tá ið Giljabóndin ferðaðist um Suðuroynna til grannastevnu, komu teir til Frobiar Giljabóndin við soni og Snopprikkur. Har stóð ein fátækur ungur maður, Jógvan við Grind úr Trongisvági, og laðaði eina toft upp undir Skorun. Ein ketta var løgst út frá honun og gjørdi skaða á seyðin í Ørðavíkarlíð: hon drap smálomb og fugl um summarið. Giljabóndin hevði fingið uppspurning um hesa góðu kettu. Við tað sama teir hittust, Snopprikkur og Trongisvágsmaðurin, tók Snopprikkur at erta hann við tí, at hann stjól seyð við einari kettu. Snopprikssonur og Jógvan við Grind høvdu klandrast um Barbaru, dóttur Jenis í Laðangarði. Snopprikssonur hevði fingið krakk, men Jógvan hevði

fingið ja, og harav stóð hatur. Orð ókst av orði, og báðir at kadlast. Snopprikkur vendi sær til son Giljabóndans og segði, at tað mátti verið lítið firi hann, ein ungan og sterkan mann, at lopið niður í toftina ettir Jógvani. Bóndasonurin herjaði á, leyp niður í toftina og skuldi taka lívið av honun; men Jógvan var so knappur, at hann fekk knívin út og stakk hann. Tað var alt í senn, at Jógvan flíddi — lættur var hann á føti — og fór inn í kirkjuna (har tordu teir ikki at drepa hann). Snopprikkur eggjaði Giljabóndan og bað hann seta eld á kirkjuna, men bóndin bað ilt firi honun og segði, at hann hevði mist nóg mikið, sum hann hevði; seta eld á guds hús, tað vildi hann ikki. Jógvan slapp sær undan teimun og fór suður ettir oyggj um tríggjar kirkjusóknir: Porkeri, Vág og Sunnbø, til at lísa víggi. Tann, sum hevði dripið mann, kundi bjarga lívi sínun, um hann var firstur maður sjálvur til at bera boðini um tríggjar kirkjusóknir. Hann skuldi fevna um kirkjuhodnið og rópa: »Eg havi verið manni at skaða!« Hetta kadlaðist at lísa víggi. Ein óveðursdag síggja fólk í Sunnbø ein mann koma í stórun skundi oman á Kross. Tey fara inn í Laðangarð og siga Jenisi frá. Jenis sigur: «Hann er ikki ørindisleysur, ið úti gongur ídag í hesun ovurveðrinun.« Jógvan kemur í Laðangarð, vátur og idla tiltøssaður; tað rennur úr kvørjun tráði. Hann biður gott kvøld og guds frið í húsi. »Friður uttanbjálka, men ófriður innanbjálka!« svarar Jenis. Hann hevði øksi standandi í uttasta roykstovubitanun, sum stólpi var gjørdur upp undir. Har inn um tordi eingin uttan tann, sum Jenis sjálvur beyð at koma inn. »Eg lísi víggi!« sigir Jógvan. »Kvønn hevur tú dripið tá?« spir Jenis. »Son Giljabóndans!«

svarar Jógvan. »Gud signi teg, vinur mín!« sigir Jenis, »kom og set teg her kjá mær.« Jenis hevði ikki biðið guð signa mann í sín dag firr enn nú. So bað hann arbeiðskonuna geva honun turr klæði og nakað at eta, og sjálvur gav hann honun helvtina av bótini firi drápið (60 dálar var bótin). Hetta var firsti maður, ið Jenis hevði híst í sín dag.

Seinni varð Jógvan við Grind tikin, førdur til Havnar og settur í mirkastovu. Snopprikkur hevði logið firi embætismonnunun og sagt, at hann hevði gjørt sína egnu sistur við badn. »Vinur mín! tað eru harðir handskar, ið tú hevur,« segði ein Havnarmaður, ið komin var at finna Jógvan (hann meinti við leinkjurnar). »Ja, harðir eru teir,« svaraði Jógvan, »men havi eg sitið veturin, summarið skal eg ikki sita.« »Ikki skal deyði mín spirjast í Føroyun,« legði hann atturat. Páskaaftan var hetta, og páskamorgun var hann brotin út og hevði tikið bát av Havnini. Hann sást úr Froba, sum hann kom rógvandi fram við einsamadlur. Síðan frættist, at hann var komin til Hetlands og giftur har.

Um tað, sum ódrútt er og idla umfarið, verður sagt: Hatta er sum svínini kjá Snopprikki. Giljabóndin hevði sjey svín í Elukonurætt (niður midlun gjána norðast á Kvalvíkini) og ætlaði at føðga hesi svín væl upp. Men Snopprikkur, sum skuldi røkta tey, tímdi ikki at bera til teirra. Kvat ið etandi var av svínamatinun, tað át hann; maskið tveitti hann burt. So krógvaði hann seg og kom ikki attur, firr enn tíðin var umliðin og hann var attur væntandi heim til húsa. Væl tígnaði bóndin Snopprik, tá ið hann kom attur, og spurdi, kvussu svínunun visti við. Tey livdu uttan líka væl, segði Snopprikkur. So ein dagin heldur Giljabóndin: »nú eru svínini

tøk«, og fer ivir á Elukonurætt; men tá ið hann kemur hagar, er einki at finna av svínunun uttan ber beinini.

Giljabóndin átti eisini oynna Lítlu Dímun. Har legði hann seg eitt heystið við húskødlun sínun. Vargur var í seyðinun, so teir fingu ikki søkt. Teir krokaðu niður í á Nesi, har sum tøka var (eitt heldi til at fáa seyðin inn í), og høvdu rekkjuváðir til at sveipa um seg í rokkavanun. Tað lukkaðist Giljabóndanun at taka so mikið, at hann kundi sleppa brundlomb upp. Hann hevði gjørt av við Kvalbingar, at teir skuldu koma ettir honun, tá ið teir fingu tekn. Í Støddarnevi (móti Kvalbø) bant hann ein brund og slepti út av. Brundurin rak inn á Kvalbiarfjørð upp á Hústoftamøl í Nesi. Landsinningur var ættin, og streymurin stoytti beint á har. Hetta var teknið, og Kvalbingar mannaðu tí bát ettir Giljabóndanun.

Eitt summarið í dráttartíð komu Hovbingar í oynna Lítlu Dímun. Tá var Giljabóndin til fugla í oynni. Meðan teir vóru og drógu lunda, sníkti Snopprikkur seg burtur undir oynna har sum báturin lá (eysturi á oyggj innanfiri Tanganagjógv), boraði hol á í fleiri støðun og klíndi mold attur í holini. Tá ið Hovbingar vóru lidnir at draga, fóru teir attur í bátin, men tá ið teir vóru komnir nakað út, suður frá oynni, flotnaði moldin burtur úr. Teir tóku at oysa, men einki batti: báturin sakk, og adlir menninir doyðu. Tá fór Lítla Dímun undir kong.

Ein rók í Lítlu Dímun eitur Liklarókin, eitt ógvuliga ringt pláss at koma til. Hagar bað Giljabóndin Snopprik fara sær ettir liklunun, sum hann segði seg hava gloymt. Søgnin er, at hann ætlaði at fáa Snopprik til at detta oman, tí hann hevði

gjørt honun so nógv skálkabrøgd. Men væl gekk í hond kjá Snopprikki: hann fann liklarnar og kom attur við teimun.

Eina ferð, sum Giljabóndin var burturi í haga, fann hann ein døgling, sum var runnin upp á land í Kvalgjógv og deyður. Tá legði hann forboð, at eingin skuldi í tvær vikur fara til Kvalvíkar. Kvalbingar gjørdu ettir boð hansara. Meðan fekk hann døglingin skornan sundur og reiddan heim. Um veturin, tá ið frostið kom og Kvalbingar ein dagin vóru í Kvalvík, fingu teir at síggja lísi renna út undan Hælhamarsgróthúsi, sum Giljabóndin átti. Tá kom idlgrunsil á teir, kví Giljabóndin hevði gjørt forboð til Kvalvíkar. Teir tóku at rannsaka, kvat hetta var, og kravdu likilin til gróthúsið av Giljabóndanun. Hann sá sær ongan kans til at gera mótistøðu ímóti bigdini og læt teir fáa likilin. So funnu teir eina tunnu við lísi, sum gjarðirnar vóru sprungnar av. Bigdarmenninir góvu hann upp firi øvrigheitini í Havn, og tá fór Giljagarður undir kong.

»Ró nú, Snopprikkur!« verður stundun sagt í spølni við ein, ið strevast við sovorðið arbeiði, sum hann ikki kann fáa bilbugt við. Frásögn er um, kvussu hetta orðtakið kom upp.

Giljabóndin og Snopprikkur vóru farnir í handilsferð til Havnar. Har hitti bóndin eina konu úr Fugloy, sum beyð seg til hansara í uppgávu. Hon átti jørð í Suðuroy og hevði nógv í viðføri. Hann gav seg til, tók hana heim við sær í farinun og setti hana fram í skut omaná førningin. Teir sigldu suður ettir, og Giljabóndin bað Snopprik ansa sær ettir uppgávukonuni har frammi. Snopprikkur fór tá fram um seglið og setti seg kjá henni. Alt vers-

naði veðrið ettir veginun; frekur stormur kom á teir, og streymurin gekk frá teimun við. Tá ið teir fóru um Suðuroyarfjørð, var ódnarveður og rótan í sjónun. Meira teir oystu, kvaðna meira kom inn. Teir máttu blaka firi borð av førninginun, kvat teir kundu. Bóndin rópar á Snopprik og biður hann skunda sær at kasta út oman av góðsinun har frammi. Tað firsta, Snopprikkur kastar firi borð, er uppgávukonan. Bóndin rópar attur á hann og biður hann fjalga sær væl um beinini á teirri gomlu: hon stirðnar har frammi. Snopprikkur sigur, at hann hevur fjalgað um bein hennara. »Bannaður, tú hevur fjalgað einsvegna.« Teir slitu til lands og løgdu at iviri á Botni í Kvalvíkini í tí staðinun, sum nú eitur »Giljabóndans støð« — tað var einasta støðin, lendandi var í. Bládípi er út firi klettin har. Giljabóndin bað Snopprik fara attur í skut og hava bátinun við, meðan hinir skipaðu farmin upp; tí hann var ómóður. Alt var skipað upp úr, árarnar við. Tvær gentur sótu atturi í skuti kjá Snopprikki; onnur var dóttir vísa Pæturs við Kvíggjá í Sunnbø, onnur var hansara egna dóttir. Giljabóndin vildi hava dóttur Pæturs upp á land, men hon vildi ikki fara frá hinari. Áðrenn nakar vardi, tók bóndin og rendi bátin út frá. »Ró nú, Snopprikkur!« rópaði hann ettir honun. Men streymurin setti út ettir, og ikki var meira enn tann eina árin, ið Snopprikkur hevði, ettir í bátinun, so ikki var hugsandi kjá honun at vinna til lands

Frætt er, at Snopprikkur og genturnar róku til Hetlands, men ongantíð kom hann attur til Føroya. Genturnar, sum báðar søgdust at vera vakrar, helst Snopprikksdóttir, giftust í útlondun. Sunnbiargentan kom heim attur at vitja eina ferð. Pápin og

baggjarnir vóru út at rógva, og tá ið teir komu attur, søgdu tey hinun gamla, at ein útlendsk kona var komin til Kvíggjáar at gista. Hetta helt Pætur ikki bera til. Tá ið hann kom inn við fiskaleypinun og eingin var til hendis at taka av honun, kundi hon ikki ráða sær, men sprakk upp og rópaði: »Á pápi, eg skal taka av tær!« Við brøðurnar, sum vildu stoyta fiskin á gólvið úr leypunun, segði hon, at tað var sind, og bað teir breiða okkurt undir. Tá ið teir søgdu, at teir høvdu einki, bað hon teir taka firiklæði sítt og fór sjálv at leita ettir øðrun til at breiða undir: »tað var ikki siður, kvar hon kom frá, at blaka fiskin á gólvið.« Hon varð verandi nakra tíð í Sunnbø, fór so til Havnar og avstað attur í handilsskipi.

---

Aðrar frásagnir eru um Jenis Símunarson í Laðangarði. Hann átti triðingin av Sunnbø og har attur at Skúabølishaga. Konu hevði hann úr Fámjin, og við giftu hansara bar tað so til. Eina ferð, sum hann var útrógvin á miðinun Gomlu Egg vestanfiri Fámjin, brast hann á av landnirðingi. Jenis sleit til lands, men tá var hann komin til trota, sum hann hevði ovróð seg. Tað var ikki øðrvisi enn, at teir kendu lívsbragd í honun. Hann var lagdur inn í forkirkjuna — fólk hildu hann vera deyðan — men ein genta, sum hevði verið góð við hann, tók hann heim til sín, gav honun heitt at drekka og heita song at liggja í, so hann kom til lívs attur. Síðan tók hann hana til konu.

Stórbærur maður var Jenis. Brúdleyp hansara er eitt tað tiltiknasta, í Føroyun hevur verið. Hann læt bjóða um adla Suðuroy í brúdleyp sitt ødlun uttan tjóvun og skálkun, og so kom ødl oyggin, alt,

sum ragga kundi, tí eingin vildi sita ettir sum tjóvur edla skálkur. Nøgd av seyði bant hann niður til brúdleypsmats, tríati geldseyðir úr einun filgi úr Mírabirgi — fudlur gamalseyðakjaftur í ødlun; ikki lambstonn í heysi. Tó skuldi einki vera til avlops. Borðreitt var úti á Kelteigun, tí lítið fólk av miklun var tað, ið inni rúmaðist. Summar var og veðrið gott. Fleiri brennivínstunnur vóru, sum ovari botnurin var sligin úr, og træker flutu omaná til at drekka úr. Tá ið Jenis kom úr kirkjumi við brúðrini, klæddur í reyða skarlaksskikkju, møtti hann tveimun Fámningun, Jansaguttunun báðun, í skinnstúkubulun og helt við teir, at hann hevði ongun skinnbulun boðið. Teir tóku sær tikni av hesun og gjørdu ikki vandari enn, at teir fírdu brúðgummin í ein køst. Síðan hevur hesin kødsturin verið nevndur Brúðarhúskøsturin. Gróthúsið, sum brúdleypskjøtið var goymt í, nevnist enn á døgun Brúðargróthúsið.

Jenis í Laðangarði og Pætur við Kvíggjá (vísi Pætur Gunnarsson) áttu sjey og tjúgu merkur í felagi. Jenis átti Míri og Hólmskorar, Pætur átti Blæðingina, ið omanfiri er. Men tá ið út leið ímóti skurðtíð, fór Jenis eystur á skørðini, ið uppi ivir Blæðingini eru, beitti grót niður á seyðin, ið á Blæðingini stóð, rak hann niður av einun hamri inn á Mírabirgi og bant so eitt árið tríati geldseyðir niður frá Pæturi (Mírabirgi, sum Jenis hevði latið gera, lá báðumegin markið). Í endanun leiddist Pæturi at hava felag við Jenis og fekk hann til at bíta sundur. Tá var Jenis vorðin gamal og fadlin frá sjálvur. Hann bað son sín, Símun, taka firi seg; men tó helt hann við hann, at: víst var Míri og Hólmskorar fosturmamman góð, men ikki átti hann

at ganga frá teirri høgu (Blæðingini); tí tá ið hann kom upp á Bødlheyg, tá lættnaði undir fótunun. Símun tók, sum pápi hansara ráddi honun.

---

## 3. Sterka Marjun.

Sterka Marjun var dóttir áðurnevnda Jenis Símunarsonar í Laðangarði. Hon giftist við Símuni í Niðurhúsun, ið seirri varð bóndi í Kálgarði. Henda giftan var Jenisi hart ímóti, og tí vildi hann einki geva dóttrini í heimanfilgi; men Marjun svór, at hon skuldi ikki dvína firi pápanun heldur enn Beinisvøri. Síðan tveitti hann henni Hargarbø.

Oførur stimbur var í Marjunu. Hon saksaði adla Keypajørð (tríggjar gidlin), meðan hon gekk við tvíburabødnun. Tá kendi hon annan fótin tingri á sær, segði hon.

Tey høvdu firr til roysnis at bróta sperrur (seyðasperrur). Eina ferð, sum tey fingust við at bera tara í Sunnbø, kom ein seyðasperra, ið send var hagar. Henda sperran, til tjúktar sum ein kálvsperra, var farin víða um Føroyar, men eingin hevði verið førur firi at bróta hana. Pápin kemur út á bakkan til dóttrina og heldur firi: »Higg, Marjun mín! her er ein sperra, sum eg havi funnið«. »Gud firiláti tigun! kvat skal eg taka á sperru? Eg eri so útslipað av taranun«. »Forstortus meg! royn tað kortini!« (Jenis hevði verið í Noreg, og haðan skuldi hann hava orðtakið: Forstortus). Hon tók við sperruni, badlaði hana inn í skjúrtafaldin, setti annan endan í síðuna og annan í lærið, bendi so á og breyt. »Á, Marjun mín! nú gjørdi tú ødlun Føroyalandi firi skommun.« Tá segði Marjun, at,

hevði hon vitað tað, at sperran var farin so víða um landið, so skuldi hon aldrig nomið hana. — »Ovgóð vart tú so at fara!« helt Jenis — hann hugsaði um giftuna.

Eina ferð, meðan Símun í Niðurhúsun, maður Marjunar, var í útlondun, gjørdi Jenis eitt kirringartippi í hagaparti hansara og slepti gimbrun sínun inn. Men Marjun fór upp um næturnar og burtur í haga til at ríva tippið niður og koyra gimbrar hansara úr attur haga sínun. Ein morgun møtti Jenis henni, sum hon var á veginun heim attur, og segði tá við hana, at, hevði tað ikki verið firi tað, sum hon bar undir beltinun (hon var við badn), so skuldi hon farið firi eggina. Hon bað hann koma: hann skuldi filgja.

Marjun hevði svorið, at hon skuldi ikki dvína firi pápanun heldur enn Beinisvøri. Tá ið tíðindi komu í Laðangarð, at Marjun var deyð í barsilsong, segði Jenis: »Higgið mær út! Vitið, um Beinisvøri stendur!« Ikki harmaði hann dóttrina meira.

Sterka Marjun var móðir at hinun viðgitnu Hargarbrøðrunun, sum sigast skal frá í næstu søgu.

---

## 4. Hargarbrøðurnir.

Hargarbrøðurnir, nevndir Hargarkempurnar, dóttursinir Jenis í Laðangarði (hin seinna), búðu í Hørg í Sunnbø. Teir vóru fíra í tali, adlir kimpurligir menn og avburðarmenn til stirki og reystleika: Niklas, Jógvan, Ísakur og Pætur. Teir ingstu av teimun vóru tvíburabødn. Idla samdust teir, og so haskir vóru teir kvør á annan, at agn fór ikki um bekkin, tá ið teir vóru á útiróðri; var uppi kjá

einun, varð hann at sita firi einki. Kvør teirra andøvdi sín dagin.

Teir løgdu so felag, tveir og tveir: miðlingarbrøðurnir í øðrun partinun, hin elsti og hin ingsti í øðrun. Miðlingarbrøðurnir vóru farnir á Hólmskorar at royta seyð og stinga udlina til sín, tó at felag var ímidlun teir adlar. Tá ið teir vóru á veginun heim attur, fóru hinir avstað og møttu teimun á Eggjargarði. Hin ingsti vildi leypa á og taka udlina, men hin elsti, Niklas, ið var toligur maður, ráddi frá: tí — segði hann — fóru teir saman at berjast, kom eingin teirra attur, av tí at teir vóru javngóðir; betur var at fara út í Dal og royta atturímóti. Teir út í Dal at reka, men miðlingarbrøðurnir vendu og fóru attan á. Tá ætlaðu teir at hópast og lovaðu, at, tá ið teir komu á rættina, skuldi morð vera. Men sum teir gingu og róku seyð, báðir partar, og vóru komnir heim á Fløur (rættin stóð á Hedlurók), tá kom so snøgliga eitt mirkur niður ivir teir. Angist kom á teir, og teir lovaðu nú øðrvisi enn firr, at, læt Várharra teir sleppa við lívinun, skuldu teir vera betri menniskjur. Tá lísti í mirkrið attur; teir hálsfevndust og lovaðu, at einki stríð skuldi vera teirra midlun attur. Síðan sótu teir so væl um sátt, at teir bíttu ikki í pottin; alt var í felagi.

Hargarbrøðurnir fóru ein dagin ettir jólaseyði út á Bláaberg. Teir tóku kvør sínar seks ærir, fatlaðu saman og fóru undir at bera. Á veginun heim til húsa funnu teir ein deyðseyð, og ein teirra vildi hava hann upp í bandið til sín. Men Niklas helt firi, at hann átti hann, tók hann upp í bandið kjá sær og bar alt heim til hús í einari birði.

Giljabóndin fekk so nógvan heystskurð, og tveir

av Hargarbrøðrunun fóru tí eitt heystið norður til Kvalbiar til at biðja. Um kvøldið spurdi bóndin, um teir vildu ikki koma og hjálpa sær at reka. »Jú, tað var sjálvandi«. Tikið skuldi alt vera, sum kundi fáast í hond, og einki sparast, segði Giljabóndin. Teir fóru avstað saman, hittu eitt stórt filgi og vildu fáa tað í eitt heldi; men filgið sleit seg sundur. Bóndin varð við annan flokkin, hinir við annan. Brøðurnir fingu seyðin í eitt heldi á norðaru síðu á Kvalvíkini í Elukonurætt. Niðri undir einun hamarsspjadla, ið har er omanfiri, niðast á snupsini, fingu teir hendur á filgið og bundu tað niður alt sum var. Síðan sóktu teir hús upp og komu í dir út ímóti nátturðarmála. Bóndin var tá komin attur við húskødlunun og hevði lítið edla einki fingið at rokna. Hann spir, um teir hava vunnið nakað. Ja, søgdu teir, men teir vistu ikki kvar Um teir mundu finna attur á tað? spurdi bóndin. Oivað tað! hildu teir. So fóru teir avstað morgunin ettir og funnu plássið. Bóndin var findarblíður, at teir høvdu fingið so nógv: nú skuldu teir fáa lønina, segði hann, og tað skuldi vera so mikið, sum teir kundu bera báðir av seyði. Teir tóku tá kvør sínar sjey seyðir og bóru beinan vegin til Sunnbiar.

Tað var eitt heystið, at ein av Hargarbrøðrunun bað Laðangarðsbóndan um eitt sindur av hoyggi. Bóndin lovaði honun eina birði og bað hann taka av einari sátu, ið stóð á bønun. Hargarmaðurin tók og fatlaði um sátuna, adla sum hon var, tók hana upp á bakið og bar hana niðan til garðs beint ímóti brekkuni. Tá ið Laðangarðsbóndin sá, at ødl sátan var horvin, varð hann idlur og brigslaði ettirsíðani Hargarmanninun, at hann hevði tikið meira, enn hann hevði fingið lov til. Men Hargar-

maðurin hevði vitni uppá, at hann hevði ikki borið meira enn eina birði, og tað var tað ið Laðangarðsbóndin hevði lovað honun. So varð bóndin at geva seg til tols.

Ein kúgv, ið Hargarbrøðurnir áttu, var til fóðurs í Vági. Ein vetur fóru teir til Vágs ettir henni, men á veginun heim attur kom ódnarveður á teir, og kavin legðist so ógviligur, at ødl hildi teir fara at doyggja úti. Men pápi teirra hevði góða vón. Hin elsti, segði hann, hevði onga neyð á landjørðini — slíkan knassa helt hann hann vera. Seint á kvøldi um leggingartíð komu teir, hin elsti berandi kúnna. Hon legðist firi á Lopransdali, men so tók hann hana á bakið — teir stappaðu klæðir í fótabugin — og bar hana adlan vegin.

Írar vóru komnir inn á Kvalbiarfjørð til at ræna seyð og kvat annað teir kundu fáa. Ikki fóru teir við míkindun, og fólkið flutti niðan í fjødlini til at skíla sær, meðan boð fór um oynna til at samla menn til verju. Hargarbrøðurnir fóru norður og høvdu við sær sum vápn kobbakeppar við kvøssun jødnun í. Tá ið teir komu norður ímóti Káragjógv (sunnanfiri Kvalbø), skiltust teir. Niklas fór í Káragjógv til at verja; hinir fóru í Ásgjógv (eystanfiri Káragjógv), har sum meginparturin av fíggindunun stevndi at. Føringarnir vóru í erva og blakaðu smágrót edla bóltaðu bergklettar og stórar hedlur oman á Írarnar at forða teimun uppgonguna. Teir tordu tá ikki upp ígjøgnun, men flíddu oman attur. Eitt bítt var kjá Hargarmanninun í Káragjógv. Nakrir fíggindar komu upp tann vegin. Ein gekk undan; hann var so óførur til størdar, at hann var ein knittan neva midlun eygnana. Niklas og filgisneyturin vóru farnir niður í eina kliv, miðskeiðis í

svøðunun, stóðu á einun bringi og bóltaðu grót oman. Ein hedla kom bóltandi. Írin sló undir hana við lógvunun og rópaði »pli!« »Ingen pli!« rópaði tað bítta; men tá varð Írin fljúgandis og helt upp ettir. Hann var drúgvast komin uppá, so kom Hargarmaðurin ímóti honun. Har stóðu teir og mundaðust: kvørgin tordi at herja á annan. Niklas bað filgisneytin gera Íranun mein attantil og steyta hann upp ímidlun herðarnar. Hann so gjørdi; Írin leit attur um seg, og Hargarmaðurin reiggjaði til við keppinun, so hann smadl, og tað sang ettir í peningataskuni, hann hevði uppi á sær. Har lá hann og kiptist; so tók Niklas korðan av honun og rendi ígjøgnun. Hargarbrøðurnir eltu Írarnar oman Káragjógv og Ásgjógv. Sterkasti av brøðrunun var úti á Flekki, men var horvin, tá ið hinir komu. Teir ætlaðu at hevna hann, men einki spor sást til hansara. Tá ið teir gingu omanfiri Lítla Hamar (vestast í Nesi), kom hann niðan frá vatninun: hann hevði elt ein Íra til »Íradammin« og kruft hann har. Niklas og Jógvan eltu tveir hinar ítastu av figgindunun, ið flíddu undan oman í bø. Jógvan sló annan Íran deyðan tætt við Gjørðagarð (hann skal liggja grivin í Slokkunun á Gjørðasondun). Niklas høgdi ettir hinun eitt stórt høgg við keppinun, í tí at at hann leyp um merkisgarðin midlun Leirabø og Neystabø, men rakaði ikki. Høggið kom í garðin, so har kom stórt skarð í — vadlgrógvin garður var — og merkið ettir hesun høggi sigst at standa í garðinun enn.

Tá flutti alt Íraliðið, ið ettir var, í bátarnar og attur á skipið. Síðan fóru teir undir segl.

Stóra Dímun var boðin Hargarbrøðrunun í løn firi hetta avreksverk teirra. Teir róðu runt um

oynna, men skoyttu ikki um at eiga hana: ti — hildu teir — eingin var fugłurin har atturímóti í Sunnbø. Sunnbø var útgivið ímóti nærum ødlun Føroyalandi til fugl í teirri tíðini.

Ein dagin, sum Hargarbrøðurnir vóru úti á havi, kom herviligur stormur av landnirðingi á teir, og teir spurdust ikki attur.

. . . .

## 5. Jansaguttarnir.

Dógvin búði í Hovi í Suðuroy. Hann keypti nógv í loyndun av útlendskun skipun, sum sigldu hagar, men kom í endanun í so stóra skuld, at hann noyddist at flitja vestur um til at krógva seg og setti búgv í Herdali í Vesturvík (sum Fámjin tá kadlaðist).

Eina ferð lá eitt Fransaskip (summi siga Íraskip) firi vestan, og Dógvin og sonur hansara fóru út til tað við fiski at avreiða. Tvey konufólk av skipinun fóru niður í bátin til stuttleika til at síggja fiskin, men rætt sum tað var, tóku menninir til árar og róðu burt við teimun beint í sólina, at einki skuldi síggjast til bátin (ti bjørt skein sólin og stavaði niður í sjógvin). Ikki varnaðu skipmenninir, firr enn ovseint var. Í eina viku lógu teir undir landinun, men ikki bar til kjá teimun at lenda. Síðan fóru teir sín veg.

Dógvin og sonur hansara giftust við Fransakonunun. Av teimun eru komnir merkismenn og ítastir midlun teirra Jansin og sinir hansara, Gilbert og Albert, ið kadlaðir vóru Jansaguttarnir. Lágir vóru teir brøður í gøtuni, tá ið teir síndu reystleika sín. Momma teirra spurdi ein dagin eina aðra konu,

um hon hevði sæð nakað til lítlarnar: hon fann teir ongastaðni. Ja, segði konan, »teir fóru kvør við sínun snøri í báti út firi steinin at fiska«. Tá vóru teir enn í badnaklokku.

Í teirri tíðini herjaðu útlendskir ránsmenn nógv í Føroyun og eina mest í Suðuroy. Jansaguttarnir og Hargarbrøðurnir í Sunnbø vóru tá sum landaverjur firi Suðuroy. Eina ferð vóru Írar komnir til Kvalbiar og gjørdu nógv óskil. Boð var sent til Fámjins ettir Jansaguttunun at biðja teir koma til Kvalbiar sum skjótast at hjálpa til at verja. Tá ið teir komu, sótu Írarnir í roykstovuni kjá bóndanun við Neyst og ótu oksakjøt. Teir høvdu tikið ein oksa og slaktað og trúað bóndan til at lata hann kóka til teirra. Jansaguttarnir settu seg stidlisliga niður beint innanfiri didnar. Í skinnstúkubulun vóru teir klæddir. Írarnir, sum hildu hetta vera neyðardír, ið komin vóru at biðja sær okkurt, blakaðu knúturnar á gólvið til teirra at piða, tá ið teir høvdu etið kjøtið burtur av. Jansaguttarnir tóku upp beinini, ið blakað vóru til teirra, bitu tey sundur og tugdu upp í mjøl, sum tað hevði verið kókað epl. Harum er irkt ørindi:

»Jansaguttin sterki og Olbuttin[1]) føri,
tá ið annar hevði klovið (kloyvt),
hevði annar tað í mjøli.«

Írarnir vóru blisnir og spurdu, kvat menn hatta vóru. »Tað vóru rossadreingirnir kjá presti,« varð teimun svarað. Tá fudlu Írar rættuliga í fátt: tá ið hesi neyðardírini kundu knaska so hasi hørðu beinini, mundi onkur vera sterkari, hildu teir. Teir, ið vóru

---

[1]) Albert hin.

so sterkir í tonnunun, mundu vera sterkir í hondunun eisini. Og Írarnir høvdu tá ikki meira óhógv í hesari ferð, men skundaðu sær attur til skips.

Eingin bigd var so idla viðfarin av útlendskun ránsmonnun (helst Turkun og Írun) sum Kvalbø. Eina aðra ferð ið Írar komu hagar og løgdu inn undir Ranan, fór uppattur boð til Fámjins ettir Jansaguttunun at koma til at verja. Teir alt firi eitt til gongu til Kvalbiar og høvdu teirra fjadlstavir við sum vápn. Á Fitjasondun (tætt uttanfiri træbrúnna í Kvalbø) komu nakrir Írar ímóti teimun. Annar Jansaguttin stakk ein Íran í búkin við píkinun á stavi sínun, so at gadnarnar hingu út. Albert tók um ein og klípti hann so fast omanfiri hupparnar, at hann fekk deyðamein. Annar av hesun, ið so høvdu fingið banasár, var so harðbóligur, at hann gekk langan veg kortini. Hann fór til gongu suður ettir oynni og fannst síðan liggjandi deyður við »Íradamm« í sunnara parti av Kvalbiarhaganun. Annar Jansaguttin noyddist at halda undan tveimun fíggindun. Teir runnu tvørtur undir húsunun kjá presti um Leirabø, Jansaguttin undan og Írarnir attaná. Vesturettir runt um fjadlið hildu teir suður um Økslina. Har vendi Jansaguttin sær við og ætlaði at geva Írunun mótitøku. Sum teir stóðu og hóttaðust — kvørgin tordi at sláa annan — tá brast á attanífrá. Tað var hin Jansaguttin, sum var runnin attaná og nú kom til hjálpar. So fingu teir bæst fíggindunun.

Jansin og Jansaguttarnir búðu í Jansagerði (í Fámjin). Ein stór fírhirnd hedla lá firi durunun. Hon var holað eitt sindur niður í miðjuna, og so høvdu teir hana í staðin firi trog at eta av. Matarløgin stoyttu teir altíð hará. Bæði í kavaroki og í

góðun veðri ótu teir sín mat á hesari hedlu. Ikki var stórt kókingarstarv í húsinun: tá ið skræðan skriktist, og tá ið lopið var á gron á fiskinun, tá var kókað kjá teimun.

Jansaguttarnir høvdu konur úr Sunnbø. Eina tið giftist úr Fámjin bara til Sunnbiar og úr Sunnbø bara til Fámjins — í hesun bigdunun var tað menniligasta fólkið í Suðuroy.

Eina ferð, sigir søgnin, hitti Jansin ein kobba á rivinun í podlinun, treiv um fitjurnar á honun við báðun hondun og helt fast. Teir drógust so leingi, at Jansin maktaðist í endanun og varð at sleppa, og kobbin fór frá honun út attur á sjógv. »Kobbin mundi føla tað kortini«, helt hann. Nakrar dagar ettir rak kobbin upp í Fámjin undir húsunun og var deyður. Hann var brotin í mjórigginun, og blóð lá ettir kvørjun fingri, sum Jansin hevði hildið um fitjurnar. So fast hevði hann tríst.

Giljabóndin í Kvalbø sendi eitt heystið boð ettir Jansaguttunun, at teir skuldu koma og fáa sær hendur á eitt vargafilgi av seyði, sum eingin var førur firi at reka. Hann lovaði teimun góða løn attur firi. Teir so gjørdu ettir bøn hansara og komu til Gilja. Song fingu teir at sova í, men ikki svav meira enn annar í senn — annar vakti, tí teir ræddust svik av bóndanun. Um morgunin fóru teir avstað fastandi; bóndin vísti teimun á, kvar teir skuldu leita. Seint á kvøldi annan dagin fingu teir filgið at einari rætt og bundu tað niður. So komu teir attur og søgdu bóndanun frá; ikki høvdu teir vatt mat tá í tveir dagar. Bóndin fór út attur við teimun á rættina og gav teimun lov til at taka burtur úr seyðinun so mikið, sum teir kundu bera: tað skuldi vera løn

teirra. Teir tóku tá sjey lomb kvør og bóru norðast av endanun á Suðuroynni til Fámjins.

Guttans støð eitur ein lendistøð í Fámjin (beint innanfiri rivið í podlinun). Hon er nevnd ettir hinun eldra Jansaguttanun. Har vóru Jansin og sinir hansara vanir at leggja at landi, tá ið teir komu av útiróðri.

»Trossurin« er eitt mið, átta fjórðingar frá landi, uttanfiri Fámjin. Haðan róði Jansin eina ferð landið upp í mjørkakóvi og kom beint á flesina í Fámjin. Tá kendist ikki »kumpas« enn í Føroyun, men útróðrarmenn kundu í mjørka finna beint á landið kortini, tá ið teir filgdu sjóalduni í neðra, sum altíð gongur at landi. Hesin kunnskapur doyði burtur, tá ið kumpassin kom, og eingin maður sigst nu at vera so kønur, at hann dugir at finna land í mjørka bert ettir alduni.

Eina ferð tá ið Jansaguttarnir vóru út at rógva, vildi hin eldri ikki taka á við árini. Hin ingri var tá idlfísin, tí at hin róði ov lítið. Tá ið teir komu inn á sundið (Fámarasund), tá firsta tók hin eldri ræettuliga á og breyt við tað sama árina. »Kvat hevði nú verið burtur úr okkun, um eg hevði brotið árina úti á sjónun?« helt hann.

Eitt ómenni, sum eyknevndist Larri, kappróði eina ferð við Jansan frá Lomviarsundinun (firi Kvalbiarskorun) og út á Gólegg — tveir fjórðingar til longdar. Tá ið teir komu at miðinun, breyt Jansin árina. Tá segði Larri: »Skitt nú! nú vanst tú ikki kortini.«

Síðsta frásøgnin um Jansan er henda: Ein dagin, sum hann var út at rógva við einun soni sínun, brast óveður á, stormur og kavarok av landnirðingi. Teir sóktu til lands, og tað var so, at

teir slitu inn á Brimstøð á norðaru síðu á Fámjinsvág, einasta stað, sum teir sluppu at. Tá var mátturin gingin frá teimun. Teir sleptu bátinun og bjargaðu sær sjálvun. So fóru teir til gongu upp ettir brekkuni upp ígjøgnun Múlan, ið er so brattur, at í besta veðri kann neyvan ein tann besti maður bera ein annan har. Ein fjórðingur er brattin upp at ganga. Tá ið teir komu upp á Røkur, var hin gamli deyðlúgvaður; hin ingri tók hann tá á bakið og bar hann upp á Knúk. Tá ið teir komu oman Kirkju vestan Brunn og hin ingri skuldi leypa um ánna, tá var hin gamli deyður.

---

## 6. Snæbjødn.

Bóndin Jákup við Neyst í Kvalbø hevði ein húskadl, sum var bæði brøgdigur og djarvur og einsínamaður til bakkagongu. Hann æt Snæbjødn (Snæbi, Snábi). Bóndin átti tvey fjós, annað heima við Neyst og annað vesturi í bigdini, á Heyggi. Í heimafjósinun hevði hann neytini seinra partin av vetrinun. Eina arbeiðskonu hevði hann, sum slektað var úr Mikinesi; hon ambætaði neytunun, men av tí, at tað var nakað langur vegur kjá henni at ganga til tað vestara fjósið, so búði hon helst í tí fjósinun, meðan neytini stóðu har. Tí rópaðu tey hana fjóskonuna, og Snæbjødn var fríggjari hennara.

So hendi tað eitt árið, at teir stóru komu suður til Suðuroyar at halda ting, og komu teir til Kvalbiar. Dómarin gisti kjá Jákupi við Neyst og fekk dúvuungar til mats. Honun fadl hesar moyru ungar ógvuliga væl og spurdi hann bóndan, kvaðan hann hevði fingið teir. Bóndin svaraði, at Snæbjødn hevði fangað

teir í einun kvolvi í berginun, men so idla var gongt hagar, sum teir áttu, at eingin maður í bigdini tordi at ganga til teirra uttan Snæbjødn.

Árið ettir kom dómarin attur at gista kjá Jákupi við Neyst. Hann biður bóndan um at koyra sær Snæbjødn út í dúvuholið til at taka nakrar dúvuungar. Bóndin bað Snæbjødn fara, men hann sinjaði firi at gera tað, tí hann var idlur um, at dómarin ikki kom til hansara sjálvs og bað hann veita sær tann beina, men vildi hava husbóndan til at koyra seg avstað sum ein annan hund. Snæbjødn fór tí ongan veg, men dómarin var idla í øgn við hann av hesun.

Eina tíð ettir hetta kom eitt hálenskt skip til Suðuroyar. Tað hevði mangar góðgripir at selja, men eingin tordi at keypa, tí at kongur hevði burturleigað til nakrar keypmenn rættin til at hava handil í oyggjunun. Snæbjødn fekk sær so tigandi fíra turriklæði av hesun skipi, og tey tvey gav hann gentu sínari, fjóskonuni. Hetta kom upp, og Snæbjødn varð stevndur til at møta á Ørðavíkar tingi at hoyra tann dóm, sum ivir hann skuldi ganga firi óløgligt keyp. Tingið varð hildið í tinggilinun »uppi ímidlun Stovur« omanfiri Ørðavík. Snæbjødn visti, at dómarin var sær grummur, og væntaði ein harðan dóm, men kom tó á tingið. Ein góðan píkstav hevði hann kjá sær. Dómarin og fútin báðir sótu omanfiri hedluna, ið rópast »Tingborðið«. Dómarin lesur dómin upp firi Snæbjødn og dømir hann til at arbeiða í jadni fíra ár á Bremerholm. Snæbjødn kadlar hetta ein ómildan og órættan dóm, reiggjar stavin ivir høvdið á sær og ætlar at sláa dómaran kaldan; men dómarin bregður sær undan og niður í fangið á fútanun. Stavurin rakaði fútan í høvdið,

so hann smadl deyður niður. Tá kom róp í at grípa Snæbjødn, tí hann hevði dripið fútan; men Snæbjødn helt til beins alt firi eitt og flutti, og so fimur var hann á føti, at eingin náddi fram at honun. Hann helt til fjals, upp Klovningar, ígjøgnun Ørðaskarð og upp á Fjadlið Mikla. Nógvir úr mannamúgvuni hildu attaná hann, men mjørki var uppi á fjadlinun, so teir mistu hann brátt úr eygsjón. Vesturi á Fjadlinun Mikla er ein heyggjur, nevndur Snavalsheygur; har hoyrdi ein av monnunun stavpíkin kjá Snæbjødni gedla í grótinun og rópaði: »Her var hann! eg hoyrdi píkin glintra kjá honun!« »Hoyrdi tú hann nú, so skalt tú ikki hoyra hann attur«, svaraði Snæbjødn úr mjørkanun í erva og vendi so stavinun við, píkin upp og knappin niður. Mannaflokkurin gavst at elta hann, tí teir mistu hann burtur attur, og dagurin kom at kvøldi. Snæbjødn fór suður ettir oynni og í tær røkur, sum ettir honun eru nevndar Snæbjadnarrøkur (í Gjógvaráfjadli í Vági vestaramegin, nakað norður við Fámjinsmarkið). Í miðrókini er ein hola niður í og hadl í berginun út ivir. Í hesun hedlinun búði hann eina langa tíð, breyt búr um næturnar og stjól. Eina sistur átti hann á Teigun í Fámjin; til hennara gekk hann á loyningun og fekk sær mat, eld og pott. Enn standa steinar í hálvring inn ímóti berginun í Snæbjadnarhedli, og øska finnst ímidlun. Men tá ið lágætt var, var tað so ógvuliga vátligt kjá honun í rókunun, og hann hugsaði tí um at fáa sær eitt annað skíli. Um heystið tók hann ein oksa av Lopransdali, drap og fletti hann; kjøtið hevði hann til mats, men húðina álaði hann sundur og flutti so norður til Kvalbiar. Uttanfiri Tjødnunes sunnanvert við Vatnsdal er ein brattur riggur; har kleyv

Snæbjødn so langt niður í vødlin, sum hann kundi sleppa, sló hæl niður og legði lesning á av húðálunun, sum hann hevði við sær. So lesti hann seg niður í dúvuholið, sum ettir honun nevnist Snæbjadnarhol. Men eingin gekk so langt niður frá í erva, at hann sá lesningin, tí har er so idlgongt. Har var hann, tá ið lágætt var, og gekk um næturnar í Heygsfjósið til gentu sína fjóskonuna, sum var við badn við honun. Frá henni fekk hann mat, eld og pott. Í Snæbjadnarholi í Kvalbø var hann, tá ið lágætt var, og stjól tá helst suðuri á oynni; men tá ið høgætt var, var hann suðuri í Vági í Snæbjadnarrókun og stjól tá helst har norðuri. So gingu trí ár á henda hátt.

Snæbjødn var væl kendur við ein gamlan mann í Smidlun í Vági, sum átti tríggjar sinir. Eina nátt ið Vágbingar vóru á útiróðri, sóu teir eld í Snæbjadnarrókun og fóru at tosa saman um hetta. Teir hildu, at har mundi Snæbjødn vera. Tá ið útróðrarmenninir vóru atturkomnir, fór hin gamli í Smidlun til Snæbjadnar og sigir við hann, at nú er hann uppdagaður og verður tikin í kvøld, um hann ikki flitur. So velti Snæbjødn pott og alt, sum var, út av rókini, rímdi og kom ikki attur í Snæbjadnarrøkur. Stutt attaná kom eitt skip inn á Kvalbø um kvøldið og var horvið um morgunin. Uppá somu tíð var ein bátur horvin av Skálamøl í Kvalbø, og so visti eingin meira um Snæbjødn. Men søgn er, at hann spurdist upp ettirsíðan í Hetlandi.

Drongur Snæbjadnar og fjóskonuna vóx upp kjá mommu síni í fjósinun á Heyggi, og so loyniliga gekk hon um tað, at eingin visti av, at arbeiðskonan við Neyst átti nakað badn, firr enn drongurin var so stórur, at hann kom oman á sandin at spæla

ímidlun aðrar óvitar. Tey spurdu hann, kvør ið hann var, men hann svaraði, at hann var sonur mommu sína — annað visti hann einki at siga. So varð fjóskonan spurd og mátti ganga við, at hon átti hann. Síðan vóx Jákup Snæbjadnarson, ið kadlaður varð »fjósbadnið«, upp á Neystagarði og varð seyðamaður í Hamrahaga uttanfiri Tjødnunes. Ein dagin, sum hann hevði verið í haganun og rikið, sat hann og seymaði sær eitt tjúkt lendaskøði. Hann heldur firi, um nakar mundi kunna ganga so ein dag, at hann tradkaði hetta á hol. Tað hildu menn vera ómøguligt. Firi dag helt hann attur í hagan, at fuglur skuldi ikki seta á seyðin. Tá ið hann var komin ein góðan fjórðing frá húsun, sá hann ein mann koma ímóti sær, men legði einki í hann í firstuni. Hin ókunnigi hevði hund við sær líkasum Jákup, og í somu stund sum teir møttust fóru hundarnir saman at bítast. Hundur Jákups drap hin, men tá gjørdi hin heidni — tí huldumaður var tað — seg inn á Jákup, og báðir at berjast. Kirkjan var atturundir, og einki av bigdini sást. Eina ferð datt hin kristni og rópaði: Jesus! Tá minkaði stirkin kjá hinun heidna til helvtar, so Jákup kom attur á føtur og fekk otað hin so langt upp ímóti brekkuni, at kirkjan kom undan. Tá misti huldumaðurin megi sítt og kom at liggja undir. Hann bað hin kristna ikki drepa seg og lovaði honun tríggjar góðar kostir kvørt ár. Ein stórur kvalur við einun eyga skuldi koma til Kvalbiar á kvørjun ári, so leingi sum ættarfólk hansara livdi; eitt rekatræ við klótu á endanun skuldi koma firi vestan í Kvalbø, og ein fuglur skuldi koma at búgva á hansara arvajørð. Men eingin átti at spotta nakað av hesun trimun tingun edla ilnast um tað, tí so

kom tað ikki attur. Uppá hesi kor slepti Jákup huldumanninun, og tá ið hann kom heim til Neysta, vóru skógvarnir, sum hann seymaði sær av lendaskøðinun, tradkaðir heilt upp um.

Stutt ettir hetta kom eitt rekatræ til Kvalbiar og so eitt slíkt kvørt ár; men so spottaðu fólk træið: tað var so krókut, kavrotið, og tílíkt — og so kvarv tað. Døglingarnir atturímóti koma enn sum firr kvørt ár til Kvalbiar. Súlan kom eisini, men av tí at arvajørð Jákups Snæbjadnarsonar var í Mikinesi, fór súlan hagar at búgva, og har er hon enn.

---

## 7. Guttormur løgmaður.

Eina ferð firr í tíðini búðu løgmenn í Kálgarði í Sunnbø.

Kálgarðsbóndin, løgmaðurin, átti edlivu merkur av Víkini; Jenis í Laðangarði átti ta tólvtu. Men Jenis legði eina mørk sína móti einari Kálgarðsbóndans mørk og so eydnu sína ímóti hinun tíggju. Hann spurdi tá Kálgarðsbóndan, um hann vildi ikki leggja felag við seg, tí hann, Jenis, hevði so góða eydnu og hin onga. So løgdu teir felag (tó at Kálgarður var løgmansgóðs og tí ikki átti at vera lagt felag), og síðan treivst væl kjá báðun. Men ongantíð sótu teir væl um sátt og skiltust síðan attur úr felaginun. So visti eingin av, firr enn Jenis gjørdi ferð niður til Danmarkar til at stevna løgmanni.

Ein dagin, sum Kálgarðsbóndin stendur úti firi durun, sær hann ein bæriligan reyðklæddan mann koma ríðandi oman á Krossjarðargarðar og spir, um nakar veit, kvør maður hatta er. Tá varð honun

attursvarað, at tað var sjaldsamt, at hann skuldi ikki vita, at hatta var Jenis í Laðangarði, sum hevði verið niðri eitt heilt ár og nú var atturkomin. Ikki frættist tíðindi úr Laðangarði til Kálgarðs, tó at skamt var ímidlun — so haskir vóru teir kvør á annan, Laðangarðsbóndin og Kálgarðsbóndin.

Stutt var umliðið, tá ið bræv kom til løgmans frá kongi, at hann skuldi búgva ferð sína niður til at verja seg firi slíkun, sum honun var um kent. Men av tí, at løgmaður var vorðin gamal og orkaði idla at ferðast, tók sonurin, Guttormur, ferðina uppá seg. Tá ið løgmanssonurin kom inn á slotið kjá kongi, rætti hann eitt silvursteyp fram, fult av peningun, í bøtur firi faðir sín, men kongur vildi ikki taka við tí. Føringurin varð standandi og rætti armin út adla tíðina — steypið hevði hann í hondini. Í endanun bliknaði hann, og armurin vildi signa. Tá tók drottningin ein stól og skeyt inn undir armin á honun. Kongur blíðkaðist eitt sindur, fór til hansara og spurdi hann um eina sak, sum hann helt ímóti ráðnun einsamadlur, kvat hann hugsaði um hana. Løgmanssonurin segði, at hann var so ungur og visti so lítið enn, men eitt visti hann: at tað var lóg í landinun, sum Gud og kongurin vildu. So varð vitni tikið av honun við tað sama: hann skuldi prógva tað innan fjórða dag, segði kongur. Guttormur settist at blaða í løgbókini og blaðaði í tvey samdøgur, men fann einki. Í endanun kom máttloysi á hann, hann slummaði fram á borðið, sum hann sat, og droymdi, at hann hevði blaðað eitt blað ov langt: hann skuldi kasta blaðið um attur. Hann so gjørdi, tá ið hann vaknaði, fann, kvar tað stóð, og breyt inn firi. Um morgunin, tá ið ráðið var samankomið á slotinun, fór hann fram firi kong,

skeyt bókina til hansara og vísti honun á, first konginun og so kvørjun undan øðrun. Kongur vann sakina og var nú so findarblíður við hin unga løgmanssonin atturfiri hjálpina, at hann gav honun vald at velja sær tann besta garð, í Føroyun var, at hava til løgmansgarð, og Guttormur valdi tá Steigagarð í Vágun. So mikið gjørdi sonurin, at faðirin varð sitandi í friði í sínun løgmansambæti.

Ein dagin, sum hann sat til borðs við konginun, spurdu hovmenninir hann, um hann hevði nakrantíð etið av fagrari borði. Ja, segði hann. »Kvussu tá?« spurdu teir. »Á knøun sínun,« svaraði hann, »tí kvat Gud hevði gjørt var tað fagrasta«. Kongur spurdi hann, kvussu nógv egg tann føroyska gásin varp. »Tólv, við kvørt trettan,« svaraði hann.

Óføra sterkur var Guttormur. Eina ferð, sum teir rudlaðu ammur (stórar tunnur) í Keypmannahavn, tók hann eina og bar í føvninginun. Hann varð spurdur, kvussu tað bar til, at hann var so sterkur — kvat hann hevði haft til føði. »Ferska mjólk og turt lambakjøt,« svaraði hann.

Frálíka vakur var Guttormur og væl at sær komin. Aðra ferðina hann var niðri og kom á slotið, skuldi tí drotningin leggja hug á hann. Tá kvað hann niðurlagið:

Skuldi á mjúkun armi sovið —
ljósið tað er brunnið —
listug var tann liljan, meg væl unni.

Frá hesari ferð eru enn høvd á lofti tey orð hansara: »Mine vatter ligge under landets dronning« — hon sat á vøttunun kjá honun.

---

## 8. Turkar í Suðuroy.

Idla hava Føroyar verið royndar av útlendskun herskipun firr í tíðini, men verst hevur Suðuroyggin verið stødd av teimun. Tað gav at bíta, tá ið Turkarnir vóru har. Eru enn frásagnir í Suðuroy um atburð teirra.

Tað er gomul søgn, at ein maður við Neyst í Kvalbø, sum helt seg hava verið nógv órættaðan av bróður sínun í arvaskifti, svór hevnd ivir hann og lovaði, at reyður hani skuldi gala ivir Neystagarð. So bar til á eitt árið, at trí Turkaskip komu inn á Kvalbiarfjørð. Neystamaðurin sigst at hava víst skipunun leið og gjørt sær ógvuliga dælt við Turkarnar. Eld setti hann á Neystagarð, meðan Turkarnir ræntu og drópu í bigdini. Fólk flíddu undan, sum tey kundu best, niðan í fjødlini til at skíla sær.

Prestur var riðin oman til strandar og hevði tikið son sín, sjey ára gamlan, við sær. Ein høvuðsmaðurin kjá Turkunun, í land vóru komnir, gjørdi bøn á knæ og horvdi við andlitinun ímóti sólini. Drongurin tók at læa ivir henda løgna atburð, men tá ilskaðust Turkarnir og ætlaðu at taka hann. Faðirin kipti drongin til sín í stundini, leyp við honun upp á hest sín og reið við dronginun frammanfiri sær inn ígjøgnun Prestdal upp ettir fjadlinun. Summir av fíggindunun hildu attaná. Tá kom eitt mjørkasæl, og Turkarnir mistu báðar úr eygsjón. Prestur tveitti kápuna og sprakk av hestinun, krógvaði sonin niður í eitt glopp ímidlun tveir steinar og seg sjálvan í námindu. Turkarnir funnu kápuna; ein teirra læt seg í hana og var longu farin fram við,

har sum drongurin lá krógvaður; tá rópaði hesin lítli attaná hann, tí hann trúði, at tað var pápin, og bað hann taka seg við. So varð hann fangaður, men skar nú í at rópa so hart, at faðirin kreyp fram úr høli sínun. Turkarnir vildu nú taka prestin eisini, men prestur, sum ikki sá sær kans til at koma undan teimun, leyp út av eggini tætt við Trongisvágsbotn. Men hann kom standandi niður í eina vadlrók, nevnd Gimbrarókin, mitt ímidlun alt fólkið, ið hagar var flítt úr Trongisvági og Kvalbø. Óføra høgt var lopið — fimtan favnar; men ikki fekk presturin deyðamein. Síðan fór hann við tveimun filgisneytun oman á Sakistanga og ætlaði at ganda Turkaskipini. Men tá ið hann sá, at vadla helvtin av Turkunun var feig, vildi hann ikki ganda meira enn tey tvey skipini. Hann stakk tríggjar fliður, holaði tær út, las idlbøn og slepti so skeljunun út á sjógv at flóta. Tvær holvdust, ein fleyt ettir. Um náttina kom hann av landnirðingi við rótan og tusti í brim. Tvey skipini gingu í land undir prestins bø í urðini sunnanfiri Hundagjógv og smildraðust. Ein stórur Turkur setti føtur í spenni ímóti berginun og riggin ímóti stevninun á øðrun skipinun. Tvær reisir skeyt hann skipið frá landi, men triðju ferð kroystist hann. Tað, ið slapp við lívi, flíddi á hitt skipið, sum fór sín kós norður ettir. Á Gjørðasondun eru nakrar túgvur, ið rópast Turkagravirnar; her sigast líkini at vera grivin av Turkunun, sum róku upp. Líkið av prestasoninun rak upp eisini; tá høvdu teir skorið oyruni av honun og rist munnin attur at oyrunun. Nakrir reyðir og grønir og kvítflekkutir steinar, ið rópast Turkasteinarnir, liggja enn har á sandinun; teir sigast at vera av kjølfestugrótinun í Turkaskipunun. — Presturin, sum leyp í Gimbrabrókina, varð ørur

av hesun lopi og læði altíð og stund síðani. Tá ið eitt ár var umlopið, varð hann loystur úr ambætinun.

Jákup bóndi við Neyst var flíddur og hevði krógvað seg niður í eitt hol. Tríggir Turkar runnu ettir honun, sógu hestin og kagaðu undir búkin á honun inn í holið. Jákup lá og mundaði við birsu sínari, til hann kundi skjóta tveir í senn. Tað lukkaðist, og hin triði flíddi. Men Jákup fekk hann attur og sló hann deyðan við birsuni.

Ein maður var farin inn í eitt gróthús til at skíla sær. Ein tunna, sum annar botnurin var úr, stóð á gólvinun; hana kreyp hann inn undir. Turkar komu inn, kindu upp eld og tóku at steikja skerpikjøt. Maðurin, ið undir tunnuni lá, hevði ógvuliga ilt av kjararoykinun, men lá tó stidlur. Ikki vendu teir tunnuni við, og maðurin slapp við lívinun.

Ein maður á Heyggi í Kvalbø ætlaði at fara í Grímsfjadl við konuni til at krógva seg. Tey vóru stutt sloppin, so komu tríggir Turkar attaná. Konan var idla ment at ganga; teir gingu hana upp, lupu á hana, og ikki tordi maðurin at koma henni til hjálpar. Hon fekk tveir undir seg; tá kom hin triði til og vann hana. So koyrdu teir hana út av eiðisbakkanun. Hon datt niður á eina hedlu, men doyði ikki. So grumlaði hon til ein hil at fáa sær vatn at drekka; hetta sóu ránsmenninir, fóru niður ein annan veg og skóru bróstini av henni.

Ikki vár tó eiðasørt, at onkur uppi í hesun óvandaslaginun glógvaði í. Ein maður var idla staddur av nøkrun Turkun, sum runnu ettir honun. Ein, sum var væl frammanfiri hinar, sló hann á herðarnar við fløtun svørðsbrandinun og bað hann detta niður og krógva seg. Maðurin varð liggjandi

og kreyp síðan burtur í grasinun. Hinir Turkarnir hildu tá av attur.

Ur Kvalbø tóku Turkarnir leiðina til Trongisvágs. Trongisvágsfólk var rímt vestur í Botn, men ein maður, ið nevndur var Mikkjal í Húsi, vildi ikki fara frá sínun gamla pápa. Á nátt, sum hann lá í koyggjuni stúkuleysur (tí siður var at sova nakin), komu Turkarnir og vildu bróta inn. Didnar vóru stongdar, og Mikkjal vardi húsið so leingi hann orkaði. Summir av fíggindunun royndu at stinga veggin niður og rendu korðarnar inn ígjøgnun flagið, tí veggjahús var; aðrir tóku at skræða takið av. Mikkjal stóð nakin og kastaði gløður upp í eyguni á teimun, men einki batti. So tók hann stúkuna, legði hana tvørtur um herðarnar og helt í ermarnar frammanfiri, tók so pottalokið, stakk tað inn undir eimin og lifti upp, rendi skorðurnar frá durunun og leyp út ígjøgnun. Eimin, á pottalokinun lá, físti hann upp í eyguni á teimun, ið uttanfiri stóðu, til at blinda teir. Ein fekk í stúkuna, men Mikkjal slepti, og teir fingu ikki hald á honun. Hann fór rennandi blóðnakin vestur oman bøin og Turkarnir attaná, tætt í hølunun á honun. Í teirri stóru Dalánni er ein stórur hilur, nevndur Mikkjalshilur (vestanfiri træbrúnna, ið nú er); har leyp Mikkjal eitt tiltikið lop tvørtur um, og síðan hevur hilurin verið nevndur ettir honun. Sum hann skeitti attur um seg, sá hann tríggjar fíggindarnar bumsaðar niður í. Turkarnir vendu við attur, men Mikkjal helt til Fámjins. Fjúrtan alin er Trongisvágsáin breið nú á døgun í tí staði, sum Mikkjal leyp tvørtur um; men tá var áin heldur smalari og djúpari, enn hon er nú.

Ur Trongisvági hildu Turkarnir til Ørðavíkar. Men Marjun Lavarsdóttir, nevnd »vísa Marjun«, bað

hava briggjubál í kvørjun húsi, so bigdin kom at at vera huld í royki. Smátríggi læt hon seta niður í uttanfiri húsini og heingja klæði uppá, so tað kundi líkjast fólki. Tá ið Turkarnir komu til díkið tað, ið síðan er nevnt Turkadíkið (tætt omanfiri hin gamla bøgarðin), sóu teir eina kedling, ið stóð og peikaði at teimun við einari prukku, og ein tík, sum hon sendi, leyp goyggjandi ímóti teimun. Teir hildu hetta vera gand og vendu attur. Men kedlingin var Marjun Lavarsdóttir sjálv og eingin onnur.

Í Kvalvík vóru Turkarnir eisini. Fólk rímdu úr Kvalbø og krógvaðu seg í Prinhedli vesturi í Skriðun norðanfiri Kvalvík. Giljabóndin var komin niðan á Løðini omanivir húsunun í Giljun við húsfólki sínun. Tá rann døtrunun í hug, at tær høvdu gloymt at taka luktilsi við sær, og vendu tær tí oman attur. Bóndin stóð og bíðaði, til hann sá Turkarnar koma í túnið og taka døtur hansara. So fór hann til gongu attur og sín veg í Prinhedli.

Edlindur í Skálun fór heiman við tveimun sonun. Teir gingu upp á Kvassheygir niðan við Einigjól og ætlaðu sær haðan oman í loynistíggin tann, ið nevndur er Turkastíggjurin, í Bláabergi (norðantil í Kvalvíkaregg). Men av tí, at hin gamli varð møddur, stedgaðu sinirnir og royndu at forða Turkunun uppgonguna heimanfiri eina løtu, at pápin kundi fáa tíð til at koma sær undan. Teir vardu við gróti, sum teir bóltaðu oman á Turkarnar, og hildu so við, til teir ætlaðu, at nú mundi pápin vera komin í stíggin. So góvu teir upp at, lupu undan fíggindunun og náddu í stíggin til hin gamla. Turkarnir fóru heilt norður í Vidlingaberg, norðast á oynni. Har sótu fólk úr Kvalbø (Hamrafólk, Garðshirnis-

fólk) niðri í einari rók. Eitt bítt var ímidlun, sum gekk við einun hakaspjaði; tað var so altrátt ettir at sleppa upp til hesar ókunnugu menninar og fáa sukur frá teimun. Tey vildu ikki sleppa dronginun, men einki batti við hann: hann fór kortini. Eina løtu ettir hoyrdist slíkt bang uppi í erva, og eingin visti av, firr enn høvur og kroppur, kvørt einsæri, komu bóltandi oman og hakaspjaðið við. Fimtan høgg taldu tey á hakanun, sum ólukkudírið hevði bøtt firi seg.

Í Kvalvík er eitt pláss, sum rópast »iviri í Botni«. Hagar var nógv fólk flítt í eitt hol, »hol í Botni« kadlað. Tá ið Turkarnir sigldu burtur attur og hildu norður fram við landið (tá ætlaðu teir sær til Íslands), sóu teir hetta fólkið og skutu á tey. Kúlurnar slógu ímóti berginun niðri undir. Tey í holinun sótu, kundu síggja fólk hanga bundið upp í togini ettir hárinun og hoyrdu nístan og pípan til teirra.

Einki er frætt um, at nakar av teimun, ið so vóru burturtikin, nakrantíð kom attur til Føroya.

---

## 9. Marjun Lavarsdóttir.

Marjun Lavarsdóttir, nevnd »vísa Marjun«, í Ørðavík var slektað av Strondun í Eysturoy. Bróðir hennara, Sjóarbóndin, sigldi á Finnmarkina í Noreg við handilspørun. Eina ferð vóru báðar sistrar hansara við. Sistir Marjunar læði ettirlátur á seg, tá ið hon hoyrdi Finnarnar telja upp pørini; men Marjun sat álvarsom. Marjuna skaddi tí einki, men hin sistirin doyði, sum hon sat, og var hetta hildið at vera Finnagandur.

Meðan Marjun var á Finnmarkini, fór hon ein dagin inn á gólvið kjá einari grannakonu. Har hekk ein pottur uppi ivir við vitormaløgi og kókaði. Konan segði við Marjuna, at hon fór at støkka út eitt lítið og legði henni ríkan við, at hon mátti ikki nema við pottin. Nú ber ikki vandari á, meðan konan er burtur, enn at løgurin kókar upp undir lokið og í eldin. Marjun tekur lokið av og kemur at nerta við skúmið; hon kolast um fingurin og stingur hann í munnin. Í sama bili kemur konan í didnar og rópar: »Skamm fái tú! nú tókt tú tað, sum eg hevði ætlað soni mínun.« Á henda hátt fekk Marjun gandakraftina.

Marjun var tríggjar ferðir gift. Ein maður hennara varð dripin av seyðatjóvi. Seinnameiri fekk hesin drápsmaður kreft í munnin og fór til Marjunar at biðja hana grøða seg; men hon sítti honun og segði, at þetta hevði hann fingið av tí, at hann tók blóðigan knívin í munnin, tá ið hann hevði dripið mann hennara. Tá ið tjóvurin doyði, iðraði Marjun seg tó um tað, at hon hevði sítt honun, og segði, at tað var tað einasta idla, ið hon hevði gjørt.

Triðja og síðsta ferðin, ið Marjun giftist, var til Ørðavíkar í Suðuroy. Tað firsta, sum hon kom hagar, tók hon sær firi at fáa alt í betri stand. Hon læt gera níggjan og betri hoygarð, »Stóragarð« (firr hevði hann verið so vánaligur, at seyðurin gekk inn og át av hoynun). Bóndin helt tað vera ringt at fáa grót, men hon segði, at tað skuldi eingin neyð vera við tí, og fekk ein nik, sum búði í Nikarvatni (undir Mannaskarði Ørðavíkarmegin), at draga grót til. Langafjós læt Marjun eisini gera. Við genturnar segði hon, at tær skuldu ikki leggja lag í at vaka

upp ivir kúnun. Tá ið kídnar kálvaðu, stóðu kálvarnir bundnir um morgunin við silkibondun — hetta gjørdu vættrarnar.

Elsti sonur Marjunar fór til Porkeris at friggja. Mamman hevði sagt við hann, at hann mundi fara at fáa sær konu úr Porkeri. Tá ið hann kom á hálsin, vóru døtur Mikkjals í Eystrun, triggjar í tali, úti og reiddu tøð. Tær tvær ingru, sum vildu so fegin hava hann, lupu inn til at lata seg í skrúð — hann kom óvart á tær tann dagin — men hin triðja varð standandi við arbeiði sítt og segði, at, vildi hann ikki síggja seg í gonguklæðun sínun, skuldi hann lata seg vera. Hana valdi hann sær til konu.

Marjun hevði ta gávu at kunna síggja á fólki, kvat tey hugsaðu. Eina ferð, sum sonarkonan var norðuri í Ørðavík og gisti — hetta var, áðrenn tey giftust — sat Marjun í roykstovuni og bant. Sonarkonuni var higgjandi uppá hana, og hon hugsaði við sjálvari sær: hon er ikki so vøkur, sum frásøgn hevur verið. »Lítla mín! Marjun Lavarsdóttir hevur ikki adlar dagar verið, sum hon er nú,« segði Marjun, og hin varð so snópin við, sum hon hevði verið tikin á búri. Ein annan dag sá sonarkonan Marjuna lata niður í pottin til døgurðar og hugsaði við sær, at hetta var ov lítið til alt fólkið. Tá segði Marjun við hana: »Lítla mín! tað er ikki alt firi eygunun, ið etast skal.« Hin varð bilsin við, men Marjun segði, at hon skuldi ikki ræðast seg. Síðan komu tær at vera so ógvuliga góðar kvør við aðra.

Marjun liggur grivin í Froðbø, og gravsteinur hennara er á Froðbiar kirkjugarði enn.

[Greint er frá Marjuni eisini í søguni »Turkar í Suðuroy«].

---

## 10. Barbara við Kvíggjá.

Gandakedlingin Barbara við Kvíggjá í Sunnbø var slektað úr Hanusarstovu undan Hagabrekku í Skálavík. Meðan hon var ung genta og heima kjá foreldrunun, kom ein Sunnbingur Ábram við Kvíggjá norður at fríggja til hennara. Tá var hon reint sør firi gand. Eitt kvøldið, sum hann var har norðuri, og hon var farin í ánna ettir nátturðarvatni, sá hon ein svartan, fremmindan hund við ljósi á halanun. Ræðsla kom á hana, og hon leyp heim attur í slíkari øði, at hon mundi sorað seg sundur. Hann spurdi hana, kví hon leyp so, og hon segði honun frá. Tá segði hann við hana, at hon skuldi ikki ræðast, tí tað hevði einki at tíða: »tað er bert ein sending til mín, lukkan, at momman er deyð.« Tá ið hon hoyrdi hetta, varð hon so fúkandi, at hon beyð honun og ødlun hansara at fara til veikans. Uppi var ímidlun teirra við tað sama, og Ábram fór suður attur til Sunnbiar. Men best sum hann var farin, kom slík neyð á hana: hon kundi ikki sova um næturnar og legðist sjúk. Alt versnaði hon og sendi so boð ettir Ábrami at koma norður attur. Hann kom; hon varð sátt við hann og fór so til Sunnbiar við honun. Har giftust tey, og Barbara fekk heilsuna attur. Ábram var tað, ið lærdi hana gandin.

Barbara átti ein gandastein, sum hon bar uppi á sær, og sum hon grøddi sjúk fólk við. Eina ferð legðist Niklas í Hørg sjúkur og sendi Barbaru boð, at, hevði hon lagt hetta uppá seg, skuldi hon taka tað burtur attur. Hann trúði, at hon hevði gjørt tað í hevnisøku, tí tey sótu ikki um sátt bæði. Hon

sendi honun so henda sama stein at leggja firi bróstið; men hann sendi tveir menn attur til hennara vitnisfastar við steininun og gav hana so upp firi øvrigheitini. Hon var stevnd firi rættin, men slapp tó undan at vera brend, tí dómarin helt hana vera ov vakra til at tjarga. Síðan tveitti Barbara steinin undir Skarðafoss, at hann skuldi ongun manni vera at meini ettir hana.

Aðrar frásagnir um Barbaru eru í søguni um Guttorm í Múla.

## 11. Sneppan í Hamrabirgi.

Áðrenn sóttin svarta kom og legði oyðið í Føroyun, var Víkarbirgi í Suðuroy av størstu bigdun. Men sóttin ruddaði út í Víkarbirgi og Hamrabirgi (tey vóru tá bæði sum ein bigd). Eitt konufólk í Hamrabirgi, nevnt »Sneppan«, livdi einsamalt ettir; men hon var vorðin so vidl og stigg, at hon fekkst ikki upp ímidlun fólk attur. Í Hamrabirgi varð hon sitandi einsumødl adla sína ævi, og tí gingu menn og kastaðu kjøt niður av einun hamri til hennara, at hon skuldi ikki doyggja í hungri.

Ein toft er enn í Hamrabirgi, sum rópast »Snepphúsið« ettir henni.

Søgn er eisini, at tá ið sóttin svarta hevði herjað, vóru í Sunnbø bert nøkur fá konufólk ettir. Sinir bóndans í Akrabirgi giftust tá hagar.

Húsavíkar bigd í Sandoy ruddaðist út av sóttini. Húsini stóðu tá heilt uppi í Kviggjargili, og síggjast har toftir enn. Noregs kongur sendi ein mann, sum æt Nevur, til at grunda bigdina attur. Stórastova (norðanfiri ánna) var firsta húsið, ið hann bigdi. Nevur giftist við húsfrúnni í Húsavík.

## 12. Ottar.

Í teiri katólsku tíðini búðu Suðuroyarprestarnir eitt skifti suðuri í Vági. Um ein av hesun katólsku prestun, bróður Ottar, er ein stutt frásøgn.

Ottar búði í bílinginun í Smidlun í Vági og var tí kadlaður Smidlaguttin. Oargakroppur var hann og út av lagi natin. Hann sendi húskadlar sínar út at stjala seyð, meðan hann helt messu í kirkjuni firi sóknarfólki sínun. Ikki mundi messan vera av teim stitstu, tá ið so bar á.

»Hetta tolir ikki riggur Ottars!« er haft til orðtaks enn í Suðuroy, tá ið ein fer undir eina birði, sum hann heldur seg vadla vera føran firi. — Ottar fíltist á fuglin, sum hann fekk í part úr fuglabjørgunun í Vági; hann helt seg vera órættaðan og ikki fáa tað, hann átti. Hann fór tí til fugla sjálvur ein dagin og seig niður í Ottarstorvu, sum so er nevnd ettir honun. Húskadlurin var dráttarmaður kjá honun. Ottar fekk ógvuliga nógv av lunda, bant uppá seg bæði attan og framman, tvey so nógv sum tað, ið hann átti av rættun, og bað so húskadlin draga upp. Ovbirðaður var hann og óføra tungur at draga, men húskadlurin dró tó menniliga í firstani. Tá ið prestur var komin nakað upp í bergið, fekk hann mein í riggin av hesari ógvuligu birði og rópaði: »Hetta tolir ikki riggur Ottars!« Húskadlurin, sum var hildin at vera av sterkastu monnun í Suðuroy um tað leitið, var deyðlúgvaður ettir einari løtu og rópaði: »Eg sleppi!« Ottar svaraði: »Sleppir tú, skal tað vera tær dírgoldin sleppa.« Húskadlurin slepti línuni, og Ottar fór beint í sjógvin og doyði.

## 13. Mikkjal á Liða.

I Sunnbø bar tað á, sigur gomul frásøgn, at eina ferð, sum smábødn vóru úti og spældu síðla á degi, kvarv ein genta burtur. Pápi hennara nevndist Mikkjal á Liða. Leitað varð ettir badninun leingi, men alt til einkis; mirkrið kom á, og so var ødl leiting givin ivir. Um náttina droymdu bóndin á Liða og kona hansara, at tey skuldu ikki leita ettir gentuni: Nikurin í tjødnini hevði tikið hana, men tey skuldu geva seg væl og ikki vera forharmað; so skuldu tey hava eydnu við sær í ødlun lutun uttan við dreingjabødnun; men didnar áttu altíð at horva ímóti kirkjugarðinun, sum tær gjørdu nú, og ikki vera vendar; annars skuldi eydnan víkja frá attur. Tá ið tey høvdu droymt hetta, royndu tey at geva seg til tols. Tey áttu fíra dreingir, sum adlir doyðu, men alt annað vignaðist teimun væl. So góða eydnu hevði Mikkjal við kodni, at, tá ið strúgvin var sópaður út, var hann so nógvur, at heil lombini vóru innaní, og ikki varð ansað ettir slíkun, firr enn lombini vóru funnin rotin í køstinun. Ofta varð tí sagt við ein, sum var nakað ilgjørdur: »Strúgva so væl burtur úr hálminun! lat vera so reint!« Hinir bøndurnir vóru so avindsjúkir inn á hann, at teir vildu ikki lata hann fáa veðragjóling, og vardu firi, at gjólingur skuldi ikki koma til seyð hansara; men eydna Mikkjals var so góð, at næstan kvør ær hansara var tvílembað. Hálvthundrað ærir Mikkjals stóðu eina ferð innikavaðar í ein mánað á niðasta hæli í Brunabergi, áðrenn tær sluppu upp attur.

Mikkjal átti jørð í Hovi. Tá ið hoyggið var innborið har, og tað leið so mikið út á heystið, at

neyt skuldu vera innibundin, tók Mikkjal neytsbandið, bant um hálsin á tveimun kúnun og bað tær fara til Hovs. Tær fóru beinan vegin, og uppsitarin í Hovi tók so og bant tær til hælin. Har stóðu tær um veturin, til hoyggið var uppetið; so varð bandið bundið attur um hálsin á teimun og báðar sendar suður attur uttan fólk og uttan filgi til Sunnbiar.

So leingi sum Mikkjal livdi, vóru didnar á Liða ikki vendar, og eisini ettir deyða hansara stóðu tær leingi. Men so giftist ein drongur á Liða við einari gentu vestan úr Stovu; hon fekk hug at venda durunun til at stitta um vegin heim til foreldrini, og tá var eydnan burtur alt firi eitt. So varð við attur vent, men eydnan kom ikki attur.

---

## 14. Pálin undir Hamri.

Eina ferð fór Pálin undir Hamri í Sunnbø til Víkar at taka sjey gimbralomb, sum hann átti har. Hann hevði fingið seks, sum hann setti í støðukrónna, og seint var á degi, tá ið hann fór ettir tí sjeynda. Ikki fekk hann tað, firr enn stjødna var uppkomin. Til adla vanlukku gáaði hann ikki um, firr enn hann var komin væl á veg, at tað var gimburlamb, hann var farin við. Tey gomlu høvdu ta pátrúgv, at, var tað seint á degi og fleiri lomb ettir at bera, so átti veðurlambið at vera tikið og gimburlambið at vera ettir, tí í veðurlambsstiklinun sat nakað, ið dugdi ímóti gandi, og so kundi huldufólk ikki fáa vald á einun (tey gomlu bóru tí ofta veðurlambsstikl uppi á sær). Honun varð idla við, tá ið hann varnaðist um hetta, men ovseint var at

venda attur. Hann gongur við hesun góða lambi og er ikki varigur við nakað slag, firr enn hann kemur heim í Akslarenda. Tá møtir honun ein gráklæddur maður, sum forðar honun vegin og ger seg inn á hann. Báðir at berjast. Heiðin (tí huldumaður var tað) bæsir hinun kristna og ber hann so haðan í Meraklettar á Beinisvøri, tætt við eggina, har sum teir síga í Sjørgunsháls ettir fugli.

Kvøldið líður, og eingin maður kemur attur til húsa. Næsta morgun fer fólk úr kvørjun húsi til at leita. Tey finna lambið og stavin kjá Páli heimanfiri Akslarenda og geva so ivir at leita. Stutt ettir berst Pálin í dreymi firi konu sína, biður hana ikki leita ettir sær og sigir henni frá ødlun, sum til hevur borist við sær — at hin heidni hevur tikið og borið seg í Meraklettar. Seint á sumri funnu neytakonur mannin deyðan úti á Fløun, blóðnaknan og báðar iljaskógvarnar brendar undan honun. Boð var sent attur til húsa, og hann varð førdur heim og grivin.

---

## 15. Huldumaðurin undir Liðasteini.

Jógvan uttan Geil, slektaður úr Kálgarði, hevði til vana um vetrarkvøldini at ganga niðan í Laðangarð. Ofta, tá ið hann kom heim attur til sín sjálvs, út um geil, sá hann huldumann standa í túninun; men einki ilt gjørdi hin heidni honun. Tá ið bødnini grótu um kvøldini, rópaði Jógvan, sum kom úr Laðangarði, at tey skuldu tiga inni og ikki leika so í, tí hin gamli undir Liðasteini gekk í túninun. So tagdu óvitarnir og tordu ikki at larma. Huldumaðurin var vanur at ganga um kvøldini í niðasta

Kálgarð (sum nú sodnhús er) til Kálgarðsbóndan, Jógvan, bróður Jógvans uttan Geil. So hendi tað seg eina ferð í einun brúdleypi, sum stóð í Kálgarði (sonur Jógvans giftist við einari gentu úr Ørðavík), at, meðan tey dansaðu um kvøldið, kom huldumaðurin inn í roykstovuna. Høg var roykstovan, men so stórur var hin heidni, at hann legði hendurnar niður á bitan og toygdi seg fram ivir. Eina løtu varð hann standandi, fór so avstað og sakaði ongan. Mamma brúðrina, Marjun í Ólavstovu (í Ørðavík), var framsíggin. Hon segði frá, at hon sá huldumannin standa firi durunun í Kálgarði.

Ettirsíðani, helst um vetrarkvøldini, gekk huldumaðurin ofta oman í Kálgarð. Kálgarðsjógvan las altíð aftanlestur, men, kom huldumaðurin inn, legði hann bókina frá sær, um enn hann var mitt í lestrinun. Eitt kvøld, sum Jógvan sat og gjørdi bøn, kom hin heidni inn; hin kristni legði bókina frá sær og fór út. Síðan fóru báðir avstað, hin heidni undan og hin kristni attaná. Nú sigir hin heidni, at hetta er síðsta kvøldið, ið teir finnast báðir. Hin kristni spir kví. Hann er so gamal, sigir heiðin, og fer nú at doyggja; bert eina tonn hevur hann ettir í heysi. Sjálvur níggjundi hevur hann verið í húsi, men ødl eru deyð frá honun, og hann hevur grivið tey; men nú kemur hann sjálvur at liggja rotin inni, tí hann er einsamadlur ettir og eingin at grava hann. Eisini segði hann Jógvani, at tey tvey neytini í fjósi hansara góvu onga mjólk av tí, at konufólkini, ið gingu at mjólka teimun, bannaðu so idla. Ikki sóust teir attur síðani, hin heidni og hin kristni.

---

## 16. Titil-táta.

Laðangarðsbóndin í Sunnbø hevði eina ferð tikið eina trødlagentu til sín, ið var undan einun steini á Skankafløtti. Hann setti hana til at veva bæði nátt og dag og loyvdi henni onga kvílu. Viðlagt var, at eingin skuldi nevna hana við navn; annars kvarv hon burtur attur. Titil-táta æt hon. Til eina jólahøgtíð var hon deyðlúgvað av veving og tók so at kvøða: »Titil-táta eiti eg, Titil-táta eiti eg!« (til at fáa einkvønn til at nevna seg). Eingin lætst um vón at svara til. So letur í einari arbeiðskonu: »Nakað situr hatta og tátar og tátar! Vita okur ikki, at tú eitur Titil-táta?« So var hon horvin úr vevinun við tað sama og sást ikki attur.

---

## 17. Knávi.

Andras í Kvilvt í Fámjin var skírdur Knávi. Hann og Jóanis í Porkeri vóru kønastir menn í gandi um tað bilið í Suðuroy.

Huldukona gekk til Andrassar á Heyggi í Kvalbø, og kvørja ferð hon kom til hansara, mátti hann vera bundin. Boð fór ettir Knáva. Hann kemur og spir, kvat tíð hon er von at koma. Hin svarar: tá ið dagsett er. Knávi er nú kjá honun um hesa tíð. Huldukonan kemur og vil til Andrassar; men Knávi stendur frammanfiri og forðar henni. Hann tekur hana og førir hana út treyða. Tey at berjast, og so var endin, at Knávi komst undir. Hann hevði gloymt eitt orð, sum kundi geva honun vald ivir huldufólkinun. Hon dró hann opnan ettir jørðini,

og hann visti einki til sín, firr enn høvur hans sló ímóti eingjargarðinun. Tá raknaði hann við og fekk orðið attur, sum hann hevði gloymt. Við tað sama breyt hann seg upp og fekk ivirvald á huldukonuni.

Knávi átti eina ær, sum ikki kundi ganga ímidlun hin seyðin. Ein dag fer hann við hundi at beita ettir lambi hennara, men ikki bar til at fáa tað, tó at lambið altíð vísti seg firi honun, tá ið hann kom. Hann fór annan dagin, men tað gekk við sama lag. Triðja morgunin ger hann seg til attur at fara á fjadl, men í sama bragdi verður boðað til útróðrar, og ikki hevur Knávi hug at liggja ettir heima. Ein fátækur maður, skírdur Rappi, búði tætt kjá. Hann var fram um adlar menn til skjótleika. Knávi biður hann fara sær ettir lambinun, men Rappi sigir seg ikki tora, tí at hann kvíðar firi at fáa skaða. Knávi lovar honun, at tað skal ikki vera, og Rappi heldur seg til. Hann fer, hittir lambið kjá ærini, tekur tað frá henni, bindur tað og leggur tað á bakið. Men best sum hann gongur, snávar hann og missir lambið. Hann vendir sær við til at taka tað attur, men horvið er og verður tað, og við tí skili verður hann at fara attur til húsa. Um kvøldið kemur Knávi heim, og Rappi sigir nú frá, kvussu sær hevur tilborist. Knávi heldur firi, at tað man vera hin heidni á Herðablaðsgjáun, ið er farin við lambinun, men teir skulu tó dragast um tað. Hann biður Rappa koma við sær og vísa sær á, kvar hann snávaði og misti lambið. Báðir avstað til plássið og so í Herðablaðsgjáir. Knávi biður Rappa ikki lurta ettir, kvat ið hann talar. Nú letst upp, og ein føgur skínandi stova sæst. Ein maður gongur har inni, og lambið liggur

á gólvinun. Knávi sigir seg eiga ærina og lambið, men hin fodneski heldur seg hava javngóðan rætt til teirra og hann, tí hann átti sjálvur brundin, sum lambið var gitið av. Knávi tók hendur á lambið, og so gjørdi hin fodneski; kvør dró í sín endan, men Knávi dró huldumannin út um dir við lambinun, og tá varð hin at sleppa. Tað dunaði í Herðablaðsgjáun, tá ið hedlið varð atturlatið.

Kona Knáva bað dóttrina fara niðan í Teindal ein morgunin og skava korka. Hon fór, men tá ið hon kom oman attur, var hon málleys og fekk ikki talað. Knávi var til sjós. Tá ið hann kom attur um kvøldið, var konan heilt ring um dóttrina og segði honun frá, kvussu til hevði borist við henni. Hann spir, kvar hon sendi dóttrina um morgunin, og hon sigir: niðan í Teindal á tann stóra steinin til at skava korka. So hann avstað, tók knív uppá seg — tí, helt hann firi, knívleysur maður var lívleysur — fór niðan og inn í steinin. Ein kona situr inni. Hann spir hana, kví hon hevur tikið málið frá badni hansara: »Skammsetta! gentan hevur grøtað mær badnið,« sigir huldukonan; »tað kvakk við, sum hon tók at skava uppi á steininun, datt í eldin úr fanginun á mommu sínari og kolaði seg.« Knávi biður hana fáa gentuni málið attur í stundini, fer so út attur, smedlir hurðina í ettir sær og sigir, at ongantíð skal hon fara upp attur. Ikki hevur steinurin verið opnaður síðani.

Men tá ið Knávi kom heim, hevði dóttirin fingið málið attur.

---

## 18. Maðurin, ið var ettir í Lítlu Dímun.

Eitt heystið um Mikkjalsmessutíð vóru Kvalbingar í Lítlu Dímun og tóku seyð. Tá ið teir skuldu fara úr attur oynni, saknaðist ein maður úr Vøru. Teir bíðaðu eina góða løtu, men eingin maður kom, og teir hugsaðu tí, at hann mundi vera omandottin. Seint var til dags, og tað ókirraði, so teir tordu ikki at bíða longur, men fóru avstað. Ofta hugsaðu teir um at vitja attur, men ikki viðraði. Maðurin, sum ettir var á oynni, sókti um náttina inn í eitt hedli, har sum fuglamenninir vóru vanir at sova. Mong hedli eru í berginun (á sunnaru síðu á oynni), og rók er, sum menn kunnu ganga ettir til teirra; tey eru so long, at væl ber til at liggja í skjóli har firi regni og vindi. Um morgunin tá ið hann vaknaði, stóð borðreitt firi honun við heitun mati, og so var tað kvønn einasta morgun. So mikið stóð um morgunin, sum hann kundi liva við um dagin. Kobbakjøt og fuglakjøt var tað mesta, hann fekk; seyðakjøt onkuntíð ímidlun at. Tá ið veðrið var gott, gekk hann og reikaði uppi á oynni. So leið tíðin fram undir jól. Eina nátt, sum hann lá í hedlinun og gramdi seg um, at hann visti ikki, nær ið jól mundu vera, ljóðaði ein reyst inn til hansara: »Náttin ein og dagarnir tveir til jóla.« Jólamorgun stóð ein kobbagrúkur firi honun. So leið veturin og várið kom. Eina nátt droymdi hann, at í morgin kom hann at sleppa burtur úr oynni, men nú átti hann at leggja sær væl í geyma ikki at siga nøkrun menniskja frá, kvussu hann hevði livað; tí um hann segði frá tí, skuldi hann ikki gangast av árinun. Dagin ettir kom ein bátur at sita undir

oynni; tá rópaði hann til teirra og segði, kvør hann var. So tóku teir hann inn í bátin, men vildu idla kennast við hann í firstani, tí hann var vorðin so feitur. Í eitt ár gekk hann rætt sum í dula og talaði einki. Einki brekaði honun tó til heilsuna. Men konan gekk og amaðist uppá hann í heilun og fekk lokkað hann um síðir til at siga sær nakað lítið frá. Tá livdi hann ikki attur í árið.

## 19. Trødlhedlið í Lítlu Dímun.

Kvalbingar vóru vanir áður at søkja oynna Lítlu Dímun til at sláa kobbar, men løgdu tað av umsíðir, tí kvørja ferð teir vóru har, kvarv ein maður frá teimun. Ein góðveðursdag um heystið í slóttri, sum menn stóðu og tosaðu úti á bønun, helt prestur við teir, kví teir royndu ongantíð at fara attur at fanga kobbar. Teir svaraðu, at teir høvdu givið tað ivir, tí kvørja ferð teir vóru á látrinun, kvarv ein maður frá teimun. Prestur segði tá, at, um teir vildu fara, skuldi hann koma við teimun. So góvu teir seg undir ferðina og komu undir Lítlu Dímun. Sjálvur triði fer prestur niðan av látrinun til hedlið og kemur at einun durun, sum likil stendur í. Hann læsir upp — har situr eitt gamalt við eldin og er so rísut og idlpjøskut. Konufólkaskapilsi hevur tað, og øska ríkur av tí, sum tað tíggjar sær. Einki uttan hetta gamla er at síggja. Prestur grípur niður í fikkuna — vanlukkutíð! nú er eingin bók. Teir attur at bátinun. Prestur biður bátmenninar skunda sær heim í Leirar ettir bókini. Teir undir árar, hattleysir og klútaleysir. Tá ið teir koma attur, stendur prestur firi teimun og biður hinar báðar

koma við sær attur niðan í hedlið. Teir ganga inn sama veg sum firr. Prestur letur einar aðrar dir upp og sær tveir menn, ógvuliga idlfrínutar og trølsligar á at líta. Eitt fólk situr á gólvinun í bondun; tað hevur snjókvítt hár og skegg, apar seg og gløir uppá teir, ið inn koma. Prestur spir teir heidnu, um eingin av sóknarfólki hansara er her. Teir siga nei. Hann høttar at teimun við bókini og biður teir siga satt. Tá ganga teir við, at teir hava dripið menninar, ið horvnir eru; bert hatta á gólvinun er ettir, siga teir. Prestur heldur við filgisneytar sínar, at tað batar einki at taka mannin attur, tí hann er vorðin reint trølskur, og fer so uttar attur. Tað gamla tveitir seg firi didnar og roynir at forða teimun útgonguna; men prestur sipar til hennara við fótinun. Hann biður filgisneytarnar ganga út undan; sjálvur skal hann koma attastur. Tá ið prestur fer út, smedlir hann hurðina attur ettir sær. Adlir oman at bátinun, snm liggur inni firi látrinun, og verða tiknir inn. Tá ið teir eru komnir nakað lítið frá landi, biður prestur teir stødga eitt sindur. Sum teir liggja, hoyrist buldur, nístan og pípan inni frá hedlinun. Bergið sígur fast saman um tey heidnu, og prestur rúnarbindur tað, so trødlini verða at doyggja inni. Nú kunnu teir fara og vitja látrið í guds friði, tá ið teir vilja: einki skal verða teimun at skaða, sigur prestur. Og einki heldur, ið varð. — Eini tvey ár ettir hetta leyp »urðin níggja« niður firi látrið, og tað skuldu trødlini gera í hevnd.

---

## 20. Kálvur lítli.

Kálvur lítli var síðsti katólski prestur í Sandoy í Føroyun. Herviliga grammur var hann í skapi, hádingsmaður og ein rættur óflíggjakroppur, og eru harum enn imsar frásagnir.

Kletta- og Skarðsbøirnir (»norðuri á bø« heima á Sandi) eru áfastir við prestagarðsbøin í Todnesi, og Norðbinganeytini (neytini norðuri á bø) vóru Kálvi so bágin við heimgongu á Todnes bø. Ikki hugnaði honun hetta. Hann legði tá fótonglar tætt innanfiri grindina, sum hann læt standa opna til at lokka tey fremmindu neytini inn á bø sín. Um morgunin, tá ið hann hugdi út ígjøgnun gluggan, hevði hann tann stuttleikan at síggja ein hóp av neytun liggja dottin um rigg tætt innanfiri grindina. Hann bretti sær við, tí at bragðið var gingið honun so væl í hond, fór læandi innar í roykstovuna og segði við húskadlarnar: »Grímurnar uppi á bø, nú spjálka tær kleyvun innanfiri grind í morgun!« Stinnur titaði prestur inn um grind, gleðandi seg til at síggja Norðbinganeytini føst í fótonglunun, men varð honun dátt við dagin, tá ið hann sá, at tað vóru hansara egnu neyt, ið har lógu, og flestødl av teimun longu deyð. Tá græt Kálvur lítli. Tað er bæði firsta og síðsta ferðin, at tað frættist, at hann hevur grátið.

Kálvur læt gera sær gróthús á hólminun í Sandsvatni; har goymdi hann kjøt og annan mat. Løgarsteinar læt hann leggja úr tanganun í Todnesi út í hólmin at ganga ettir. Men sinirnir vóru so grammir at stjala kjøt frá pápanun. Ein vetur fóru teir ettir ísinun og miðaðu ettir løgar-

steinunun. Teir hava tó ikki verið beint uppi ivir: kelda var í ísinun; hann brast undir teimun, og teir druknaðu adlir, seks í tali — hin sjeyndi var ettir; hann var ongantíð uppi í teirra skálkastrikun. Tá ið hetta frættist í Todnes, tá græt Kálvur lítli ikki (tó súrnaði hann í eygunun, sigir søgan).

Kálvs menn høvdu haft fjadlgongu í Fjalshaga eitt árið, og Kálvur var farin á rættina til teirra — Klovarætt var tað, innanfiri bøgarðarnar undir Hamri (tætt undir rigginun, ið gongur ímidlun vøtnini). Meðan hann stóð og handlaði seyðin, slepti ein av húskødlunun, sum hevði agg til Kálvs, einun veðri, sum hann helt á, beint á prestin. Veðurin rendi høvdið firi bringuna á honun, so hann fadl víðopin. Kálvur reistist upp attur tigandi; men tá ið hann fór av rættini, segði hann við húskadlin: »Goldin skulu kultrini úr Slavansdalinun vera tær!« (Slavansdalur er undir fjadli í Fjalshaga).

Summarið ettir vóru teir, Haraldur Kálvsson og hin nevndi húskadlurin, farnir til bakka at síga í fuglabergið tað, sum rópast »á Drang«. Dagin tann, ið teir skuldu verða drignir upp attur úr berginun, sást Kálvur at ganga attur og fram úti við eggina. Haraldur segði tá við húskadlin: »Ídag man faðir hava í huga at løna tær bragðið, ið tú gjørdi honun á rættini í heyst; man tað skjótt fara at vera víst; skift um klæði við meg!« Húskadlurin so gjørdi, og Haraldur bant seg firstur í línuna. Tá ið hann var komin so langt upp, at Kálvur helt seg kenna húskadlin á klæðunun, tók hann fram eina brinda øks, sum hann hevði fjalda undir skikkjuni, setti høvdið út firi og ætlaði at høgga línuna tvørtur av. Haraldur, sum hevði haft hann í eygsjón, rópaði tá:

»Høgg tú, um tú vilt! eg eri sonur tín kortini.« Kálvur kendi røddina á soni sínun og goymdi øksina attur; men tá ið sonurin var komin upp heilur og var loystur úr línuni, var hann so idlur, at hann bangaði pápan. Húskadlurin slapp tá heilur upp eisini og kom ikki attur til Kálvs síðani.

Ádni búði úti í Nesi norðanfiri Hersá*). Kálvur fór til hansara og bað hann koma við sær og hjálpa sær at taka skarvsungar í urðini undir Ádnabergi. Teir fóru hagar við báti, men best sum Ádni var komin upp á land, róði Kálvur frá attur og læt hin sita. Ongan veg var gongt heim frá urðini í teirri tíðini; men síðan hevur brimið ruddað so nógv grót burtur, at nú er gongt heim. Har legði Ádni síni bein, og Kálvur tók ogn hansara. Enn sæst toftin (Ádnatoft), har sum hann búði.

Bødn Ádna gingu altíð í støðna at biðja fisk ettir tað, at pápin var deyður. Ein dagin hevði Todnesbáturin verið útrógvin — Rasmus Kálvsson var formaður. Kálvur kom og bað bera fiskin niðan í gróthúsið; bødn Ádna bað hann fara inn í bátin, á floti lá, og fáa sær agn. Sum tey sótu í bátinun, kom Kálvur og skeyt hann frá landi. Rasmus Kálvsson hoyrdi rópini og grátin til teirra og gjørdi seg til at fara ettir teimun í einun øðrun báti; men ovurveður var, ættin lá frá landi, og langur vegur var at draga bátin úr neystinnn. Hetta tarnaði hann so nógv, at hann varð ov seinur at bjarga teimun. Hann sá bátin við teimun fara inn undir Ádnaberg og sorlast í briminun. Men Kálvur tordi ikki at koma attur í ljósmála í tveir dagar; so ræddur var hann firi soninun.

---

*) hersi, ik. = hors = ross. Í Nesi gingu rossini.

Ein arbeiðskona kjá Kálvi stóð ein dagin og knoðaði malta. Hon hevði klípt eitt sindur burtur av og bakaði sær ein dríl framíkjá. Kálvur kom gangandi um didnar, sá kvat hon hevðist at og smatt avstað attur. Eina lítla løtu ettir kom hann inn attur (nú mundi vera bakað, ætlaði hann), og í sama bragdi kipti arbeiðskonan maltadrílin til sín og stakk hann í barmin glóðheitan. Kálvur varð varigur við tað, men lætst ikki um vón. Hann bað hana koma við sær í stundini og bera seg um ánna (hetta var á Sondun, náðinsgarðinun). Hon hevði ongan idlgruna og læt sær ettirlíka. Tá ið tey vóru komin at ánni — kvikliga gekk hann — tók hon hann uppá bakið at bera. Hann legði hendurnar í kross har sum hann kundi ætla, at maltadrílurin var stungin, og trísti so á tað fastasta ið hann orkaði. Hon skar í eitt róp, men hann spurdi, av kvørjun hon rópaði so. Tá í vandanun gekk hon við, kvat hon hevði gjørt. Tað stikki av bróstinun, sum tann heiti drílurin hevði nomið við, brendist, og fekk hon harav deyðamein.

Ilt var ímidlun Kálvs og sonarkonuna (konu Haralds). Ein morgun, tá ið maður hennara var farin út at rógva, spurdi hin gamli hana, kvussu veðrið var. Hon svaraði: »Fagurt veður er; gudlið brakar undir fótunun!« Tað var frostið, hon meinti. »Háðar tú meg, so skal eg spotta teg,« segði Kálvur, grammur um tað, at hon helt fragd at honun. Síðan beyð hann arbeiðskonunun í Todnesi, at tær skuldu kinda ein stóran eld »norðuri á breyt« norðanfiri húsini í Todnesi. Hann ætlaði at brenna hana á báli. Men arbeiðskonurnar, ið kindu, gjørdu tað ógvuliga treyðar og kindu upp við mold, neytamikju og ødlun ruski, at tað skuldi ikki kikna, men

rúka dúgliga, og roykurin kom tá eisini at vera so óførur, at sjóbátarnir sóu hann. Sonur Kálvs var á tí miðinun, sum rópast Grinnan og er stutt uttanfiri Salthøvda og endan av Skúgvoy. Tá ið hann sá roykin upp firi Vøruna, var honun idla við: »Mestur hefst hin gamli okkurt at ídag!« segði hann og bað hinar rógva til lands. Hann skundar undir teir; adlir seta fót í bekk og toga á árarnar. Í urðini í Grótvík settu teir upp, og í somu stund sum Kálvur og menn hansara nøktaðu konu Haralds úr klæðunun til at koyra hana á bálið, kom Haraldur til við sínari bátsskipan og gav pápanun homlubandið so diggt um riggin. So var hon bjargað. »Hevði tú ikki verið faðir mín, skuldi tú sjálvur farið á bálið,« segði sonurin við pápan.

Eina ferð kærdi Kálvur seg um, at blóðmørurin, ið hann fekk frá húsfrúnni í Húsavík, tá ið hann gisti kjá henni, var ov soltin. Næstu ferð, tá ið hann kom til Húsavíkar at gista, setti hon firi hann eitt stikki av einari rossavomb, sum hon hevði latið ístur upp í. Tá segði Kálvur: »Mådelig pølse er altid bedst, hvad enten den er af ko eller hest.«

---

Mong ár ettir Kálvs deyða kom eitt kvøldið harri Klæmint, sum tá var prestur í Sandoy, út undan Skarði (heima á Sandi). Hann sær tríggjar menn koma norður ettir kirkjugøtuni, ein av teimun prestklæddan og gangandi undan. Hinir báðir líkjast ikki natúrligun fólki av nøkrun ættarlagi. Klæmint spir, kvørjir teir eru og kvaðan teir koma. Hin prestklæddi svarar: »Eg eri Kálvur lítli, ið prestur var í Sandoy, og hinir báðir eru djevlar úr helviti, ið filgja mær ettir.« »Kvar ætla tit at fara?« spir Klæmint prestur. »Vit ætla okkun undir Skarð;

menn har hava so ofta heitt á okkun í kortspæli, og nú eru vit komnir at finna teir.« »Stødgið mær her eitt sindur, meðan eg fari heim til húsa!« sigir prestur, fer heim og letur seg í prestakjólan. Teir bíða, til hann kemur attur, og so adlir undir Skarð. Har sita menn og spæla kort við idlbønun, blót og bannan. Eitt ókunnugt er komið uppí og vinnur í heilun. Ein maður missir eitt blað undir borðið, vil taka tað upp og sær tá, at einki skil er á niðurpartinun á hesun fremminda. Prestur kemur inn, gevur kortspælarunun kvassa áminning, tekur kortini, koyrir tey í eldin og leggur dírt við, at so leingi hann er prestur í Sandoy, skal ikki kortspæl vera attur undir Skarði. So borar hann hol í stovubróstið og rekur fanan út ígjøgnun. Fólkið grætur edla liggur í svímilsi, men prestur lísir guds frið og signing ivir tey og fer so út attur til teir tríggjar, ið standa og bíða firi durunun. »Tit skulu filgja mær attur í sama stað, sum eg hitti tikkun,« sigir hann við teir, og teir filgja. »Nú skulu tit stødga,« sigir prestur og tekur at lesa og reka djevlarnar niður ígjøgnun eina hedlu. Væl gongur í hond. Kálvur er ettir; tað gongst so treytiliga at fáa hann niður; tá ið komið er at eygnabrínnun, stendur fast, og mátturin vil ganga frá presti. Hann lítur upp og biður gud hjálpa sær; tá signar Kálvur og gongur undir hedlurøðina. Í sama bragði ripar prestur hælkappan í bodlan á honun og biður hann fara til helvitis attur, sum hann er frá komin. Hælkoytan sæst enn í hedluni. Men tá ið prestur kom attur at húsun, var hann so dravvátur, sum hann var drigin frá grunni.*)

*) Kálvi lítla leiddist at vera í Føroyun. Hann fekk tá at frætta, at slotsprestur kjá kongi var deyður, og fór niður,

## 21. Harri Klæmint.

Um harra Klæmint, sum prestur var í Sandoy á sinni, eru nógvar frásagnir. Meira hugsaði hann um vinningin enn um prædikuna. Fátækur var hann, tá ið hann kom til Føroya, og átti ikki meira enn kvat ið kundi vera í einun klæðsekki; men so væl dugdi hann at kradda undir seg, at, tá ið hann var á gamals aldri, var hann ein ríkiskroppur og átti 60 ognarmerkur. Ikki tók hann pening sum gjald frá nøkrun manni, men bert jørð.

Hungursár vóru í Sandoy í harra Klæmints tíð, og fólk heittu tí ofta á prestin í neyð teirra. Ein maður kom hungursvøltur til hansara í Todnes prestagarð og bað hann leska seg eitt lítið av mati. Klæmint gav honun ein válgara uppá tey kor, at maðurin læt honun tað jarðarstikki atturfiri, sum enn á døgun kadlast »Válgarateigar«. Tað eru tríggir teigar uttanfiri Todneshús sum eitt skarð burtur úr einun áttatiáli, ein teig firi kvørt riv í válgaranun.

---

tí hann ætlaði sær at fáa tað embæti. Men hann varð ov seinur, tí ein annar var longu komin í staðin. Kálvur gav seg tá út firi bartskera til at raka skegg, og kóngur tók hann til bartskera sín. Ein dagin, sum hann stóð og rakaði kongi, segði kongur við hann, at um hann blóðgaði seg, skuldi hann missa lívið. Tá var ettir undir kvørkrunun. Tá ið Kálvur rakar tvørtur um barkaknøttin, sigir hann við kong: »Kvør ræður nú firi londun?« »Tær og vær,« sigir kongur. »Hevði tú ikki sagt hatta, so hevði eg hugsað at skorið teg út úr kílinun,« sigir Kálvur. »Tað hugsaði eg eisini, at tú mundi gjørt, um eg hevði svarað øðrvisi enn eg gjørdi,« svarar kongur. Síðan varð Kálvur lítli tikin og dømdur frá lívinun.

»Biskupsjarðir«, tvær merkur undir fjadli burtur av Klettagarði, fekk harri Klæmint ettir Sakans son (son Sakan í Dímun). Prestur og Sakanssonur áttu báðir Norðbingaskor í felagi. Eina ferð, sum Sakanssonur var farin at draga lírar í skorini, fadl hann, og tað var hansara bani. Prestur helt fram, at hann hevði farið óreiðuliga at, av tí at hann hevði drigið firi seg einsamadlan, tó at báðir áttu skorina, og tók so báðar tvær merkurnar til sín, men læt einkjuna hava eina áttatiál ettir innangarðs (Gudduriggi). Tvær merkur og fíra gidlin (áttatiál) átti Sakanssonur.

Andras undir Brekkuni átti eina hálvmørk, sum Klæmint lúrdi ettir at fáa. Í deyðstund Andrassar kom prestur at avloysa hann og vildi fáa jalov uppá jørðina atturfiri; men ikki vildi Andras lata meira enn eina áttatiál firi avloysing sína, og harvið varð prestur at lata sær ettirlíka.

»Bænadiktsmerkur« eita tvær merkur av Klettagarði. Ein einkja við tveimun døtrun átti tær. Klæmint lokkaði festibrævið frá henni og fekk henni tað ikki attur, men fór til fútan við tí og vildi hava hann til at festa einun sonarsoni sínun merkurnar. Báðar døtur einkjuna vóru bíttar, segði hann. Fútin spurdi genturnar, um tær vóru trúlovaðar, edla um tær ongar fríggjarar vistu sær. Tær søgdu nei til bæði, og so festi fútin sonarsoni Klæmints, Klæminti á Klettun, merkurnar.

Ein maður uttanfiri á, eyknevndur Skrummarin, stóð og velti niðri á Krossi eitt várið. Harri Klæmint gekk til hansara ímidlunat og beyð honun bæði kjøt og annað firi at fáa hann til at lata sær tað jarðarstikki, ið kadlast »á Skrummarsfløtti« undir Reynatúgvu. Prestur átti Høgubrekku, tætt út til Skrummaransfløtt, sum hann vildi so fegin hava

atturat. Ein dagin, sum prestur hitti Skrummaran úti á bønun og gav seg í holt við hann, komu teir til ilnar, og vóru báðir reystmæltir. Prestur sló Skrummaran og eggjaði honun til at sláa seg attur — ætlan Klæmints var at fáa hin til at firigera ogn sínari. Skrummarin tók til at lemja prestin, men prestur gjørdi ikki vandari enn, at hann tveitti seg niður og rópaði neyðarróp. Fólk komu til, men Skrummarin kundi taka vitni uppá, at prestur hevði sligið firri, so Klæmint fekk onga sekt við honun ta ferð. Men ettir hetta hugsaði Klæmint altíð um, kvussu hann skuldi sæta honun, og seinnu ferðina vignaðist betur.

Ein tjóvur var heima á Sandi, sum kadlaðist Runti. Eina ferð hevði hann stolið eina kúgv og grivið hana niður í eina grøv uttanfiri á, kadlað Runtagrivja, og takt út ivir. Sum fólk leitaðu, hoyrdu tey kúnna belja niðri undir og fingu hana so attur. Í Runtaurð undir rókunun uppi í haganun í Húsavík hevði Runti sær skjól. Eitt glopp er har, sum nevnist Runtahol, ímidlun tveir óførar steinar. Har varð hann funnin av einun seyðamanni, Magnus, sum var burturi í haga og sá royk koma upp úr, tí Runti hevði fingið sær eld og pott til matgerðar. So varð hann fingin og dømdur til at heingjast uppi á Gálga úti í Nesi. Prestur skundaði undir at fáa Runta dømdan, tí hann kvíðaði firi, at tað kundi annars koma niður ivir hansara egnu sinir. Klæmintssinirnir vóru ikki dælir og høvdu ringt orð á sær; fólk søgdu, at teir høvdu verið uppi í við Runta. Siður var tá í tíðini, at tjóvun, ið heingjast skuldu, loyvdist at royna treyt. Kundu teir taka seg tríggjar ferðir upp um gálgatræið, so vóru teir slopnir. Runtin tók seg tvær

reisir upp um og var um at taka seg upp triðju ferð; tá rópaði Skrummarin: »Lova mær!«, leyp til og sló Runtan diggt á skøvningin við einun stavi. Søgn er, at prestur elvdi Skrummaranun til at gera Runtanun bága til tess at fáa sak við honun. Tað gekk presti ettir vild: Skrummarin hevði ólogligan atburð í tí, at hann forðaði Runta, og forgjørdi so ogn sínari; men prestur tók við jørðini, ið hann hevði átt. Frá Runta er enn at siga, at hann varð hongdur kortini, og tá kom ikki ein fiskamurtur inn á Bogatanga á Sandi í trí ár. Tað, søgdu fólk, var av tí, at Runti var vorðin hongdur ólogliga.

Ikki gignaðist Klæminti so væl á kvørjun sinni tað, hann hevðist at. Tað gav at bíta við Útístovubóndanun í Skúgvoy. Sonur Útístovubóndans hevði verið kjá Klæminti presti og lært. So eitt árið, sum Útístovubóndin hevði verið í Havn og var á veginun heim attur til Skúoyar, fór hann í Todnes at gista kjá presti. Í tvær nætur var hann í prestagarðinun, áðrenn tað viðraði til Skúoyar, og fekk vánaligan kost, tóktist honun: blámaðan válgara, turran fisk, tálg og føroyskan dríl. Bóndin spurdi, kvussu mikið prestur skuldi hava atturfiri. Tvær gidlin í jørð, svaraði Klæmint; eina firi kvørja náttina. Har var einki við at gera: Útístovubóndin varð at lata tað, sum prestur kravdi. Eina tíð ettir hetta fór prestur um gjaldið og kom til Skúoyar. Meðan hann var har, kom idlveður á, so hann kom til at liggja veðurfastur og noyddist at taka innivist. Tá vóru bara tvey bóndahús í Skúgvoy: í Stórustovu og »úti í Stovu«. Stórustovubóndin hevði einki húshald og har atturat vóru prestur og hann óvinir, so Klæmint noyddist at halda til kjá Útístovubóndanun. Útístovubóndin gav presti turran fisk, sperðil og føroyskan dríl til mats.

Prestur gramdi seg um, at nú var idla vorðið: við ødlun tí, sum hann átti, mátti hann nú líða hungur og hadl her í Skúgvoy. Tá ið veðrið blíðkaði og farandi var um fjørðin, spurdi prestur bóndan, kvat hann skuldi hava firi tað, at hann hevði híst sær. Tvær gidlin í jørð, var svarið. Soleiðis fekk Útístovubóndin jørðina attur, sum prestur hevði fingið av honun.

Klæmint hevði tríggjar høvuðsmenninar í Skálavík í drikkjulagi kjá sær: Antinis í Dalsgarði, Jógvan í Skála og ríkasta óðalsmannin í bigdini: Hanus undir Hagabrekku, nevndur »Frænd-Hanus«. Tá ið ein tíð var umlopin, skrivaði Klæmint rokning uppá jørð til adlar tríggjar konurnar. Kona Antinissar var eitt góðlív sum hann sjálvur og svaraði einki til; men kona Frænd-Hanusar svaraði, at vildi hann hava nøkur stokkaleggøld, skuldi hann fáa tey: annað fekk hann einki. Kona Jógvans spurdi, um tað var sámiligt firi ein prest at hava brennivínshandil; hon ræddist ikki søksmál, segði hon. Tá læt prestur sakina fadla. Hanus og Antinis báðir góvu uppat við at drekka. Hanus kom at vera av raskastu monnun í Føroyun til at rudda jørð og leggja inn traðir; men Jógvan vildi ikki lata av við sínari brennivínsdrekking, og varð tað hansara deyði.

Sinir Klæmints vóru ivirgangskroppar og rammir til at stjala frá pápanun sum frá øðrun. Lomb stjólu teir frá pápanun úr Høvdahaga og lugu so firi honun, at tað vóru Traðamenn, sum stjólu. Klæmint trúði tilskilan teirra og ætlaði at bannseta tjóvirnar frá prædikastólinun, tó at Jógvan Mortansson, bóndi í Trøðun, bað hann varnast og segði við hann, at tað vóru hansara egnu sinir, ið stolið høvdu. Sunnudagin, sum prestur skuldi lísa banni, fór

Jógvan bóndi í kirkjuna — hann var degnur og av tí kadlaður Prest-Jógvan. Á veginun møtti hann einun neyðar konufólki, sum kom úr Todnesi við svintuni fudlari av seyðakjøti. Jógvan spurdi, kvat hon hevði í svintuni. Hon segði honun frá og vælsignaði prestasinirnar, sum høvdu givið sær kjøtið (átta stikkir hevði hon fingið og huppin við). Jógvan bað hana lata seg fáa kjøtið at beina firi, at tað skuldi ikki vera henni at skaða; tí tað var stolið. Hon skuldi fáa eitt heilt krov attur firi, segði hann. So flíddi hon Jógvani kjøtið; hann fór beinan vegin og tveitti tað í Ervaker (í ánni niðanfiri træbrúnna, ið nú er) og fór so í kirkjuna. Fíra ljós vóru tendrað og brendu á altarinun, meðan prestur lísti banni. Tá ið liðugt var, tók Jógvan og kastaði ljósini, kvørt í sítt hodnið av kórinun. »Nú er bannsett,« segði hann og bað so ansa væl ettir fólkinun, tá ið tey fóru úr kirkjuni. Prestabøn skuldi fata, og fata gjørdi hon her. Tá ið fólk fór úr kirkju, var ein sonur Klæmints farin blindur upp í uttastu brík; hann viltist, tí hann var blindaður, og fann ikki út attur. Tríggir sinir Klæmints sótu um pottin heima og kókaðu sær kjøt; men í sama bili sum banni var líst, sprakk potturin. Ein kolaðist idla, og hinir báðir merktust. Prestur settist á hestin og reið heim ettir, men tá ið hann kom at Kviná, datt hann av og breyt beinið. Síðan var hann lamin og varð kadlaður Halti Klæmint.

Klæmint og sonurin Pætur (kadlaður »harri Peer«) vildu altíð vera kvør ímóti øðrun. Símun við á í Húsavík var vorðin djevulsettur. Harri Klæmint royndi at reka tann ónda andan út úr honun, men ikki batti — Símun var alt at versna. So fór harri Peer, sum var hjálparprestur kjá pápa-

nun og hevði garðin á Sondun, til Símunar. Tá ið hann kom, hevði Símun alt hurl um burl inni kjá sær, seingjarklæðini upp undir loftið. Prestur var kvikur, hevði hendurnar midlun herðarnar á honun og segði: »Gå ud, du urene ånd, og giv den hellige ånd rum!« Tá flugu tríggir svartir ravnar út ígjøgnun vindeygað, og Símun batnaði. »Denne regle har jeg studeret dybere end min fader!« segði harri Peer. Men tá ið eitt ár var umlopið, var Símun óður attur, verri enn nakrantíð, og leypst á sjógvin. Líkið rak upp attur á sandin og varð grivið á Tossismíri.

Eitt árið vildu sínir Klæmints hava tað til roysnis at gera alt hoyggið, ið pápin átti, saman í eina des, og ikki var tað eiti av hoyggi. Í hoygarðinun í Todnesi gjørdu teir hesa óføru des. Tríggir vóru uppi á hoynun; bítti Símun var ein teirra. Høgt kom upp og væl leið; tá rópaði ein: »Nú síggi eg Koltur!« Men tá ið tað leið fram undir, at kjalast skuldi, tá skeytst hoyggið, tí leysliga var gjørt; tað fadl, og fadlið var stórt. Teir tveir doyðu, men bítti Símun slapp.

---

## 22. Ungajógvanssinir.

Guttormsjógvan, sonur Guttorms á Skarvanesi, var fimti maður frá húsfrúnni í Húsavík. Hann átti óðalsjørð í Kvalbø, tíggju merkur, sum hann hevði samlað av brotagóðsi, og fór hagar at seta búgv. Men av tí at frekir útlendskir ránsmenn komu til Kvalbiar so ofta, varð hann ikki verandi har leingi, men bítti til Skálavíkar í Sandoy, sum hann fekk

til tíggju merkur. Sonur Guttormsjógvans var Ungi Jógvan.

Stræti æt ein maður, ið búði undir Hagabrekku. Hann átti eina dóttur. Summarmálamorgun (14. apríl), sum hon var úti at sita kjá gásun, fleyg ein gás upp firi henni frá ungun sínun. »Lukkudír verður tú,« segði mamman við hana, tá ið dóttirin segði henni frá. Ungi Jógvan búði í Dalsgarði, men hevði ongan til at standa firi garðinun. Hann tók tá Strætadóttur til sín at standa firi Dalsgarði, men kom firi leysingabadn við henni og koyrdi hana heim attur undir Hagabrekku, áðrenn hon átti badn; tí harðar bøtur vóru settar firi kvønn tann, ið kom firi leysingabadn. Tá ið nøkur tíð var umliðin, tók hann hana attur til sín, kom firi annað leysingabadnið við henni og koyrdi hana so burtur attur aðra ferð. Bæði bødn vóru dreingir; hin eldri var kadlaður Símun, hin ingri Hanus. Flíggjaligir búrkroppar vóru teir, ránsmenn og manndráparar, tá ið teir vuksu upp og menntust, og drupu frá hendi; men ikki vóru teir megnamenn. Teir fóru um at stjala seyð um næturnar og løgdu køkjur um hestarnar. Ungi Jógvan tók síðan Strætadóttur til sín og giftist við henni. Tey áttu tá drong saman (firsta ektabadnið), ið kadlaður varð Antinis. Hann var eitt góðmenni og ongantíð uppi í við hinun eldru brøðrunun. Ikki vetaði hann tað, sum kom í pottin frá teimun; tí hann helt tað vera tjóvafola. Fjórði drongurin æt Jógvan og giftist í Skála undir Hagabrekku; hin fimti var Niklas, ið var uppsitari Hamri og síðan fór til Kirkjubøar.

Høgni, kadlaður Heykurin Fagrahár, búði í innara dali í Skálavík. Hann var av fimastu monnun og óføra léttur á føti. Ungajógvanssinir vóru idla sintir inn

á hann, tí hann forðaði teimun so ofta í ránun teirra, og ikki tordu teir at boða til. Trætnaður var ímidlun Dalsgarðsmenn og Oyrarmenn um mark, og Høgni vitnaði við Oyrarmonnun ímóti Dalsgarðsmonnun. Annað hevði hann ikki gjørt til sakar, tá ið Ungajógvanssinir svóru at vilja drepa hann. Høgni hevði snevilin av tí, at teir løgdu ettir honun, men hann helt seg vera so kvikan til fóts, at hann kundi verja seg sjálvan. Eitt kvøldið var hann farin oman á mølina til at leita ettir reka. Eitt æl kom á, og hann krokaði inn í eitt neyst. Men áðrenn hann vardi, vóru teir ettir honun, Símun og Hanus, slógu hann í høvdið við einari ár og drópu hann. Ein kona á Hamri var farin í gólv. Jarðarmóðirin hevði verið kjá henni og var á veginun heim attur. Hon var nakað tung uppá sporið, tí hon var nógv við badn sjálv. Leið hennara lá fram við neystadurunun; tá ið hon kom hagar, gleið hon, tí hált var av blóðinun, ið fleyt út úr neystinun. Hon leit til vigs og sá Høgna liggja dripnan: »Her liggur tú, Heykurin Fagrahár! Ungur lætst tú títt lív við tínun gula hári.« Men í tí sama var hon var við Ungajógvanssinir og hevði firi munni sínun: »Tit gudsbødnini, tit eru her niðri í kvøld!« og gekk so heim ettir tað dírasta, hon orkaði. Tá hoyrdi hon annan siga: »Tú slepti henni!« og hin svara: »Hon er ikki langt komin enn.« Hon at renna og teir attaná. Tá ið hon kom í didnar kjá sær, svímaði hon; tá vóru teir í hølunun á henni, men í sama bili stóð maður hennar firi teimun við øksi í hondini, og so hildu teir burtur attur. Kropp Høgna gróvu Ungajógvanssinir niður í eina tjødn, kadlað Heljareyga.

Ungi Jógvan og sinir hansara róku vargaseyð eitt heystið. Sum teir sótu í rætt (Kvíggjagilsrætt,

ovast í Húsavíkar bø undir einun hamri) kom Mortan á Skarvanesi uppi í erva og snaraði sín langa veðrastav inn í udlina á einun tí besta geldseyðinun, sum hann náddi. Veðrastavir, sum menn høvdu tá, vóru nevndir so av tí, at veðrar edla knabbar vóru undir hólkunun. Hann loftaði seyðinun, tók hann upp á bakið og so sín veg. Símun og Hanus sprungu á føtur, vildu loypa ettir honun og beina firi honun, men Ungi Jógvan segði, at teir skuldu ikki fara: tí teir komu tá verri attur, enn teir fóru. So leið eitt ár um. Tá møttust teir, Mortan og Ungajógvanssinirnir (Símun og Hanus) »ímidlun Vatna,« har sum Skarvanes, Húsavík, Skálavík og Sandsbigd koma saman. Símun og Hanus herjaðu á Mortan og beittu hundin á hann, men hann sló ettir hundinun við stavi sínun og rakaði hann tvørtur um tjógvini, so hann feyk langan veg burtur. Síðan vendi hann stavknappin til teirra og vardi vegin heim til Skarvanes attur ettir hæli.

Jógvan Mortansson í Trøðun (heima á Sandi) var ein avtakamaður. Ungi Jógvan og hann vóru grannar í haganun og grasningur var teirra midlun. Eina ferð stevndu Ungajógvanssinir honun til at møta við markið. Fólk bønaðu hann ikki at fara einsamadlan; ødl vistu, kvussu vorðnir ið teir vóru. Men Jógvan var fúsur at fara. Hann skefti sær ein stav um kvøldið, gjørdi knapp á ovara enda, knív á niðara og sliðrar út ivir. Tað gekk ettir vón. Ungajógvanssinir komu alverjaðir og skuldu leggja hendur á hann beinan vegin; men Jógvan var kvikur og rendi stavknappin firi bringuna á tí fremsta, so óstbeinið brotnaði og hann reið opin attur í eina keldu. »Hesin hevur fingið knappin,« segði hann; »kemur annar attur, skal hann smakka knívin.«

So tók hann slíðrarnar av og visti teimun. Teir ræddust og tóku til beins undan honun. Síðan gekk Jógvan Mortansson altíð útgjørdur við verju.

Eina ferð var Jóanis, baggi Jógvans Mortanssonar, burturi í haga. Tá komu Ungajógvanssinir og góvu seg til at ganga ettir honun, helst uppá dráp. Hann helt undan, men orkaði ikki at ganga teir av. Tá ið hann kom oman í Fossabug (væl omanfiri Traðahamar) og var idla staddur av teimun, rópaði hann so hart ið hann var mentur: »Jógvan baggin! kvar ert tú nú?« Tá ið teir hoyrdu hann sjálvan nevndan, vendu teir. Tá sat Jógvan úti á havi.

Jógvan Mortansson hevði ein húskadl, sum æt Kartnir. Ein dagin, sum hann var burturi í haga, løgdu Ungajógvanssinir ettir honun. Hann flíddi undan oman í Traðahamar til at skíla sær har sum rópast í Stavunun (frá Traðafossi suður ettir), og har steinaðu teir hann deyðan av eggini omanfiri. Kartnarsáirnar eru í Stavunun og eru nevndar ettir Kartnari. Tá ið Jógvan bóndi frætti hetta, varð hann so uppøstur, at hann tók ein sodnspøl í hondina og leyp avstað alt firi eitt til at beina firi teimun. Á veginun sló hann í túgvurnar og segði, at, sum her feyk firi sodnspølinun, so skuldi høvdini á Ungajógvanssonun fúka. Men ikki hitti hann teir í teirri ferð, tí tá vóru teir flíddir. Søgn er, at tað jarmar við kvørt [illegible]unun, helst undan ófrættun, so ønskriligt út ettir at hoyra. Ímidlun jarman og mannamáls skal tað vera á ljóðinun.

Ungi Jógvan og sinirnir komu av útiróðri ein dagin og høvdu einki fiskað. Dánial Nilsson av Hamri í Skálavík hevði verið úti eisini og fiskað væl. Í tí at hann vildi leggja at, vóru hinir firi

honun á mølini og tóku at blaka við gróti ettir honun og monnun hansara. Dánial bað um landafrið, guds frið og kongs frið, men Ungi Jógvan svaraði: »Tú skalt fáa ein fanans frið.« Frammaðurin kjá Dániali (Absalon æt hann), eitt reystmenni, hevði tá stírið firi bróstið á einun av Dalsgarðssonunun, so hann fadl øvigur attur; tá flíddu hinir, og Dánials menn skipaðu veiðina upp úr í friði. Síðan tók Dánial upp søksmál, og Ungi Jógvan varð at bøta 60 gidlin.

»Tummasdrongsstikki« eitur eitt stikki av jørð í Skálavík. Jógvan í Skála (fjórði Ungajógvanssonurin) hevði ein heilsuveikan uppgávudrong, sum kadlaður var »Tummasdrongur«. Sum teir stóðu og ripaðu kodn ein dagin, og Tummas fór at singja ein sálm, tók Jógvan eina hálmahond (ein hólga) og sló hann undir vangan so fast, at hann fadl deyður í bundið.

Eina ferð sum Húsvíkingar bóru tara, gingu Ungajógvanssinirnir Símun og Hanus uppi á Stórafjadli omanfiri Húsavík. Húsvíkingar tosaðu teirra midlun, um nakar mundi vera so djarvur, at hann tordi at fara til teirra og taka hundin av teimun. Servin (prestasonur úr Vágun) lovaði tann besta geldseyð, ið hann átti, til tann, sum hættaði sær at gera tað. Pálsjákup, uppsitari á Haga í Húsavík, avtakamaður bæði til hendur og føtur, helt seg til og fór við taraskinni á riggi og knívi við lær upp á Stórafjadl til teirra. Símun, ið átti hundin, hevði band á honun og helt í bandið. Pálsjákup legði knívin á hond hansara og segði, at annaðkvørt skuldi hann sleppa hundinun edla missa hondina. Símun slepti og var glaður við boðið. Pálsjákup loftaði hundinun, fór oman attur við honun og tveitti hann á sjógvin. Stórur missur var í hundinun kjá Unga-

jógvanssonun, tí ikki kundu teir leika so í ettir tað, sum teir høvdu gjørt firr.

Neyðarsligir vóru teir, tá ið teir vóru gamlir og ikki orkaðu at ræna og drepa longur. Hanus doyði sum búmaður í Dali. Símun var í húsunun kjá honun eina tíð, men fór so attur í Dalsgarð og doyði har.

---

## 23. Jákup Jóansson.

Jákup Jóansson, kongsbóndi í Dalsgarði í Skálavík og síslumaður í Sandoy, var sonur løgmannin Jógvan Pálsson á Oyri og tók við løgmansambætinun í Føroyun ettir pápan. Um hann er ein frásøgn, kvussu hann giftist og kom til Dalsgarðs.

Jákup fór í friggjaraferð eitt árið til Sandoyar, og Klæmint prestur loftaði honun beinan vegin, tí hann vildi so fegin hava hann giftan við Kristinu, dóttur sínari. Jákup gjørdi seg út í Todnes í sín besta búnað — prúður og menniligur var hann — hitti prest og fekk góða mótitøku. Hann tosaði við harra Klæmint um, kvat ið hann hevði í kvitta, bar eyga við Kristina og fekk hug á henni. Væl dugir prestur á at skina, at honun dámar hana, men ikki henni hann. Prestur biður dóttrina vísa honun húsini, tí hann nær ikki sjálvur, sigir hann. Meðan tey so ganga og tosa, ber Jákup upp bønarorð, men fær krakk. Kristinu dámar hann ikki; hon heldur hann vera so misháttan. Hann kærar sína neyð firi presti, men prestur sigir, at hann hevur ikki farið væl at. »Eg skal fáa tað í lag ímidlun tikkara, kom tú attur seinni. Næsta sunnudag ætli eg mær at hava veitslu, tí tá er føðingardagur mín, og tá ber

væl til kjá tær at koma. Meðani skal eg tosa við hana.« Jákup kemur attur sunnudagin ettir um ta tíð, at prestur er í kirkju. Hann fer tó ikki beint í Todnes, men í kirkjuna. Ødl prestafólkini eru í kirkjuni uttan Kristin; hon stákast ettir í húsinun. Prestur og Jákup filgjast heim í Todnes og finna Kristina móða av strevi. Prestur letst ikki um vón, men sigir við dóttrina: »Tú hevur ikki biðið gestinun góðan dag.« Hon sigir nei. »Nógv hevur tú at starvast við í dag; far og gev honun hondina kortini.« Hon rættir Jákupi hondina; hann heldur fast, prestur loypur til, leggur hondina á og lísir signing sína niður ivir tey. So vóru tey trúlovaði. Men Kristin var fúkandi óð og vildi ikki koma nær festarmanni sínun. Klæmint helt tó, at hon mundi fara at gevast í endanun, og kom á samt við Jákup um at fáa Antinis, son Unga Jógvans, burtur úr Dalsgarði, sum Jákup tráaði ettir. Antinis var eitt gódlív og ógvuliga ólíkur brøðrunun Símuni og Hanusi. Klæmint kendi honun um, at hann duldi við brøðrunun í ránun teirra og drápun, og náddi at fáa hann koyrdan heim á Klettagarð. So kom Jákup at vera bóndi í Dalsgarði, men ikki batnaði ímidlun kjúnini. Hon stongdi seg inni á loftinun, so hann slapp henni ikki nær. Megnamaður var hann, men varð tó at lúta firi henni. Eina ferð breyt hann inn á loftið til hennara, men hon tók so ímóti, at hann mátti tvíbuktaður út attur. Ikki batti at fara fram við óhógv, og hann skifti tí atburð, var tíður og blíður og royndi at sína henni kærleika, men hon var altíð køld. Kvør røktaði sítt, hann sum bóndi og hon sum matmóðir. So stóð við eina tíð. Ein dagin fóru Skálvíkingar adlir til útróðrar, Dalsgarðsbóndin við. Tá ið nakað leið á dagin,

brast hann á við ódnarveðri. Otti kom á heimafólkið um bátarnar, og ødl tirptust út úr húsunun oman á mølina og undir kirkjugarðin til at higgja. Kristin Klæmintsdóttir var har eisini, ógvuliga tunnliga klødd, tó at ovurveður var. Idla heitin var hon. Bátarnir komu attur, ein firi og annar ettir, men einki sást til Dalsgarðsbátin. Alt var veðrið til at herða meira og meira uppá. Kristin varð standandi í ringun skørun og nøkur fólk við henni. Tá rópar ein: »Nú kemur Dalsgarðsbáturin inn ímóti høvdanun!« Hon stóð, til báturin var komin inn á víkina, og fór so heim at húsun.

Níggju mánaðir ettir hetta doyptist í Sands kirkju firsta badn Jákups og Kristinar.

---

Jákup Jóansson var tvær reisir niðri, aðra ferð uppá landsins besta. Í teirri firru ferðini vardi hann pápa sín firi ein rangan dóm, sum hann skuldi hava felt ivir Norðoyasíslumann. Í teirri seinnu ferðini skuldi hann royna at fáa Klettagarð lagdan atturat Dalsgarði, men kom ikki attur til Føroya og spurdist ongantíð upp attur. Eingin visti at siga, kvussu hann var komin av døgun. Skrín hansara kom tó attur til Føroya, og hari var norska lóg og ein altartalva við innskriftini »Jacob Jonsen og Kristen Klemments-Datter.« Altartalvan hongur enn í Skálavíkar kirkju.

---

## 24. Traðagarður.

Tingmenninir høvdu verið í Suðuroy og vóru á veg heim attur við bát. Teir vóru stutt komnir, so kom mjørki á, og teir viltust burtur av adlari

leið. Tá lovaði fútin, at sendi gud hann attur til lands, tað firsta menniskja, ið hann sá, skuldi fáa Traðagarð (Traðagarður í Sandoy var tá leysur, tí bóndin og konan vóru deyð sonaleys). So tók at lísa í mjørkan, landið sást, og teir kendu nú, at teir vóru uttanfiri Sandsbigd. Tað firsta fútin stígur fótun á land, kemur Meggjan, eisini rópað Idla Magga, gangandi út ettir fjørubøkkun. Hon var eitt rætt ódugnadír, men har gjørdist einki við: fútin vildi ikki bróta orð og eiti sítt. Konufólk festi nú ikki garð, so ettir var kjá fútanun at hugsa um at fáa henni ein dúligan mann. Heimatturkomin sendir fútin Jógvani á Velbastað boð at koma til Havnar dagstevndan dag. Jógvan kemur — óveðursdagur er — og fútin ber nú giftuna upp á mál við hann, men Jógvan sigur nei: hann hevur ikki hug á Meggjuni. Fútin bønar hann at koma attur til sín í morgin, og Jógvan jánkar um. Men um náttina ger hann ikki vandari enn, at hann rímur úr Havnini. Hann kemur til Sandáar — hon rann so stór og stríð, tí áarføri hevði verið — og skal leypa tvørtur um; men lopið mislukkaðist: Jógvan datt í ánna; streymurin førdi hann omanettir og skeyt hann attur at áarbakkanun Havnarmegin. Komin upp úr attur helt hann hetta vera ein varning frá gudi, vendi attur til Havnar, fór til fútan og segði, at hann skuldi taka gentuna. So giftust bæði, og hann iðraði seg ikki um tað ettirsíðani, tí hann fekk rætt fólk og dugnaliga matmóður burtur úr Meggjuni. Av teimun er komið tiltikið ættarslag í Trøðun.

Jógvan Mortansson, bóndi í Miðstovu í Trøðun, sum gitin er í søguni um Ungajógvanssinir, átti eina sistur, sum hann var so ógvuliga góður við. Ein bóndasonur oman úr Stovu í Hesti, Hanus Magnus-

son, fríggjaði til hennara; men Jógvan var ikki mentur at skiljast frá sistrini og festi so Hanusi um Olavsøkuna seks merkur burtur av garðinun (í Miðstovu), áðrenn tey giftust — tí góðvarin var hann. Við tað sama fekk presturin, harri Klæmint, fríggjaran til at narra hana, og tá ið Mikkjalsmessa kom, skrivaði Hanus seg inn við prestadóttur úr Todnesi, dóttur Klæmints. Á henda hátt fór Uttastastova frá.

Traðir vóru kongsjørð, og kongsbøndur áttu ikki at sleppa øðrun monnun at velta í jørð teirra edla lova fólki at leita ettir udl. Hetta gjørdi Miðstovubóndin av tí, at hann var slíkt eitt góðmenni og ikki mentur at siga fólki nei. Men Hanusi líkaði hetta idla, tí Traðir lógu í felagi bæði burtur og heima. So var tað eitt árið, sum velting var firi hond, at tveir menn úr Miðstovu og ein úr kvørjun hinun húsinun vóru úti at velta. Jógvan stóð og velti uppi í erva undir brekkuni; Hanus, Uttastastovubóndin, stóð undir í neðra. Skotlendi var, og vatn stóð í grøvunun, har sum Hanus hevði staðið og grivið. Hann gav seg um, at Jógvan veitti vatnið oman ivir bø hansara, og tók so tað ráð at fara til Havnar og geva Jógvan upp firi fútanun. Ikki var eitt, hann hevði Jógvani um at kenna, og helst tað, at hann slepti øðrun monnun at velta í kongsjørðini. So varð avgangurin, at fútin gav Hanusi orð og eiti firi, at hann skuldi fáa tær tólv merkurnar, sum Jógvan átti. So leið nakað um, og Hanus skuldi fara norður at festa. Hann hevði avrátt við Kirkjubømenn, at teir skuldu koma til Skopunar ettir honun og føra hann norður til Havnar. Ein fátækur maður undan Reynun á Sandi, seyðamaður, var staddur í Skopun sama dag, sum Kirkjubømenn komu. Hann fekk teirra ørindi at vita og

sníktist so alt firi eitt niðan á hamrarnar til gongu heim til Sands fjalsmegin. So biður hann menn Jógvani til handa og bønar teir at vera skjótar at gera seg til, tí Jógvan ætlar sær til Havnar í stundini. So fer hann í Traðir at siga Jógvani bónda frá. Nú hann kemur, er boð komið frá Kirkjubømonnun ettir Hanusi: teir bíða ettir honun. Reynamaðurin sigir Jógvani frá ødlun, sum er, og biður hann gera seg lidnan at fara til Havnar: fólkið hevur hann fingið honun. Hann biður Jógvan royna at fáa sakina til dóms; adlir menn vildu bera honun tann besta vitnisburð, men Hanus var ein ófliggjakroppur, sum kvør maður bar ilt. So báðir til gongu til Skopunar; bátmenninir vóru tá longu farnir fjalsmegin. Tá ið teir komu á Skopunarskarð, fór Kirkjubøbáturin (eitt tíggjumannafar, kadlað Stóri Reyði) út um skerið. Tá helt Jógvan við menn sínar, at hann kom at vera ov seinur. Hann lá sunnanettir í ættini, og eystfadlið var óslætt. Tá ið teir vóru komnir á flot, helt Reynamaðurin við Jógvan, at teir høvdu her bert eitt lítið fíramannafar og Hanus eitt tíggjumannafar, men tað var gamalt orðtak, at gud førdi so væl dúgvuna ivir havið sum svanin. Hinir søgdu, at teð var ikki farandi firi Kirkjubønes, men Reynamaðurin bað teir bara geva seg í guds hond og fara firi nesið: teir høvdu eina góða sak. So fóru teir firi nesið — og Hanus, sum brekaður var við niðurfalssótt, sat sjálvur og stírdi. Teir komu inn á kvarðan á Hælsíðu; tá skeytst báturin og gekk burtur. Jógvan kom til Havnar, men eingin Hanus. So fór Jógvan til fútan og fekk lov til at sita við teimun tólv mørkunun, sum hann átti.

---

## 25. Óli seyðamaður.

»Seyðamaður á Sondun
kendi knív sín burtur í øðrun londun«

er eitt gamalt ørindi í Føroyun.

Oli seyðamaður búði í Húsavík í Sandoy og er sagdur at hava verið næsti maður frá teirri viðgitnu húsfrúnni. Ein dagin var hann farin burtur í haga undir Vestfedli (vestanfiri Húsavík) til at higgja ettir seyði. Sum hann gekk, slitnaði onnur æsin úr skónun kjá honun; hann settist niður til at gera sær eina níggja æs og legði so knívin frá sær, meðan hann bant tveingin. Í hesun sama bragdi kom ein kráka, tók knívin og fleyg burtur við honun. Oli leit upp og sá krákuna flúgva í eystur við knívinun í nevi sínun. Hann var ikki meira enn heimkomin, so kom slík trá á hann at fara til Noregs, og henda trá varð alt at vaksa dag undan degi. Um summarið var hetta, og sama heyst fór hann í skipi til Noregs. Komin hagar sókti hann sær hús upp og fekk innivist kjá einari einkju. Hon var bæði blíð og tíð við hann, setti valamat firi hann og legði knív kjá. Hann tekur at skoða knívin og snír honun imsar vegir. Hon spir hann, kví hann ger so. Hann sigir, at hann hevur átt henda knív. Hon spir hann ettir, kvussu hann misti hann. Hann sigir, at ein kráka stjól hann frá sær, sum hann hevði gjørt sær æs á skógvin ein dagin burturi í haga. Tá læði hon, og við tað sama skildist honun, at tað var hon, sum hetta hevði gjørt: skapað seg um í krákulíki, stolið knív hansara og drigið hann sjálvan til sín við gandi.

Ein dagin fór hann inn kjá einari grannakonu.

Hon spir hann, kví hann sær so neyðarsliga út: hann mátti verið fitnaður, sum hann lá firi einki. Um hann fekk so lítið at eta? Hann helt, at hann fekk bæði nógv og gott: fisk, breyð og smør og kjøt. Hon spir, kvat fisk hann fær. Hann sigir henni. Um matmóðir hansara segði nakað við hann, áðrenn hann fór at eta? Ja, hon bað seg ikki bróta riggin sundur í fiskinun, tá ið hann hevði etið uttan av honun, segði Oli. »Síggi eg tað! alt er einans fiskur, ið tú etur; tað, ið tú hevur etið, vidlir hon attur á beinið. Nú skalt tú bróta riggin sundur í trí firstu ferð, ið tú fært fisk attur at eta.« Hann so gjørdi. Tá ið matmóðir hansara tók fatið út attur, segði hon: »Skamm fái tann, ið teg lærdi hetta!« Tá fekk maðurin annan lit.

Tá ið veturin er uppi og várið komið, hugsar Oli um at sleppa sær attur til Føroya. Hann vitjar inn um kjá hesari somu grannakonu, sum hann hevur gingið til áður. Hon spir, um matmóðir hansara einki hevur givið honun í gávu, nú hann er búgvin til heimferðar. Hon hevur givið honun ein vakran níggjan saðil til ein reiðrarhest. Einki annað? spir hon. Og so ein greiðikamb, sigir hann. »So; men segði hon einki við teg, tá ið hon gav tær kambin?« »Tað gjørdi hon; hon segði: tú skalt ikki taka hárið av kambinun, tá ið tú hevur greitt tær, men lata tað sita uppi á.« »Tað hugsaði eg«, sigir hon; »tú skalt taka hárið av kambinun og brenna tað, síðan taka og greiða kambin attur í kálvskinnið tað lodna, sum er fast undir saðlinun og lata kálvsudlina vera uppi á kambinun; so kant tú seta hann upp undir bjálkan í skipinun, har sum tú liggur.« Oli takkar henni firi ráðið. Síðan fer hann í skipi heim til Føroya og hevur knív sín attur

við sær. Tá ið teir eru komnir so nær, at teir síggja Føroyar, fer Óli at vaska og greiða sær. Síðan greiðir hann kálvskinnsudlina og setur kambin attur í kálvskinnið. Nú hann er í latin, gerst sovorðið buldur í lastini, so teir vita einki annað enn, at skipið gongur sundur. Skiparin biður opna lastina til at vita, kvat tað er. Teir taka lúkuna av — huts! nú flígur saðilin upp úr. Tá ið Óli kemur niður attur til sín sjálvs, er kamburin horvin við. Hetta mundi hon, gandakedlingin, hava gjørt til at vidla hann attur til Noregs, hugsaði hann. Síðan er einki um ferðina at siga uttan tað, at teir komu væl fram.

---

## 26. Ritan.

Ein tiltikin gandakedling, eyknevnd Ritan, var í Sandoy á sinni. Hon var slektað úr Túni í Dali og arbeiðskona á Sondun (náðinsgarðinun) kjá harra Per, ið tá var hjálparprestur kjá faðir sínun, harra Klæmint. Eina ferð, sum gandakadlurin Jóanis í Porkeri var norðuri at vitja harra Per, fóru teir undir at royna kvør annan til at vita, kvør ið ramari var í gandinun. Meðan lá Ritan adla tíðina í einun skoti og lurtaði. Sum teir kapprøddu, segði Jóanis, at kraftin gekk frá honun: her var fólk inni; men prestur segði nei. Aðra ferð segði Jóanis, at her var fólk inni, og tá segði prestur, at, um so var, so visti tað alt. Á henda hátt var tað, at Ritan lærdi gandin. Síðan, tá ið tað var víst, at hon hevði lurtað, kastaði harri Per hatur á hana og hon attur á hann. So rímdi hon frá honun og fór til dóttrina at búgva, ið gift var í Trøðun.

Á prædikastólinun var einasta stað, kvar ið prestur náddi ikki at verja seg firi Rituni. Eina ferð, sum hann stóð og prædikaði, sást hon at ganga firi kirkjuvindeygað og kasta tríggjar svartar steinar upp um takið, men firi kvønn steinin, hon kastaði, fadl ein blóðsdropi úr nøsini á prestinun. Tá segði hann: »På dette hellige sted kommer jeg ikke mere; sé, hvor den heks går og hekser der udenfor!« og vendi so prædikuni alt firi eitt til skilnaðarprædiku.

Ritan doyði út kjá dóttrini í Trøðun. Harri Mikkjal, ið prestur varð ettir harra Per, forðaði henni kristna jørð at koma í. Men so tók sonur hennara, Túnamaðurin kadlaður, og bar hana eina náttina í einun posa á kirkjugarðin. Tung hevði hon verið honun í lívinun, men tingri var hon í deyðanun, segði hann. Ikki varð hon uppatturgrivin síðani.

## 27. Maltan.

Ein kona, eyknevnd Maltan, búði í Malthúsi í Dali. Sonur hennara og Klæmintsstovubóndin, Óli (sonur prestin harra Klæmint), vóru ósáttir um seyð og hagamark, og Oli bóndi kendi Maltusoni um, at hann stjól seyð frá honun. Maltusonur átti ein lítlan hund, sum hann bar kjá sær í barminun undir stúkuni. So ein dagin, sum báðir vóru burturi í haga, var Klæmintsstovubóndin varigur við, at hin gjørdi skálkabrøgd, tók at ganga ettir honun og gekk hann út av Otthamri (tætt omanfiri bøin). Maltusonur fekk deyðamein av lopinun. Tá ið Maltan frætti hetta, fór hon ettir soninun og bar

hann deyðan til Húsavíkar til at grava hann á kirkjugarðinun. Síðan hevði hon altíð hevnd í huga, men lætst ikki um vón við tí.

Tá ið nøkur tíð var umliðin, legði hon seg sjúka, sendi boð ettir Klæmintsstovumatmóðurini og lætst vilja gera frið og sátt við hana, áðrenn hon doyði, at tær skuldu skiljast væl. Hin kom, og við skilnaðin gav Maltan henni ein túmark til áminnilsi á, at tær høvdu samst attur. Tá ið Klæmintsstovumatmóðirin kom heim, blandaði hon túmarksstikkið upp í aðrar peningar. So bar tað á, at Klæmintsstovubóndin og sonur hansara løgdust sjúkir, báðir í senn. Eingin drápilig sjúka var, men kvørgin kom tó at vera rættur maður attur. Boð fór ettir Guttormi í Múla. Hann kom, men segði teimun, at tað var ov long tíð gingin. Kundu tey finna túmarkin attur? spurdi hann. Nei, tey vistu ikki, kvat ið av honun var komið. Guttormur legði teimun tað ráð at flita húsini, men segði, at hann kundi ikki bjarga báðun; annar teirra varð at doyggja. Bóndin helt, at so var tað best, hann fór sjálvur, og ikki sonurin. Siðan varð bigt av níggjun niðan firi ánna. Hin gamli doyði stutt ettir, men sonurin var idla brekaður adla ta tíð, hann livdi. Aldri var digt ímidlun Malthús og Klæmintsstovu síðani.

---

## 28. Huldumaðurin í Gudlsteini.

Í Skarvaneslíð í Sandoy er ein steinur, sum rópast Gudlsteinur. Har búði huldumaður í á sinni, sum gekk nógv ettir konu Ásbjadnar á Skarvanesi. So nærsøkin var hann, at hon noyddist at hugsa um ráð, kvussu hon skuldi fáa vart seg firi honun.

So ein dagin fór hon til hansara í steinin, gjørdi seg ógvuliga blíða og bað hann leggja sær ráð ímóti trødlun, tí tey gingu so hart at einari kúgv, ið hon átti, at kúgvin var vorðin reint trølsk. Huldumaðurin var fegin at hjálpa henni — tað var meira enn at siga tað — og bað hana binda gøtubrá uppá kúnna (gøtubrá høvdu tey gomlu ofta uppi á sær til verju ímóti gandi). Men best sum hon er heim komin, bindur hon gøtubráina uppá seg sjálva. Tá ið huldumaðurin kemur attur til hennara, sleppur hann ikki at henni og sær nú, at hann er narraður. Tá segði hann:

»Skamm fái tú spirjandi!
Tví vorði mær sigandi!
Kú skildi,
Kona sjálv hava vildi.«

So rímdi hann og slapp ongantíð attur at henni.

---

## 29. Annika (Anikjan).

Annika (Anikjan, Anikin), dóttir Sandoyarsíslumann og sisturdóttir Jógvan Líðarsòn gamla, Sandoyarprestin, var matmóðir í Stóru Dímun. Hon beindi firi manni sínun og tók ein av húskødlun sínun til mann í staðin. So varð hon dømd lívleys, men vildi ikki ganga undir dómin og setti menn til at verja oynna, so at eingin slapp uppá. Tvær uppgongdir eru í Dímun, onnur firi eystan og onnur firi vestan, og tveir menn vóru settir til at verja kvør sína kleivina. Í trí ár vardi hon oynna og forðaði ødlun, bæði øvrigheit og øðrun, uppgongu; men um síðir sveik annar kleivverjin hana. Bátur

var komin inn í Breiðanesbarm eystaramegin, og bátmenninir vóru slopnir upp. Ein Nólsingur stóð firi ferðini. Hann hevði gjørt firi lívi sínun, men lovað var honun av øvrigheitini, at, um hann kundi taka Dímunarkonuna og føra hana til Havnar, skuldi hann eiga lív. Rætt sum hon stóð og gjørdi út á ein mjólkgreytarpott og einki vardi, komu menninir á hana — pápi hennara ímidlun teirra. Hon flaknaði við, tí nú vóru eingi ráð at halda ímóti. Tá gav hon húskadlinun, ið hon hevði til mann, greytarsneisina um skortin og segði, at hetta skuldi hann hava í løn atturfiri, at hann hevði ansað so væl ettir. Pápan spurdi hon, kvønn stakkin hon skuldi fara í til Havnar: hin reyða, hin bláa edla hin grøna. Tað lá sektin á, helt pápin við hana: hon var ikki boðin í brúdleyp. So varð hon tikin og førd til Havnar. Tá ið menninir fóru avstað við henni, rópaði hon, at ikki mátti vera tikið frá soninun tað, sum hon var von at geva honun kvønn morgun: eina tint av náttróma. Endi hennara varð tann, at hon varð niðursøkt á Havnarvág. Í firstuni fleyt hon, tí hárið helt henni uppi; men so vóru flætturnar skornar av henni, og tá dumsaði hon í botn.

---

Sonur Anniku í Dímun æt Líðar og var kadlaður »Vegarin« av tí, at hann var so frálíkur til at vega gøtur (rudda vegir). Nógvar gøtur hevur hann vegað í bjørgunun í Dímun og Skúgvoy. Hegnarmaður var hann og avtakamaður til bakkagongu, fram um adlar til at taka loft. Í Skúoyarbjørgunun er ein klettur, kadlaður Vegaransklettur ettir honun; har tók hann loft inn undir. Vegarin búsettist í Skúgvoy og flutti síðan til Húsavíkar. Har vísist

enn Vegarasteinurin: ein klettur, sum hann skal hava borið og lagt har sum hann liggur.

---

## 30. Kongadóttirin í Nólsoy.

Ein kongadóttir er søgd at hava búð í Nólsoy áður í firndini. Hon var komin firi leysingabadn og varð tí gjørd útlægin av konginun, pápa sínun. So flíddi hon til Føroya. Í Kodndali í Nólsoy skuldi hon búgva saman við manni sínun í einun veggjahúsi. Av tí er toftin enn til skjals. Innanfiri didnar var ein kelda, sum hon tók vatn úr. Henda keldan rennur enn og nevnist Prinsessukeldan. Eina ferð kom pápin at vitja hana og lendi úti við Neystar í Hálgutoftun. Hon gekk á fund hansara við badninun á arminun, rætti tað fram og segði við hann, at firr skuldi hann drepa seg og hetta lítla, áðrenn hann gjørdi manni sínun nakað. Tá blotnaði kongurin um hjartað, og samd skuldu tey vera, tá ið hann fór avstað attur.

---

## 31. Símun í Kirkjubø.

Símun Símunarson, skírdur Huldu-Símun edla Trødla-Símun, var abbasonur Jenis Símunarsonar, bónda í Laðangarði í Sunnbø, sum gitin er í øðrun søgnun. Símun fekk Kirkjubø í Streymoy í festi; kona hansara var sistir Jógvans bónda Ólavssonar í Skúgvoy. Ikki sigist hann at hava verið blíður við konuna, uttan heldur at hava farið idla við henni. Símun var ógvuliga stórur maður á vøkstri; honun kravdi til stúku tríggjar stikkur tvíkvølvt av vadmali. Sterkur

var hann eisini og fótfimur; fram um hann tordi eingin av húskødlunun at fara á fjadli, uttan hann vildi missa lív. Um so var, at seyðurin slapp úr fjadlgonguni, var Símun altíð fremstur av ødlun.

Uppi í Kirkjubøreyni búði ein huldumaður. Hann slepti einun stórun filgi av gráun og svørtun seyði at ganga í haganun kjá Símuni og rak Kirkjubøseyðin burtur av tí góða grasinun upp á tey mest grítutu reynini, so at stór filgi soltnaðu upp í deyðarak, meðan hulduseyðurin var feitur. Símun var varigur við hulduseyðin og lovaði, at, fekk hann fatur á huldumanninun, skuldi hann níva honun tað attur. Ein dagin, ið Símun var útrógvin, kom óført veður á hann, so tað var ikki meira enn, at teir slitu til lands. Tá ið Símun legði at landi í sugguni, sá hann bát liggja innanfiri. Hann kendi við tað sama huldumannin, og báðir at brigslast. Huldumaðurin heldur seg hava javngóðan rætt til lendistøðna og hann. »So heldur tú teg hava rætt í øðrun eisini«, svarar Símun; »tú mant vera tann, ið spidlir haga mín við hasun gráa og svarta seyðafilginun, ið gongur í reyninun.« Huldumaðurin segði tá, at hansara ættarmenn høvdu nítt hagan firi hann, og hann sjálvur vildi níta hann á sama hátt. Orð ókst av orði, og endin varð, at Símun leyp á hin heidna at berjast. So bar á, at Símun vann og ætlaði at drepa hin; men huldumaðurin bað hann geva sær lív og grið, og Símun játtaði tí, tó so, at hin heidni mátti lova at flitja burtur úr Streymoy við ødlun sínun og ikki seta fótin har oftari. Huldumaðurin gekk undir hetta og fór so í kambin ivir Froðbø í Suðuroy til at búgva. Síðan spurdist einki attur til hansara í trí ár.

Við norðasta endan av Sandoynni er ein hólmur,

Trødlhøvdi, sum hoyrir til Kirkjubøar; á hesun hólminun hava teir nú sum áður seyð og stundun oksar og geldneyt. Trí ár ettir tað, at huldumaðurin var farin í Froðbiarkamb at búgva, kom ein fremmindur oksi, gráur á liti, at ganga í Trødlhøvda. Símun kendist ikki við henda oksan og lísti hann upp á trimun Olavsøkutingun upp í slag, men einki batti: eingin vildi kanna sær oksan, og triðju ferðina segði Símun, at nú vildi hann sjálvur taka og drepa oksan, av tí at eingin tóktist eiga hann. Jógvan Ísaksson úr Skúgvoy, fráskilamaður og vitugur, sum var skipaður at siga firi minni á kvørjun tingi, ráddi Símuni at lata oksan ganga; tann, ið hevði sett hann í høvdan, mundi væl taka hann attur (hann grunaði, at huldumaður átti oksan). Men Símun gav ikki hesun gætur; um heystið vildi hann taka oksan, segði hann. Ein morgun snimma um veturnætur, væl firi dag, fór Símun upp og vakti húskadlarnar til at fara við sær út í Høvda (Trødlhøvda); summir mæltu til og summir frá at fara. Uti á Bø búði Baraldur, eyknevndur Trødla-Baraldur, uppsitarin kjá Símuni. Altíð spurdi Símun hann til ráða, tá ið hann skuldi fara nakrastaðni, tí Baraldur var framsíggin maður. Símun bað hann vera við sær í ferðini hin sama morgunin, men Baraldur segðist ikki troysta sær at fara og bað Símun geva ferðina ivir, men Símun segði, at hann hirdi ikki, kvat hann segði, bannaður trødlaskorturin; nú mundi okkurt ilt vera komið firi hann í nátt, sum vant var. So fóru teir, sjey menn saman, av húsun og beint í høvdan ettir hesun góða oksa. Símun var fastandi — konan hevði ikki sett morgunmat til hansara, tí ilt var ímidlun teirra, sum hann hevði sligið hana; ikki hevði hann lisið faðirvár

heldur. Teir komu í Trødlhøvda, men hulduoksin, sum firr hevði altíð verið so deyðspakur, visti nakað á sær hendan morgunin og var so stiggur, at teir fingu ikki hendur á hann og vóru í ansi at geva hann ivir. Komið var at kvøldi; tá stóð oksin stidlur firi teimun. Teir bundu hann og linaðu hann niður í bátin. Teir setast at rógva heim, og Símun er í góðun skørun. Sum honun er higgjandi til vigs, sær hann bát koma gjøgnun Høvdasund og stevna beint á bát hansara. Flíggja undan kundi Símun ikki, tí at hin báturin var nærri landinun, og hann legði tí uttan dvøl at bátinun. Formaðurin reistist upp og leyp inn í Kirkjubøarbátin. Nú kendi Símun huldumannin attur, sum hann hevði vunnið sigur av áður. Huldumaðurin treiv við tað sama um oksan at fáa hann inn í sín bát, men Símun støkk upp av bekkinun, og báðir at takast. Símun feldi huldumannin niður í skutin og rópaði á ein drong at taka sær tað kvassa, ið undir bandinun stóð. Dronginun skildist ikki, og hann spurdi: »kvat?« Tá ilskaðist Símun, kvesti í drongin og rópaði: »knívin!« men nú ið hetta orðið var sagt, fór huldumaðurin at brótast og vinna seg upp attur. Hann tók eitt reytt silkiband og bant tvørtur um skøvningin á Símuni, tók so bæði Símun og oksan inn í bát sín og bant teir. Síðan fóru huldumenninir firi eystan suður um Skálavík. Kirkjubøarbáturin varð sundursorlaður. Ein maður, nevndur Torbergur, kom rekandi á einun spreki í sugguna við Kirkjubø, og hann hevur sagt frá hesun tilburðinun.

Huldubáturin sigldi nú suður ettir. Tá ið hann kom ábeint Skúoy, var verfaðir Símunar, Jógvan Ísaksson, burturi í haga, bar eyga við bátin og kendi. »Ikki skuldi Símun farið so í dag, um hann

hevði verið blíður við konuna«, segði hann; tó skuldi hann dvølja huldumannin eitt sindur, helt hann firi, fór út á egg og blakaði haðan eina fliðu oman í sjógvin frammanfiri bátin. Síðan fór hann heim til húsa og segði: »Í kvøld er Kirkjubøur høvuðleysur«. Í trí sjóarfødl varð huldubáturin liggjandi har á Bergsíðu og slapp ekki úr stað. So sendi Jógvan son sín út á egg við einun slíðrun og bað hann kasta teir út av, so teir komu í sjógvin attanfiri bátin. Drongurin so gjørdi. Tá losnaði báturin, og huldumenninir fingu róð, sum teir vildu. Høvuðsmaður teirra hevði nú Símun við sær upp í Froðbiarkamb, kvar bústaður hans var. Hann var annars ikki idlur við Símun, nú hann hevði fingið vald ivir honun. Harímóti fóru hinir huldumenninir altíð idla við honun, tá ið høvuðsmaðurin ikki var nærstaddur; kvar ið Símun hevði herbergi at liggja í, har hongdu teir vásklæði, rennvátar spjarrar, uppgjørd og vaskaði snøri, sum vatnið rann úr, og annað honun til meins. Kvørt kvøld slapp Símun einsamadlur út, og tá hevði hann oftast firi sið at leggjast á knæ og higgja at mánanun. Hin fodneski høvuðsmaðurin sá hann eitt kvøldið liggja so og gráta; hann gekk tá til hansara til at ugga hann og segði við hann, at herettir skuldi hinir ikki gera honun ilt. Hin fodneski hevði at teimun, men einki bataði Símuni. Ein dagin vóru Froðbingar á fjadli til at taka heystskurð. Tá ið seyðurin var bundin og borin til húsa, dvaldist ein av monnunun ettir á rættini. Hann sær mann stevna beint á seg og heldur hann vilja finna seg. Nú ið maðurin nærkast, kennir Froðbingurin, at hetta er hin firri bóndin í Kirkjubø. Símun heilsar honun og spir hann tíðindi, kvussu til stendur í Kirkjubø, um einkjan er gift

upp attur, og annað tílíkt. Froðbingurin sigir satt frá ødlun: einkjan er gift við einun húskadli, og húskadlurin hevur fest Kirkjubøgarð. Hann spir Símun, kvussu hann nú tikist liva, og um hann hevur ikki hug at sleppa heim attur til Kirkjubøar. Símun svarar, at hann kvørki vil ei kann sleppa attur frá teimun, ið hann er kjá. Idla sigir hann seg liva, uttan tá ið teir eru burtur frá húsun; tá livir hann frægari, tí kona høvuðsmansins er blíð við hann. Teir fáast nógv við at rógva út, og kvørja ferð teir koma attur, verður hann at sita undir renningarvatninun úr snørun teirra. Símun bað Froðbingin leggja sær ráð, at hann kundi hjálpast betur ímóti teimun. Froðbingurin helt seg lítið kunna hjálpa honun til at bøta um viðurskifti hansara; tó fekk hann Símuni ein lítlan mudd, sum hann bað hann hava altíð uppi á sær og níta, tá ið neyðugt gjørdist; vildu teir ráðast á hann, skuldi hann vísa hann fram. Sum teir standa og tosa, koma tveir huldumenn ettir Símuni; men hann vísir teimun muddin, og teir fáa einki gjørt honun. Froðbingurin fann Símun í haganun tvær reisur ettir hetta, og nú segðist Símun liva betur, tí hann hevði fingið vald ivir huldumonnunun og lært teir siðir og hógv; nú tordu teir ikki longur at gera honun ilt. So ein dagin gongur sami maður úr Froðbø á fjadli uppi undir kambinun. Hann møtir har einun manni, men heldur seg vita, av kvørjun slagi hann er, og vil tí ikki finna hann til máls. Hann skákar av veginun, men huldumaðurin tekur vegin av honun og sigir við hann, at skomm skuldi hann hava firi muddin, ið hann hevði fingið Símuni, sum nú var ivirmaður sín; hann og hansara fólk skuldi muna honun tað attur og løna tað hart.

Froðbingurin biður hann royna: »Havi eg givið Símuni muddin, man eg sjálvur hava knívin ettir, og ætli eg at hjálpast við honun.« Seinnameiri frættist einki frá Símuni og huldufólkinun í Froðbiarkambi.

---

## 32. Gróthúsið í Kjøthólmi.

Streymnesbóndin (í Kvalvík í Streymoy) hevði verið í Havn ein dagin og fór norður attur ettir oynni. Kvøld var og mánalísi. Tá ið hann kom til Oyrareingja (í Kodlafirði), fór hann upp á ljóaran at lurta til at vita, kvat um vegin rann (kvat ið tey høvdust at innanfiri) — tað var so vant tá í tíðini. Hann hoyrdi tá tveir menn tosa harinni og annan siga, at hetta hevði verið vorðið sum kvøld at fara norður til Streymnes og stjala skerpikjøt úr gróthúsinun í Kjøthólmi. So rímdi bóndin niður av takinun alt firi eitt og helt til beins norður ettir; hann vildi vera firi teimun. Komin til Streymnes tók hann gróthúsliklarnar í hond og grindaknív í ermuna og vóð so út í hólmin. Tá ið hann hevur ligið eina løtu inni í gróthúsinun, nú kemur ein bátur. Tveir menn ganga niðan at gróthúsdurunun — tær eru stongdar. Nú eru eingi kor. »Vit verða at fara upp á takið og ríva hol á,« halda teir, og teir so gera. Annar rættir hondina inn um til at taka eitt seyðakrov; tá sker bóndin hann tvørtur um handleggin. »Ey eya meg! eg nart við; baggi, far tú! tú hevur longri armar,« sigir hin meinslaði tjóvurin við hin (báðir vóru brøður). Hin rættir hondina inn um, men bóndin sker hann tvørtur um handleggin, so hann rópar: »Eitt skar meg!«

»Ja, eg eri skorin við, og skorin á vanlukkuhátt.« Við tí skili vóru báðir at fara heim attur so frætt, sum teir kundu.

---

## 33. Trødlið við Sjógv.

Um eitt fólk, sum altíð virkar tað sama arbeiði, er í Føroyun orðtakið: Hatta er sum trødlið við Sjógv — tað karðaði altíð grátt.

Um somu tíð sum Pætur í Lamba, kadlaður »rádni bóndi«, og gandakadlurin Guttormur í Múla vóru á døgun, tó væl við aldur, búði ein rík bóndadóttir við Sjógv á Strondun í Eysturoy. Hon var eittans badnið á garðinun. Meðan hon var á ungun aldri, rak eitt stórt danskt krígsskip, trímastrað, kadlað »Norska Løva«, inn á Lambavík og sorlaðist í briminun. Hetta hendi níggjársaftan 1707. Mannaskipanin varð bjargað og góðsið við úti undir líðini. Men um náttina ettir leyp ein fjadlskriða beint omanfiri og fjaldi góðsið. Plássið, har sum hetta bar á, rópast »á Lingriggi.« Ein stórur ketil við peningun í varð førdur út á sjógv av fjadlskriðuni, og omaná ketlinun liggur ein klettur, ið rópast »Ketil«. Ein maður úr »Norsku Løvu«, sum fekk innivist við Sjógv, legði ást á bóndadóttrina og fríggjaði til hennara, men fekk krakk. Hin atturrikni biðilin lovaði tá, at hon skuldi koma til at minnast á henda krakk, og ikki skuldi henni lutast eydna í veröldini hiðan ífrá. Síðan fór hann burtur, men stutta tíð ettir kendist tað, at eitt trødl var komið at búgva í einun stórun steini, ið nevndur er Ringlanssteinur, tætt kjá húsunun. Í skímingini, eitt sindur undan ljósatendring, var trødlið vant at koma sníkjandi inn á

Sjóargarð og seta seg í roykstovuskotið edla á eldbríkina. Har sat tað og karðaði grátt í heilun. Eina rangvørga hettu hevði tað á høvdinun. Tað nevnist stundun »lummatrødlið«, av tí at tað hevði sjey lummar; stundun eisini »nakkaspikið við Sjógv«, av tí at tað hevði so sítt nakkaspik. Men eingin uttan tey, sum framsíggin vóru, kundi síggja tað.

Gentan var tríggjar ferðir gift ettir tað, at hetta barst á. Teir tveir firstu menninir, ið hon hevði, doyðu stutta tíð attaná brúdleypið; við tí triðja livdi hon saman í eitt ár og fekk eina dóttur; so doyði hann. Dóttirin vóx upp og var bæði vøn og tekkilig. Nógvir vóru teir ungu menn, ið komu at biðja um hana, ein firi og annar ettir; teir høvdu adlir so góðan hug til at fáa garðin. Men einki spurdist attur til nakran av teimun. Kvørja ferð ein biðil kom og bað góðan dag, stóð hin gamla firi honun og beyð honun sess, og altíð var tað stabbin uttar við didnar, sum hon bað gestin seta seg á. Men morgunin ettir var maðurin horvin. Tað spirst nú víða um adlar hesar fríggjarar, ið kvørva, og sagt verður, at tað er ikki alt, sum tað eigir at vera, við Sjógv. Eingin torir tí meira at fríggja til Sjóargentuna. Rasmus úti á Oyri (í Borðoy), sonur hin viðgitna Guttorm í Múla og sterkur í gandi rætt sum pápin, ber upp á mál við son sín Jógvan, at hann skal fara at fríggja til gentuna við Sjógv; sjálvur skal hann koma við honun, sigir hann, og bera bønarorð firi hann; trødlið skal hann ikki ræðast. Teir búgva seg nú til ferðina og biðja sær flutning innan úr Bø til Lorvíkar. Tá ið teir leggja at landi, sigir Rasmus við menninar, at teir skulu skunda sær heim attur; tí hann væntar ringt veður seinna partin av deginun. Rasmus og sonur hansara

ganga um Lorvíkarfjadl, koma til Sølmundarfjarðar og biðja sær flutning um Skálafjørð inn á Strendur. Tá ið teir eru farnir, setur hann eitt mirkt æl í Skálabotni. Teir leggja at landi við Sjógv, og við skilnaðin biður Rasmus menninar rógva heim attur sum skjótast, »tí minniligt kvøld verður.« Nóg strevið er kjá teimun at koma ivir attur um fjørðin; veðrið øgar so uppá, at tað er ikki meira, enn teir koma fram; tá ið firsti maður stígur á land, tá er glaða. Teir Rasmus og Jógvan ganga niðan at húsun; pápin leggur soninun ráð og sigir við hann: »Set teg ikki á stabban við didnar, men innar í galv!« Tað er gomul máliska í Føroyun, at tann, sum setur seg við didnar, ætlast at leingjast og at fara skjótt burtur attur; men til tann, sum setur seg innar í galv, verður sagt: »Olmussudírið, tú ætlar tær ikki at verða stutt.« Teir koma nú inn og biðja góðan dag. Hin gamla bíður teimun sess og førkar Jógvani stabban at sita á. Men hann fer beinan vegin innar í galv. Rasmus fer í skotið, har sum trødlið situr: »Tú karðar við sama lag,« sigir hann. »Her havi eg sitið, og her skal eg sita og karða,« svarar trødlið. »Nei, nú skal vera útkarðað kjá tær,« sigir Rasmus. Tá hugsar trødlið við sær sjálvun: Her er ikki at sita longur; okkurt man fara at spirjast burtur úr, tá ið gandakadlurin Rasmus úti á Oyri er komin. Tað reisist úr sessi og ætlar at ríma; men Rasmus trívur í tað, baksast so við tað, at hann fær tað út firi dir, og streingir so mikið á, at hann fær rikið tað niður undir Ringlansstein.

Ódnarveður og tiltikin toruslánttur var á tí sama kvøldi. Toran sló niður í Ringlansstein, og hann klovnaði. Trødlið kom sær undan og flíddi ivir í

Gráastein í Saltnesi. Har leikaði tað í og baldraði eina tíð, og haðani kundu fólk á kvøldi hoyra rópini og skrenjini til tað ivir um á Strendur, so Strandingar vóru mangar ferðir lokkaðir til at rógva ivir um fjørðin í teirri trúgv, at tað var ferðarfólk, ið vildi hava flutning; tí tá var eingin bigd í Saltnesi.

Bønarorðini gingu, sum vera mundi, væl í lag. Jógvan fekk gentuna og giftist inn við Sjógv. Sonur teirra var hin ríki Rasmus, eyknevndur »Greivin við Sjógv«.

Trødlið tikist tó ikki at hava fingið náðir í Gráasteini, tí trí ár ettir rímdi tað haðani í Gásafedli í Toftahaga. Men heldur ikki har hugnaðist tí; stutt ettir var tað horvið, og so hoyrdist graml um, at tað var farið ivir í Bog í Lambahaga at búgva, hinumegin Mjóvanes. Her fekk trødlið í endanun tær náðir, ið tað stundaði ettir, og mong halda, at tað bír har enn. Gøtumenn hava stundun hoyrt trødlið svambla niðri við strondina, baldra og rópa, tá ið teir hava róð á nátt fram við, har sum trødlið búði. Røddin á tí sigst stundun at líkjast mannamáli, stundun at ljóða nakað sum svartbakurin letur.

---

## 34. Óli Jadnheysur.

Olavur Larvasson búði í Ørðavík í Suðuroy. Ein dagin, sum Ørðvíkingar vóru útrónir, hittu teir eina royður, sum lá og floytti sær. Teir skóru spik oman av henni, sum hon lá, men góvu tí gætur, at teir komu ikki at tvøstinun. Tá ið teir fóru frá attur, tók Ólavur Larvasson øksi sína og høgdi í bakið á henni so digt, at royðurin tók sjógv á seg

norður ettir, og teir sóu hana ikki attur. Síðan rak hon inn í Kolbeinargjógv vestantil á Raktanga í Eysturoy. Øksin stóð í bakinun og navn Olavs á skaftinun. — Tá í tíðini var tað siður, at gentur komu á ting til at kjósa sær menn. Eysturoyartingið stóð tá á Selatrað, og ein genta við Sjógv, ið hagar var komin, valdi sær mannin tann, ið átti hesa øksi. Soleiðis bar tað á, at Olavur Larvasson kom til Sjóar. Har kom hann at standa í nógvun mæti og tók við síslumannsambætinun í Eysturoy.

Ein sonur Olavs æt Óli og varð síðan nevndur Jadnheysur. Hann kom ungur sum húskadlur til Lamba í tænastu kjá Mikkjali bónda, ið var sonur løgmannin Jógvan Heinason. Úrmælingur var hesin sami Óli, avburðarmaður til stirki og til treystleika og tiltikin sum sjómaður. Hann kom skjótt at vera ómissiligur kjá Lambabóndanun og stóð í slíkun mæti, at hann var mestan sum húsbóndi á garðinun (30 merkur var Lambagarður).

Eitt heystið vildi Lambabóndin sleppa eitt veðurlamb upp, men Óli segði, at tað kundi koma at skorta fóður kjá neytunun seinni — hoyggið var ov lítið. Men bóndin helt, at tað gjørdi ikki mun firi ødl Lambaneyt; lambið skuldi sleppast upp. Oli gav seg undir, men einar tveir dagar ettir fór hann út um garðarnar í gróthúsið, har sum lambið stóð, og drap tað. Bóndanun segði hann, sum vera mundi, ikki frá. Síðan fór hann inn á Strendur; har kókaði og át hann lambið. Oli ansaði neytunun um veturin, og kvønn dag, hann dró hoyggj til teirra, tók hann ein sopp og bar út í gróthúsið til hetta vælsignaða lambið, sum hann hevði dripið. Várið kom og varð ringt, so bóndin fekk hoyneyð. Ettir Krossmessu legðist ógvuligur kavi; tríggir

innistøðudagar komu, og hoyggið var útgingið kjá bóndanun. »Neytini mugu drepast,« heldur hann. Tá sigir Oli, at hevði nú veðurlambið ikki verið uppslept, so hevði hoyggið verið so mikið, at neytini høvdu hjálpst við tað. Bóndin heldur enn sum firr, at tað hevði ikki gjørt stóran mun. Oli biður hann tá koma út í gróthúsið og higgja ettir veðurlambinun. Tá ið hurðin er upplatin, sigir hann við bóndan, at nú skal hann siga honun satt: veðurlambið drap hann í heyst, men hoyggið, sum ætlað var til tað, hevði hann goymt í gróthúsinun; biður hann nú siga sær, um tað gjørdi ikki mun. So nógv var hetta hoyggj, at tað bjargaði ødlun Lambaneytun tað árið. Ikki mundi tó Óli hava tikið í knappara lagi til lambið. Men bóndin varð so fegin, at hann gav Ola eitt gamalseyðakrov í løn.

Ein dagin sóu Lambamenn grind út firi Lambavík og fóru avstað at reka hana. Fleiri bátar komu til, og samtalan var, at teir skuldu royna at halda grindini norður í Vág. Men ikki batti kjá teimun; grindin vendi og helt til havs. Bátarnir góvu uppat at filgja uttan Lambabáturin einsamadlur; tí Lambabóndin vildi nú, ið kvussu var, hava ein kval. Óli var formaður á bátinun. Tá ið teir vóru komnir á Mjóvanesstrong, bað bóndin Óla stinga við skutli og ætla stórt til. Óli stakk ein kval attanfiri hodnið, men kvalurin gjørdi rend á seg og rúsaði so øgiliga, at togið, sum fast var í skutlinun, slakaði gjøgnun hendurnar á Óla. Í sama bili kom ein annar kvalur og vavdi seg inn í togið, sló við sveivini, so kast kom um stertin, og báðir kvalar vóru nú áfastir. Óli menti seg, kastaði togið attur um riggin á sær, hevði seg opnan attur í skutin og setti báðar føtur í spenni ímóti stokkinun. Skutilin stóð

fastur í tí firra kvalinun; ógvulig ferð kom á bátin, og stavnurin mundi gingið undir í hesun viðbragdinun. Øguligt var á at líta. Bóndin rópaði og bað Ola sleppa, men Oli svaraði nei: bóndin hevði biðið hann stinga stórt — nú hevði hann fingið stórt. Bóndin leyp úr bakrongini, har sum hann sat og stírdi, fram á bógbekk og ætlaði at kubba togið tvørtur av; men Óli segði, at tann, ið kom fram um bógbekk til sín, hann skuldi vera uttanborðs, og so varð bóndin at venda attur. Tá ið teir vóru komnir so langt eystur út í havið, at Svínoyggin kom undan Borðoynni, møddust báðir kvalarnir — annar hekk tvørtur um, so kvør tók máttin frá øðrun — og Oli fekk dripið báðar. So róðu teir at næsta landi og tóku kvalarnar upp. Grindin vendi, tók sjógv á bak og gjørdi landgongd norðuri í Vági í teirri somu øðini. Lambamenn fóru í drápið, men hinar báðar kvalarnar høvðu teir umframt.

Altíð eggjaði Lambabóndin húskødlun sínun til sjós. Ein dagin gongur Óli inn við ein bátmann, at hann skal leggja seg sjúkan, og biður bóndan koma og hjálpa teimun at draga bátin á sjógv. Oli tekur roðklæði síni og leggur upp á neystaveggin. Tá ið báturin er flotaður, biður hann bóndan fara ettir sjóklæðunun á neystavegginun og bera sær tey. Menninir eru farnir í bátin uttan Oli, sum stendur og heldur. Bóndin kemur, toyggir seg inn í bátin við klæðunun at leggja tey í skutin, men í sama bili skjítur Óli undir hann, rennir hann inn í skutin við og skjítur so bátin frá alt firi eitt. Bóndin sigir, at hann kann ikki fara við, tí hann hevur eingi sjóklæði, men Oli sigir, at hann kann fáa síni, tí hann nítir tey ikki. So róðu teir til havs eystur í »oyðuna« (eystasta mið, sum róð

verður). Kirra var í sjónun. Tá brast á so knappliga ódnarveður av landnirðingi, hann køvdi av í kavaroki, og teir noyddust at halda til lands. Teir fóru undir segl, og Oli sat og stírdi. Rætt sum tað var, breyt ein stórur sjógvur og tók húgvuna av honun, so hon fór firi borð. »Ey eya meg! nú misti eg fløtspón mín!« rópaði Oli (fløtspónur hansara var ein stór øðuskel, ið søgd var at kunna taka upp ímóti pegili; hana goymdi hann í húgvuni). Bóndin bað hann ikki geva seg um tað: nógvir spønir vóru ettir á Lambagarði, bæði hodnspønir og silvurskeiðir; men Óli skoytti einki um, síðan hann hevði mist øðuskelina. Hattleysur, vattleysur og klútaleysur sat hann og stírdi í adlari ødnini, og skalvurin lá á bringuni á honun — í trí sjóvarfødl skuldi hann so sita. Ein óvitadrong, á bátinun var, bað hann koma og seta seg ímidlun beinini á sær; annars stirðnaði hesin lítli í hel. Sum teir sótu, læt í dronginun: »Eg síggi land!« »Kvar tá, armi stakkal?« spurdi Oli (»armi stakkal« var einasta indisorð hansara — tað var tað besta, hann visti at siga við nakran mann). »Framman stavn!« svaraði drongurin. »Gott verði títt eyga, armi stakkal!« segði Óli. Tá kom Nólsoyggin undan. Eystantil á eiðinun settu teir upp. Bóndin bað teir rógva, bjarga sær sjálvun og ikki leggja lag í bátin, tó at hann fór sundur; men Óli segði, at bátin vildi hann ikki missa: hann var ovgóður at bróta. Nógv var fólkið firi teimun, so teir fingu bátin væl upp. Tá ið teir komu til húsa, høvdu so nógvir bátar verið firri, at einki var ettir at fara í uttan konufólkaklæði. Adlir bátmenn hansara fóru tá í konufólkaklæði, men tað vildi Óli ikki og sat so adla tíðina í tí váta karminun. Bóndakonan hevði tikið fløt oman av einun stórun

potti, sum kjøt var kókað í. Óli tók stampin við fløtinun og drakk hann úr. Síðan varð hann altíð nevndur Óli Jadnheysur av tí, at hann sat hattleysur í ødlun ódnarveðrinun. Frá tí degi eggjaði bóndin ikki húskadlar sínar meira; segði Óli, at veðrið var ikki gott, so talaði bóndin ikki.

Eina ferð fóru Lambabóndin og Óli Jadnheysur til Ádnafjarðar ettir eini gamlari gentu, sum hevði givið seg upp til bóndan. Nógvan blíðskap fingu teir í Ádnafirði og fóru avstað attur um kvøldið við hesi somu uppgávugentu. Meðan teir sigla suður ettir — mirkleitt er — hevur Óli uppgávugentuna sitandi ímidlun knøini á sær og letur sum hann fjálgar um hana, tí ruskut er veðrið. Tá ið teir eru komnir suður á Mjóvanes, tekur hann hana upp í fangið á sær og kvøður firi henni: »Eg seti meg undir Kodlu mína, dirradumeg!« So sleppir hann henni knappliga firi borð, har sum óslættast er. »Dusa tær har!« mutlar hann. Síðan ognaðist Lambabóndin jørð hennara í Ádnafirði.

Ein húskadlur, ið frálíka dúligur var til at velta, helt seg til at kappvelta við Óla eitt várið. Teir fingu kvør sín teig og settu á báðir í senn. Javnt gekk kjá báðun. Tá ið liðugt var, lastaði bóndin arbeiðið kjá Óla: »var tað skjótt, so var tað eisini idla velt.« Tá var grevið burtur av hakanun kjá Óla og hakin uppslitin; so hugaliga hevði hann velt. Tá ið farið var at leita, stóð grevið ettir í triðju torvu.

Ovrásin var Óli Jadnheysur. Eina ferð seymaði hann sær eina sjóstúku at hava til at dansa í um jólini. Einar tveir, tríggjar tímar seymaði hann; so var sjóstúkan liðug. Ikki mundi hon vera væl seymað, og nakað fírisliga mundi hann dansa, tí mitt í dansinun sprotnaði hon upp, ermarnar losnaðu

frá og duttu niður á gólvið. So dansaði Oli adla náttina í berun stúkuermun.

Tað drápið, sum Óli kom at liggja undir, tá ið hann kastaði uppgávukonuna firi borð, attur at øðrun gudloysi hansara gjørdi, at hann fekk ikki kristna jørð, men varð grivin einastaðni í bønun í Lamba.

---

## 35. Seyðatjóvasøgur.

### a) *Jákup Dintil.*

Jákup Dintil var húskadlur kjá bóndanun í Siðrigøtu í Eysturoy, frálíkur seyðamaður og tiltikin firi skjótleika og fimleika. Altíð hevði hann gott sinni til at ganga hagan. Søgn er, at hann kundi taka hundin um tveir teigar og kettuna um tríggjar at renna. Miltið skuldi hann hava latið skera burtur úr sær firi at vera skjótari. Eina ferð tók hann eina kettu attur um tríggjar teigar, men í tí at hann tók um halan á henni, gleið hann og datt attur á dintilin, og síðan var hann skírdur Jákup Dintil. Gøtumenn høvdu gjørt sær eitt seyðahús, sum teir áttu adlir í felagi, úti í haganun. Tað var siður teirra at taka sær innivist har um náttina, tá ið teir høvdu verið burturi í haga og tað leið ov langt út á kvøldið til at fara heim attur til hús. Grúgva var har inni og pottur til at kóka í. Slík hús høvdu teir mangastaðni firr at vera í, tá ið nógvur vargur var í seyðinun. Ein dagin, sum Jákup hevur verið burturi til at higgja ettir seyði og tað er liðið langt út á kvøldið, fer hann inn í gróthúsið. Hann sær seyðaskinn hanga uppi á bitunun í erva, krípur upp og leggur seg tvørtur um bitarnar. Hann vil liggja heitur — skinnini bæði verma og fjala — og har

atturat ræðist hann, at seyðatjóvir edla aðrir ránsmenn skulu bróta inn og drepa hann, um teir síggja hann. Bæði mangir og frekir vóru seyðatjóvirnir tá í tíðini. Sum hann er lagstur, tikist hann hoyra fólk koma at durunun. Hann tekur at kaga og sær tveir menn koma inn, kvønn við sínun seyði. Teir hava eldføri kjá sær, sláa eld og tendra ljós. So fara teir at fletta, og tá ið liðugt er, kinda teir nátturðareldin upp í grúgvuni. Nú tekur so idla at rúka, og tað verður idlramt kjá Jákupi, har sum hann liggur; hann roynir at halda ímóti, at hann skal ikki hosta. Teir heingja pottin upp ivir og fara at kóka seyðakjøtið. Teir tosa sín ámidlun, og Jákup Dintil verður borin uppá mál: »Jákup Dintil, honun er ikki at ræðast firi nú; hevði hann verið her í kvøld, skuldi hann verið so smátt sundurkarvaður.« Nú fer at kóka í pottinun, og fløt rennur omaná; teir taka køkurnar upp úr lummunun og drepa niður í fløtið at sleikja. Ei undur í, um Jákup man vera eitt sindur hjartkiptur. Meðan teir so sita og toyggja seg fram ivir pottin, berst Jákupi á, at hann noyðist at hosta av roykinun. »Her er fólk,« rópar annar av tjóvunun. Jákup ger eitt viðbragð og kvettir eldbandið, sum potturin hongur í, so snøgliga tvørtur av. Potturin kvølvist, og tann kókandi løgur stoytist niður ivir føturnar á báðun seyðatjóvunun; Jákup reisist undan skinnunun uppi í erva, blakar so mong skinn, sum hann fær fatur á, niður ivir teir, so teir standa ettir høvdinun í løginun. So rópar hann: »Her er Jákup Dintil; karvið hann nú sundur!« tradkar tað hann er mentur oman á teir, sum teir liggja undir skinnunun, og loypur so av durunun. Alt hetta er gjørt í einun viðfangi. Komin nakað burtur frá húsunun, leit

hann attur um seg og sá annan seyðatjóvin fáast við at koma ettir sær; annan sá hann ikki attur. Jákup rann heim alt firi eitt til Siðrigøtu og varð, sum vituligt er, væl løntur av húsbónda sínun firi hetta bragdið.

---

b) *Rólvur.*

Ein maður í Oyndarfirði í Eysturoy, nevndur Rólvur, skuldi fara at ferðast til Lamba. Tiltøkumaður var hann at ganga og hartil sterkur. Tá ið hann kom fram á Klettar (mitt á Heltnini), komu seyðatjóvir ettir honun. Hann rann undan og kom fram á Miðfossar (sunnanfiri Klettar). Har sær hann eitt hol niðri í einun gili og loypur niður í tað. »Her var tað, hann kvarv,« hoyrdi hann ein siga. Teir gingu og mólu uppi á, men eingin visti, kvat av honun komst, og vóru teir tí at halda av attur. Rólvur leitaði ofta seinni ettir hesun holi, men rakti ikki attur á tað.

Eina aðra ferð, ið Rólvur var úti at ferðast, hitti hann Siðrigøtubóndan við rættina í Skálafirði (í Gøtuhaganun). Bóndin bað hann vælsignaðan koma at hjálpa sær, tí seyðatjóvir høvdu ræittað seyð hansara. Rólvur fer einsamadlur, meðan bóndin stendur ettir. Komin at rættini tekur Rólvur stav sín og stingur inn undir smogið, so steinarnir rapa niður og seyðurin sleppur út ígjøgnun. Tá rópar ein, í rættini er: »Olavur lætti! sprikk tú!« Báðir at renna, Rólvur undan og Olavur attaná. Nú sæst bóndin at daga upp ímóti luftini uppi á Valaknúkun og hoyrist rópa: »Komið nú, adlir mínir menn, og takið teir!« Tá vendi seyðatjóvurin attur.

---

c) *Rasmus á Oyri.*

Rasmus bóndi á Oyri í Borðoy, sonur Guttorms í Múla (sum gitin er í øðrun søgnun), var avtaksmaður og ramur í gandi sum pápin. Eina ferð sum hann ferðaðist í Eysturoynni, kom hann fram við, har sum tveir seyðatjóvir reiddu seyð »ímidlun fjarða« (Skálafjarðar og Funningsfjarðar). Hann spurdi, kvat tað var, ið teir reiddu »Fiskur,« søgdu teir. Tað var løgið, helt Rasmus: loðin fiskur í Eysturoy? Hann var ikki komin langan veg, tá sá hann teir koma ettir sær. Gamal var hann og gekk við putt og var tí ikki førur at halda undan. So setti hann seg niður í eina lág. Tá ið teir vóru komnir nakað fram at honun, segði hann við teir: »Bannaðir, eg mátti givið tikkun puttin í riggin!« Tá stóðu teir fastir og sluppu ikki úr stað, firr enn Rasmus var undankomin — so mikið skuldi hann kunna.

Seinni sá hann báðar attur í Havn eitt summar. Tá vóru teir so bæriligir á at líta, høvdu kvítar hosur og spenniskógvar, tí teir vóru løgrættismenn. »Tit eru so prúðir ídag, sum síðst eg sá tikkun,« segði Rasmus. Tá smoknaðu teir burtur og fingu ikki talað.

[Meira er greint frá Rasmusi úti á Oyri í søguni um trødlið við Sjógv].

---

## 36. Upsala-Pætur.

Pætur, nevndur Upsala-Pætur av tí, at hann var slektaður av Upsølun norðan úr Vági, var bóndi á Húsamørk í Lorvík í Eysturoy. Hann var eitt ógvuliga margháttligt menniskja, streyk altíð runt um landið og var aldrig nakra høgtíð heima kjá sær sjálvun.

Tá ið hann ferðaðist burtur til at halda høgtíð, var tað helst hagar, sum mest og best var at fáa at eta, tí nógv lá honun á at njóta gott til likamið. Idla stóð til á garðinun kjá honun sjálvun; mánadagin í føstuinngangi edla kindilmessudag var seinasti ásur tómur og síðsta kjøtbeinið útkastað úr kjadlinun. »Odrúgvur vart tú,« segði hann við ásin, tá ið hann kastaði síðsta beinið út.

Ikki var hann væl kendur adlastaðni, kvar ið hann kom ferðandi sum gestur. Bømenn (innan úr Bø norðan úr Vági) vóru eina ferð í Lorvík og høvdu flutt níggjársgest hagar. Upsala-Pætur bað teir lova sær inn í bátin, og tað var játtað. So bað hann teir seta teg ivir á Blankskála (bigd á vestursíðuni á Kalsoynni, beint ivir av Lorvík; nú er hon niðurløgd) — ætlan hansara var at halda jól har. Teir síttu honun ikki ta bøn heldur og fluttu hann ivir um fjørðin. Tá ið hann steig fótin á land, bað hann teir stedga eitt lítið sindur: tað kundi vera, at hann kom attur og fór við teimun inn í Bø (norður í Vág). Jógvan æt bóndin á Blankskála; hann bar ikki orð firi at vera blídligur maður. Tá ið Pætur kom til hansara og bað um hús til níggjárshaldið, var honun svarað tvørt nei; tað var ikki at ivast í tí. »Var eg nú á Dímun, hevði eg verið idla staddur,« segði Pætur, tá ið hann kom út attur og helt hondina á klinkuni. So fór hann oman attur til bátmenninar, sum lógu og bíðaðu, og so inn í Bø, kvar hann fekk innivist um níggjárshaldið.

Men tað var nú um jólahaldið í Gásadali í Vágun, at her skuldi sigast frá. Upsala-Pætur hevði hoyrt, at í Gásadali skuldi vera so óblítt fólk, tað óblíðasta fólk í Føroyun. Hann hugsaði tí við sær sjálvun, at hann skuldi tó eina ferð royna, kvussu tað var

at halda jól har, og vita, um fólk søgdu satt um óblíðskapin í Gásadali. Hann fer Todlaksmessudag úr Lorvík, og kvar hann kemur fram, bigd undan bigd, spirja ødl hann, kvar hann ætlar sær at vera hesi jól. Hann sigir, at hann ætlar sær til Gásadals; men tá siga fólk, at har man hann fara at vera útihístur; tí í Gásadali verður einki menniskja híst, og tey mæla honun ødl frá at fara ein so langan og óhøgligan veg, helst um vetrartíð. Men hann sigir, at tað kann vera tað sama: hann skal royna kortini. Hann gistir einastaðni í Streymoynni um náttina og kemur í Vágar jólaftan, tá ið líður væl út á dagin. Tað er ógvuliga ruskut veður og ófísisligt kjá honun á veginun til Gásadals; rennukavi er, so hann verður vátur og idla tiltøssaður og kemur so dragsíður til hús. Ikki var meira enn eitt hús í Gásadali tá. Hann sær fólk standa í durunun, men alt sum hann nærkast húsunun, kvørva tey innar, og eingin sæst attur av teimun. Hann kemur og vil lata upp, men tá er hurðin stongd. Til adla lukku sær hann tætt við didnar eitt útihoyggj standa, sum skjøtil er ásettur; tað er drigið nakað væl niður á hann, so har bar væl til kjá honun at liggja attur undir og skíla sær firi óveðrinun. Hann leggur seg uppá skjøtilin og ætlar sær at bíða: »Onkuntíð man hurðin fara at vera uppatturlatin í kvøld,« hugsar hann. Ikki krevur at vera smæin kjá honun nú. Hann ger av firi seg sjálvan, at, um hurðin verður uppatturlatin, skal hann leypa á didnar alt firi eitt. Hann liggur langt og leingi; í endanun (hetta er um kvøldið) gongur úthurðin: tað er ein arbeiðskona, ið fer út ettir vatni. Pætur loypur so kvikur niður av hoynun beint á didnar og streingir at sleppa inn um. Hann sleppur inn í roykstovuna. Mat-

móðirin er farin at gera náttturð; hon kókar greyt, og húsfólkið situr og spælir kort. Pætur biður góðan dag; einki svar. Hann biður um hús og turr klæði at lata seg í, tí hann er so vátur og gjøgnundálkaður. Eingin øntir attur. Hann stendur eina løtu á roykstovugólvinun; eingin talar orðið til hansara, og eingin bíður honun sess. So setur hann seg sjálvkravdur niður á padlin. Eitt óhugnaligt jólaftanskvøld er hetta at vera komin so langt av leið. Nú er greyturin liðugur, og matmóðirin biður húsfólkini geva uppat við kortspælinun og koma at fáa sær nátturð. Tá ið tey eru liðug at súpa, verður ruddað og alt burturbeint, og so fer alt hitt fólkið niður; bara matmóðirin skavast eitt sindur ettir í roykstovuni. Pætur situr við sama lag, gorhungraður. »Her verður at gera okkurt,« hugsar hann við sær sjálvun, og tað er alt í senn, so letur í honun: »Ja, tað gera tey nú her í húsinun, sum tey vilja, um tey geva mær nátturð edla ikki; men tað kann vera tað sama: geva tey mær ongan, so skal ikki alt venda upp ettir næsta jólaftan, sum nú vendir upp ettir í Gásadali.« Matmóðirin, sum gongur og síslast uppi, hoyrir hetta; ótti kemur á hana, tí hon heldur hetta vera ein gandakadl, ið er komin í húsið. Hon vendir sær við og biður hann firi alt ikki gera tað; hann skal vera vælkomin, um hann einki ilt vil gera, sigir hon. »Verði eg væl fagnaður, skal eg einki ilt gera,« sigir hann; »tað er so sambærligt.« So fær hon honun turr klæði at lata seg í, setur greyt firi hann inn í glasstovuna og biður hann súpa. Meðan hann sípur, fer hon at tosa við hann og gevur upp firi honun alt sovorðið smátt, sum forsónast í húsinun; tað er so mangt, ið kvørvur, og alt er tað innanhísis, so tað man vera eitt innan-

hísisfólk, ið gongur og pískar; men eingin er at meta um (leggja firi stuldur) Hon spir hann, um hann veit eingi ráð til at fáa at vita, kvør ið tjóvurin er. »Tað er lítið firi at vita,« heldur Pætur, tekur ein brand úr grúgvuni við klovanun, gongur upp um stovuna við honun og sigir, at, er tað nakar her undir lonini, ið er tjóvurin, so skal hann fáa sviðan frá sær í kvøld. So kvettar hann brandin sundur í fíra pettir, blakar kvørt pettið í sítt hodnið av roykstovuni og sigir, at so smátt skal tjóvurin verða sundurpettaður sum hesin brandur. Nú tekur at láta í eini gamlari arbeiðskonu; hon reisist grátandi upp úr koyggjuni, sum hon liggur, og biður hann firi guds sak einki ilt gera sær; tí hon var tann, ið alt hevði gjørt. Tá ið matmóðirin hoyrir hetta, leggur hon ikki lag í meira at vita; hon er nú so findarblíð við Pætur og vísir honun á eina góða song. Hann er nú gestur har um ødl jólini, væl fagnaður og tígnaður bæði av matmóðurini og hinun fólkinun, ti ødl halda hann vera ein mann, sum dugir meira enn at mata seg. — Tá ið jólini vóru úti, fór Upsala-Pætur heim attur til sín sjálvs. I bigdunun, sum hann fór um á veginun, spurdu tey, sum høvdu mælt honun frá at fara, hann sjálvan ettir, kvussu honun hevði gingist. Tá segði hann, kvat ið mundi tikjast mongun ótrúligt, at mong góð jól hevði hann haft; men so góð jól sum í Gásadali hevði hann ikki haft á lívstíðini.

---

## 37. Oyndfjarðarbóndin og Fuglfjarðarbóndin.

Oyndri (Eindri), bóndi í Oyndarfirði, og Gulbrandur, bóndi í Fuglafirði, vóru grannar í haganun, og grasningur var midlun teirra. Hálvan Skarðahaga átti kvør teirra, men Oyndri kannaði sær hann adlan. Laxá, norðanfiri skarðið (Oyndfjarðarmegin), var markið ímidlun báðar bigdirnar, men Oyndri vildi sleppa út um ánna. Seyð hevði hann gangandi á rustini kjá Fuglfirðingun. Eitt árið, sum báðir bøndurnir vóru á fjadli í senn firi handan Skarð, rak Gulbrandur seyðin av rustini í rættina og svævdi hann. Rættin stóð á Hedlun, har sum bílingurin nú er. Boð kom til Oyndra um seyð hansara, at Gulhevði rikið hann í rætt. Tá ið Oyndri kom til, hevði hin longu svævt. Tveir einir vóru teir. Oyndri hevði tá stavin upp og rendi píkin í ennið á Gulbrandi, so hann doyði. So dró hann hann inn undir ein klett í ein skúta, ið síðan hevur verið nevndur »Gulbrandshedli«. Beint omanfiri er »Gulbrandshedla«.

Sinir Oyndfjarðarbóndans vóru á útiróðri sama dag. Tá ið teir komu attur og skipaðu fiskin upp á Laðhamri norðantil við húsini í Oyndarfirði, sóu teir pápan koma ettir bakkanun, dragandi stavin ettir sær. Tá segði hin elsti: »Hann man okkurt herverkið hava gjørt í dag.« Bóndin bað sinirnar fara sær út á rættina at taka nakrar seyðir, ið har lógu, og bera heim; men ein frammóreyðan veðr, sum har var, skuldu teir lata liggja. Teir fóru niðan, komu á rættina og funnu Fuglfjarðarbóndan deyðan inni undir klettinun. Í móreyðun

koti var hann, og tá skildist teimun, kvat ið pápin hevði haft í huga, tá ið hann tosaði um hin frammóreyða veðrin. Teir bóru hin dripna niðan undir skarðið og gróvu hann har. Enn vísist á »Gulbrandsleiði« á veginun norður til Oyndarfjarðar handanfiri skarðið, har sum hann skal liggja grivin.

Oyndfjarðarbóndin varð stevndur til tingið suðuri í Havn og dømdur firi manndráp. Helvt sína av Skarðahaga mátti hann bøta til sínir Fuglfjarðarbóndans, og so bar til, at adlur Skarðahagi kom til Fuglafjarðar. Alt hitt, sum Oyndri átti, fór undir kong.

Ingsti sonur Oyndfjarðarbóndans æt Aðal. Ettir honun er nevndur Aðalssteinur ein stórur steinur, sum stendur sunnanfiri bøgarðarnar. Henda stein hevði hann til hav; men tað er neyvan maður, ið liftir honun nú.

---

## 38. Sjúrður í Fuglafirði.

Sjúrður, bóndi í Fuglafirði, sigldi til Noregs við udl. Hann átti tríggjar frálíka raskar sínir; hin ingsti og ramasti av teimun æt Sjúrður. Ein dagin, sum teir vóru útrónir norðuri á Djúpun, setti hann ein sovorðnan sorta úti á havinun. Teir hildu til lands, høvdu andróður inn attur og settu upp í Oyndarfirði í idlveðri.

Oyndfirðingar vóru niðri á støðni og fóru at tosa við Fuglfirðingar. Teir søgdu, at ein reystkempa úr Suðuroy var komin at royna stirki, men eingin hættaði sær til at fara ímóti honun, tí ikki hevði hann funnið sín javnlíka enn. Oyndfjarðarbóndin beyð Fuglfirðingun heim til hús og bað

Fuglfjarðarbóndan nú koma og gera eitt roysnisbragd og royna seg ímóti Suðuroyarkempuni. Hann vildi tó idla til sjálvur og eggjaði ingsta son sín Sjúrð. Ungi Sjúrður førdist undan og segði, at hann var móður av longun andróðri. Oyndfjarðarbóndin borðreiddi væl firi teimun, so teir gjørdust kátir og væl heitnir. Kempan gekk og reikaði um bøin og fór so heim til hús at spirja, um nakar var komin, sum vildi royna seg. »Far og royn! skomm liggur á tí!« segði Fuglfjarðarbóndin við son sín og elvdi honun so til. Sjúrður fór út, og báðir saman at glímast. »Uppi á mírini« tætt við húsini beint upp av kirkjuni var tað, at teir bardust. First tóku teir brøkratøk, og Sjúrður vann hin í firsta bragði. Kempan segði, at tað var ikki firi mark: teir skuldu saman attur. So tóku teir akslatøk, og tað gekk samlíkt. Pápin stóð og hugdi at. »Á lítli mín, gev honun nú skemdarfadlið!« segði hann við son sín. Teir saman triðju ferð, og Sjúrður vann upp attur. Tá gavst kempan: nú hevði hann fingið sín ivirmann. Tá var frøði á Fuglfjarðarbóndanun. »Vælsignaður veri kvør biti, ið tú hevur etið!« segði hann við Sjúrð. Hálvrátt tjógvakjøt handan undan Skarði hevði verið matur hansara. »Kvat halda tit bróðir tikkara er verðugur firi hetta roysnisbragd?« spir pápin hinar báðar sinirnar. »Tað skulu tigun ráða firi sjálvur,« siga teir. So gav hann Sjúrði 24 ærfrælsir innandals burtur úr Innandalsmørk, ið søgd er at vera størsta mørk í Føroyun (eingin bøur liggur til hesi ærfrælsini), og eina hálvmørk í bø við ongun haga, enn á døgun kadlað »hin hagaleysa hálvmørkin«.

---

## 39. Dánialsmiðið.

Eitt valamið er beint út av Kadli (norðanfiri Kalsoynna). Tað eitur Dánialsmiðið.

Dánial í Fuglafirði í Eysturoy hevði gjørt løgbrot og var dømdur av løgmanni í Føroyun. Hann tók bát og legði til havs við trimun dreingjun; ætlanin var at fara til Íslands. Komin hálva triðju míl frá landi, sá hann ein bak sita á sjónun. Snøri hevði hann við sær, krók og agn, og segði við dreingirnar, at teir skuldu kasta, har sum bakurin fleyt. Teir so gjørdu og hittu so nógvan fisk, at teir filtu bátin floytifudlan og fóru attur til lands. Hungursár vóru tá í Føroyun, og eingin fiskiskapur hevði verið leingi. Tað frættist víða um hesa góðu veiði, ið Dánial hevði fingið, og tíðindi fóru um tað til embætismenninar í Havn. Teir vildu hava hann at siga frá, kvar hann hevði fingið henda nógva fiskin, men Danial setti tey kor, at, fekk hann lív og grið í Føroyun, so skuldi hann siga frá tí; annars ikki. Tá lovaði løgmaður honun lív og grið, og Danial vísti Føringun á miðið. Har fekkst tá so nógvur fiskur, at eingin hungursneyð var meira á tí sinni. Men miðið varð nevnt Dánialsmiðið ettir honun, sum hevði funnið tað.

## 40. Anfinnur og synir hansara.

Anfinnur bóndi í Elduvík var á útiróðri ein dagin. Oveður kom á hann, hann rak av leið og setti upp einastaðni í Norðuroyggjun. Langur vegur var at koma heim attur kjá honun, fleiri firðir at sleppa

um. Tá ið hann kom at bøgørðunun i Elduvík, hoyrdi hann dans ganga — tá drukku tey ervi ettir hann, tí ikki hildu tey vón vera til, at hann kom attur, so long tíð sum nú var liðin. Eingin visti av, firr enn Anfinnur bóndi kom og loypti splitt í dansin. Tá dansaði konan uppi í. Við tað sama var alt kvirt, og ødl stóðu so smoykin. Lítið var hann sirgdur — tað sá hann, segði Anfinnur.

Átta vóru sinir Anfinns. Ein dagin sum teir vóru útrónir, funnu teir eina deyðseyðaær flótandi og tóku hana inn í bátin. »Mutti, mutti,« segði ingsti bróðirin Gutti (tað var nú orðtak hansara); »betur var, um eg hevði fingið hesa í part í kvøld!« Tá ið teir komu til lands attur — einki høvdu teir fiskað — funnu teir eina kistu, rikna inn á Gráastein.* Tá segði elsti bróðirin við Gutta: »Nú kantú eiga ærina,« og knossaði so kistuna heim til hús. »Blíantskistan« varð hon nevnd av tí, at har var fagurt klæði í, blíant kadlað; ein blíantsstakkur var í, settur við perlun og dírun steinun, og mangt annað skart. Bítt var ímidlun teir eldru brøðurnar, men hin elsti, sum var giftur og búði í Níggjustovu, tók stakkin heim til konu sína. Tríggjar páskadagar upp í slag gekk Níggjustovumatmóðirin í kirkju í hesun stakki; triðja dagin var prestur komin og skuldi leiða hana inn í kirkjustólin, sum siður var, tá ið ein kona hevði átt badn. Nú ið prestur sær hana, trívur hann í: »Eg hugsaði, at hetta hevði verið ein bóndakona; men nú síggi eg, at tað er ein harramansfrú.« Síðan gav hann hana og húsbónda hennara upp firi øvrigheitini og so hinar brøðurnar. So gekk Níggjustovugarður undir kong.

*) Summi siga, at kistan varð fingin á útiróðri.

## 41. Judasarheyggjur.

Ímidlun Hagagjáar og Sandfedlis nakað sunnanfiri Elduvík í Eysturoy er ein heyggjur, sum kadlast Judasarheyggjur.

Ein bóndi var á sinni, sum átti adla Elduvík. Tveir sinir hann, sum skuldu bíta ognina ímidlun sín. Teir stóðu uppi á einun brøttun heyggi; hin ingri bítti, og hin eldri tók. Men hin ingri unti ikki bróðurinun part hansara, og sum hann hevði kist bróður sín og lætst so findarblíður, koyrdi hann hann við svikun út av. Á henda hátt fekk hin eldri bróðirin bana, og hin ingri fekk adla Elduvík. Síðan hevur hesin heyggjur verið kadlaður Judasarheyggjur.

---

## 42. Pádl fangi.

Jóanis bóndi á Sunnanágarði í Mikladali (í Kalsoy) átti tveir sinir. Hin ingri, Magnus, var hugagóður maður til arbeiðis og giftist til Trødlanes; hin eldri, Pádl, var bæði sterkur og stimaligur, men tímdi lítið og einki at gera og lá oftast burturi og sveimaði. Ógvuliga kaldligt var ímidlun Páls og pápa hansara, og hin gamli ráddi tí av, at ingri sonurin skuldi eiga garðin ettir seg. Pádl fekk frænir av hesun. So hendi tað eitt árið, at pápin fadl í eina sjúku og doyði. Tað kom upp við tað sama, at Pádl hevði dripið hann; ein arbeiðskona, sum Pádl hevði lagt ást saman við firr, men sum hann nú ikki skoytti um longur, hevði lagt hatur á hann firi hetta, vildi hevna seg og førdi út í orð, at

Pádl hevði latið eitur út í drekka til pápa sín og dripið hann. Har attur at hevði hann hafst við gandakunstir. Eitt brúdleyp hevði tá firi stuttun verið, kvar Pádl hevði fingið væl upp í høvdið; har varð tosað um kríggj, og mongun tókti tað nógv firi at fara at drepa fólk, men Pádl segði, at tað hevði sær einki tókt firi. Eisini skuldi hann hava sagt, at tann var verðugur at fáa eitt kvíguvirði, sum segði frá deyða pápa hansara, og hesi orð hansara vóru høvd á lofti leingi attaná. Mong hildu tó, at Pádl var sakleysur: hann hevði verið til handils í Havn og keypt rottukrút til at drepa ravnar við, og so hevði tað borist á, at krútið var tikið firi kriddarí og latið út í súpan til pápan av misgáu. Tað frættist skjótt til Havnar, kvat henda arbeiðskonan hevði sagt, og Pádl varð tikin, førdur til Havnar og settur í mirkastovu. Men hann breyt seg út á nátt, gekk norður ettir Streymoynni til Sunds og tók sær bát haðan ivir um í Eysturoynna. Har dró hann bátin upp og tók so leiðina til Lorvíkar, kvar hann tók sær annan bát ivir um til Blankskála í Kalsoynni. Blankskálamenn funnu bátin drignan upp á Neystafløtunun, har sum klettur er upp firi. Hetta var onnur náttin ettir tað, at Pádl var rímdur. Í bátarnar, sum hann hevði tikið og síðan drigið upp, hevði hann rist merki P. F. M., og tað løgdu fólk út firi at vera: Poul, fangen Mand. Síðan hevur hann verið rópaður Pádl fangi.

Tað frættist skjótt, at Pádl var í Kalsoynni, og øvrigheitin sendi boð norður, at kvør, sum gav Pádli innivist edla hjálpti honun á annan hátt, skuldi verða dømdur í stórar bøtur. Menn vóru settir út við tað sama til at fanga hann, og tað lukkaðist teimun. Hann varð tikin, førdur suður til Havnar og settur

í skansan. Tá var tað, at hann firi at bjarga lívi sínun beyð sær til at vilja lesa seg í línu upp firi fjadlið Borgarin (á norðurendanun á Kalsoynni), trí hundrað favnar í hædd. Men tað varð honun noktað, tí hann var hildin førur firi at gera tað, sum var ødlun øðrun ómøguligt. So breyt hann seg út aðra ferð, varð fingin upp attur og settur fastur í jadn, men sleit leinkjuna og breyt seg út triðju ferð. Hann tók leiðina norður ettir Streymoynni til Hósvíkar, tók sær bát haðan ivir um í Eysturoynna og dró bátin upp á Sandaleiti (sandoddi midlun Oyra og Selatraðar). Haðan tók hann, sum firstu ferð, leiðina til Lorvíkar, tók sær uppattur bát har og fór ivir um í Kalsoynna. So flíddi hann norður í Nesskorarnar (skorarnar vestanfiri Trødlanes). Har vísist enn »Páls loft«, eitt stórt hol inn undir ein klett, kvar hann skuldi halda til ta tíð, hann livdi í Nesskorunun. Um næturnar gekk hann so heim í Mikladalsbigd, breyt inn í kjadlarnar og stjól seyðakrov. Náttina ettir tað, at hann var komin í henda skortin (Páls loft), breyt hann kjadlin kjá bróður sínun, bóndanun á Sunnanágarði, og setti navn sítt á eina rim, sum hann hevði brotið burtur úr, at bróðirin skuldi vita av honun. Søgn er, at bróðirin læt likilin standa í kjadlinun um næturnar, so hann skuldi sleppa inn. Eina ferð kom skansabáturin norður at leita ettir honun; teir róðu runt um Kalsoynna og komu so nær loftinun, har sum Pádl sat, at hann, sum hann bar uppá mál seinni, kundi hava sorað bátin við gróti; men tað vildi hann ikki gera, segði hann, tí bátmenninir vóru rættuligir menn og høvdu einki ilt gjørt honun. Níggjársaftan, meðan hann sat í holi sínun og kókaði sær kjøt — pott hevði hann stolið sær eisini — kom

eitt trødl inn og stoytti honun pottin í eldin. Hann bardist við tað leingi og fekk rent tað út firi bergið. Plássið, har sum trødlið fór út av, rópast enn »á Smedlinun« av tí smedli, sum trødlið tá fekk. Eina ferð stóð eitt brúdleyp í Mikladali. Um náttina — hetta var um vetrartíð — hevði Pádl snikt seg heim í bigdina til brúdleypshúsið og lagt seg í slis uppi á mønuni. Sum hann lá og lurtaði við ljóaran, hoyrdi hann nakrar menn tosa har inni um, at tað var tó ein roynd at fara at leita ettir Pádli í Nes-skorunun; tí har mundi hann vera. Ettir hetta rímdi hann úr skorunun og flíddi í »heimara fjadl«, annað fjadlið sunnanfiri Mikladal. Í heimara fjadli bar væl til kjá honun at krógva seg — har eru stórar urðar og nógv glopur niður ímidlun urðargrótið, og har var hann adlan veturin í friði. »Norðoyapáls vetur« er tiltikin um adlar Føroyar firi at hava verið mildur; summi siga, at tað følvaði ikki adlan veturin ígjøgnun; summi siga, at tað kavaði ikki meira enn eina ferð í bakka. Tá ið tað váraði og attur var farið at leita ettir honun, tók hann sær eitt kvøldið bát av Blankskála ivir um Kalsoyarfjørð til Fiskimølar (sunnanfiri Haraldsund eystantil á Kunoynni; har hava altíð neyst staðið). Haðan gekk hann til Haraldsunds, tí ætlanin var at hitta Rasmus Magnus-son, bóndan har, ið tá var sum høvdingur í Norður-oyggjun og góður í treytun kjá Pádli at heita á, tí gamal vinskapur var teirra midlun. Tað var nakað tíðliga á náttini, at Pádl kom, so tey vóru ikki niðurfarin enn í Haraldsundi, men hirdu beint tá drílarnar. Rasmus segði nú við Pádl, at hísa honun tað tordi hann ikki: hann átti so nógv húsfólk, og tey vóru so slafsut; men hann skuldi geva honun ein góðan bát og kvat ið honun níttist av mati og

drekka; fisk og dríl, nøkur skerpikrov og ein vatnkagga. Hetta gjørdi hann í stundini. Pádl helt so til havs og ætlaði sær til Noregs edla Hetlands; men hann var ikki komin hálvan vegin, tá brast á óveður. Einki batti kjá honun at rógva; hann rak inn attur undir Føroyalandið, undir Borðoynna og kom inn á Ádnfjarðarvík. Sama dagin var bóndin í Gerðun, Hanus, burturi í haga til at higgja ettir seyði; hann sá ein bát liggja inni undir Barmi (siðst í Gerðahaganun) og ein mann liggja fram á árarnar og sova. Hann helt seg kenna Pádl fanga, skundaði sær heim til hús og mannaði sum skjótast bát, eitt seksmannafar, til at fara ettir honun og taka hann. Men av áraskramlinun, ið Gerðamenninir gjørdu, vaknaði Pádl og tók at rógva undan av ødlun alvi sínun. Úrmælingur var hann at rógva, og leingi stóð javnt ímidlun báðar bátarnar, tí summir Gerðamenninir róðu treyðir. Tá tók Hanus mastrina, sum lá niðri, gekk fram í bátin, hóttaði við henni og segði, at, róðu teir nú ikki so hart sum teir orkaðu, so sló hann teir við mastrini; tað var ov stór skomm, at ein maður skuldi kunna rógva undan seks. Tá fór at líða skjótari kjá teimun, og teir komu so nær, at Hanus fekk sligið Pádl við mastrini á armin uppi við økslina so digt, at armurin gekk úr liði. So tók Hanus ein sóknarkrók og høgdi ímidlun herðarnar á Pádli, so har varð eitt stórt og djúpt sár. Tá skar Pádl í róp og bað gud løna honun hetta høggið attur. Hann varð nú tikin, førdur suður til Havnar og settur í skansan fjórðu ferð. Sár hansara varð grøtt, men ongantíð kom hann at vera sami maður attur til heilsu, sum hann hevði verið firr. Kvussu honun fórst síðani: um hann breyt seg út attur edla varð niðursendur at útstanda sín dóm, harum er

einki frætt. Men úr Føroyun fór hann og kom ongantíð attur hagar at búgva.

Ein dagin, tá ið mong ár vóru umliðin, kom eitt útlendskt loynikeypskip inn norðuri í Vági. Tað hevði kvørvusteinar sum annað at selja. Hanus í Gerðun, sum tá var síslumaður har norðuri, fór um borð til at keypa sær ein kvørvustein. Men sum hann stendur niðri í lastini, tveitir við kvørvusteinunun og rekur teir attur — hann fann ongan, sum dámaði honun, og altíð skuldi hann nú ráða, har sum hann var — so kemur ein stórur maður til, trívur í økslina á honun og biður hann skunda sær at velja sín kvørvustein, tí her hevur hann einki ráð: »hetta skal ikki vera sum at sláa armin av Pádl fanga.« Tá kom ferð á Hanus. Men tað hevur altíð síðan verið hildið, at hesin stóri maður var Pádl fangi sjálvur. Og ettir hetta er eingin frásøgn um hann. Men Hanus í Gerðun fekk ein ógrøðiligan svudl í lærið. Hann fór niður til Keypmannahavnar eina ferð »uppá landsins besta«, sum tað nevnist, til at royna at fáa betri prís uppá handilspørini — men helst var tað firi lær sítt, hildu fólk. Tá ið hann kom attur, kom alt at vera kvaðna verri enn firr, tí tá fór eitt skinn av kvørjun pari, og eitt ørindi var irkt um hann:

Hanus við sínun rotna læri,
hann fekk skinn av kvørjun pari.

Hann doyði av hesun lærsvudlinun, og soleiðis gekk tann bønin út, søgdu fólk, sum Pádl hevði biðið til gud: at tað mátti vera Hanusi atturlønt, tað høggið, ið hann gav honun við sóknarkrókinun.

---

## 43. Rasmus í Haraldsundi og huldumaðurin.

Rasmus Magnusson, leysingasonur Magnus Heinasonar og pápi Guttorms í Múla, var bóndi í Haraldsundi. Hann var giftur, men átti eingi bødn við konu sínari um tað bil, tá ið henda søgan tekur við, tó at han var gamal maður. Eitt árið, sum hann gjørdi handilsferð til Havnar, gjørdi bóndin norðuri í Vági, Pádl, eisini Havnarferð tann sama dag. Vágsbóndin, sum tá var væl tilkomin, men ógiftur, fór norður attur firr enn Haraldsundsbóndin. Tað er ikki altíð so tídligt at fara firi Mjóvanes: har er ein ringur strongur at sleppa um, og Vágsbóndin fór tí uppá land til at higgja ettir veðrinun og royna at taka løgi norður um. Sum hann stendur og higgur — ikki er tað góð ætt firi nesið — nú kvøkkur hann við: eitt konufólk stendur undir liðini á honun. Hann biður henni góðan dag Hon sigir við hann, at um hann vil tæna henni eitt lítið sindur nú uppá stundina, skal hann eiga tríggjar útvaldar sinir við teirri gentu, sum skal vera ektarkona hansara; men vil hann ikki gera tað, skal hann eiga eitt avinnudír til son. Hann umræður seg og sigir nei. So fer hann attur í bátin og norður til Vágs. — Eina løtu ettir koma Haraldsundsmenn úr Havn. Rasmus, Haraldsundsbóndin, fer uppá land og higgur ettir veðrinun at taka løgi norður um Mjóvanes. Tað er eingin góð ætt firi nesið. Sum hann stendur og higgur, nú stendur hitt sama konufólkið — huldugenta er tað — undir liðini á honun. Hon ber sama inski fram firi hann, sum hon hevur framborið firi Vágsbóndan, um at tæna sær eitt lítið sindur, og lovar honun tað sama sum hinun: útvaldar

sinir, um hann vil hjálpa henni, men eitt ótíggi til son, um hann sítir henni. Rasmus umræður seg: hann torir ikki firi hinun, sigir hann; men hon sigir, at hon skal krógva hann. So játtar hann og fer við henni. Tá ið hann kom attur til bátin, vóru hinir fegnir; teir høvdu mist hann reint burtur, søgdu teir, og høvdu kvíðað firi honun. So halda teir norður.

Nú er at siga frá, at bóndin norðuri í Vági giftist og fekk eitt ræ̈ttuligt svinnudír til son, ið fekkst næstan ongantíð út. Eina ferð vóru teir á fjadli innanvíkar í Vági. Bóndin hevði sonin við sær. Tá ið seyðurin er komin í ræ̈ttina, rópar sonur bóndans — hann situr uppi á ræ̈ttini: »Pápi, nú hugsi eg eitt!« »Fátækur, tað man vera príðiligt, ið tú hugsar,« svarar pápin. »Eg hugsi tað,« sigir sonurin, »at tað hevði verið ein ónatúrligur ketil, ið ødl henda gongan skuldi verið kókað í.« Tá mutlaði hin gamli: »Eg hugsaði so.« Okkurt bíttligt mundi tað fara at vera, visti hann.

Frá Haraldsundsbóndanun er at siga, at hann fekk fimm útvaldar dugandi sinir. Tá ið teir vóru nakað tilkomnir, vóru teir frálíka dúguligir útróðrarmenn. Ein morgun — tá var hin rádni Rasmus, pápi teirra, avgamal — fóru teir eldru sinirnir firi dag av Haraldsundi og ætlaðu sær til útróðrar. Sum teir koma norður firi Búadal (ímidlun Haraldsunds og Skarðs; har sigst at vera íbigt), síggja teir ein bát flóta inni á einari gjógv, nevnd Torvgjógv (tríggjar fjórðingar norðanfiri Haraldsund). Teir halda hetta vera Strandarmenn (menn av Strond á Borðoynni), og ein av brøðrunun rópar firi at speireka: »Óreint og tíðliga eru Strandarnósarnir á veg í morgun!« »Hetta skal verða hevnt,« verður attursvarað úr

gjónni. Brøðurnir hugsa einki meira um hetta og rógva til havs. Tá ið teir koma attur um kvøldið, spir hin gamli, kvussu teimun hevur gingist. Teir siga honun frá Strandarnósunun, at teir hava borið eyga við teir inni á Torvgjógv, rópað á teir og skírt teir. »Ringir nósar munu fara at vera burtur úr firi tikkun.« heldur hin gamli og snerkir nøsina; »hetta man koma tikkun attur um brekkur.« Hann orðar við sinirnar, at sama dagin attur í ársmóti skulu teir siga honun frá, tá ið teir fara til útróðrar. So líður árið — teir rógva út við sama lag. Kvøldið frammanundan ársdeginun ettir hetta fer hin gamli í loynd og leggur seg í bátin inn undir seglið frammi í skuti; hann hugsar, sum beint man vera, at sinirnir munu ikki siga honun frá, tá ið teir fara. Um náttina ímóti degi koma teir, draga bátin, setast við árarnar og rógva norður firi Búadal. Tá ið teir eru komnir út firi hesa vælsignaðu gjógv, har sum teir sóu bátin ársdagin frammanundan, nú kemur ein bátur út úr gjónni skúmandi við ógvuligari ferð og stevnir beint á teir. Maðurin, sum hevur rópað á Strandarnósarnar, situr í eysrúminun bakborðsmegin. Huldumenninir rógva beint á eysrúmið; ein teirra stendur frammi í rong og ætlar at taka í Haraldsundsmannin. Nú reisist hin gamli upp undan seglinun har frammi og sigir: »Tað segði eg tikkun, at ringir nósar mundu fara at vera firi tikkun.« So skjótur er hin gamli Haraldsundsbóndin attur í rúmið, at hann fær tikið um framstavnin á huldubátinun og leitt hann attur á stavn á sínun báti, áður enn huldumaðurin nær at tríva í son hansara. »*Salve domine! Salve mihi!*« rópar Rasmus (tí hann dugdi eitt sindur latín) — tað vil siga so mikið, at hann bað harran hjálpa sær — og við tað sama eru teir áfastir báðir,

huldumaðurin og hann. Teir berjast adlan vegin norður ettir. Sinir Haraldsundsbóndans rógva tað dírasta, teir orka. Mirkt er adla tíðina í tí borðinun, sum teir báðir berjast, men ljóst í hinun borðinun. Rasmus hevur fót sín á sjóstúkuvelinun kjá soninun til at verja hann firi at vera burturtiknan av huldumanninun. Bardagin stendur við, til teir koma norður firi múlan (norðurendan á Borðoynni); tá síggja teir dagsglæmuna, og Viðareiðskirkjan kemur undan. Í somu stund missir huldumaðurin megi sítt og rópar: »Knis knas! reyðhani í eystri!« (tað er útlagt: »Nú lúgvist eg; tí nú rísur sólin), og so sleppir hann haldi sínun. »Ris ras!« svarar Rasmus, og í sama bili kvørvur huldubáturin. — Tá ið teir vóru heimkomnir, Rasmus og sinir hansara, segði hin gamli við teir, at teir máttu ikki nakrantíð rópa spottorð til nakran bát í mirkri uppattur.

---

## 44. Guttormur í Múla.

Guttormur í Múla var ingsti sonur Rasmussar í Haraldsundi, ið var sonur Magnus Heinasonar. Fimm vóru teir sinir Rasmussar: Magnus, hin elsti, so Heini, Jákup, Hanus og Guttormur, ið borin var í heim, tá ið pápin var hundrað og trí ára gamal (sjey ár var hann, tá ið pápin doyði). Haraldsundsgarður varð sundurfestur ímidlun Magnus, sum fekk tveir triðingar, og Heina, sum fekk ein triðing. Magnus búði í Stórustovu (nú kadlað »har uttari«). Í brúdleypinun kjá Magnusi gekk hin lítli Guttormur og spældi sær á gólvinun. Pápin, sum tá var avgamal, fór til hansara, legði hondina á høvdið á honun og segði: »Líkari var tað, at tú hevði sitið

í hásætinun í staðin firi hatta trogið, ið har situr.« Tað var Magnus, hann skeyt til. Hin elsti vildi ikki taka við nøkrun sindri av kunstrinun, sum pápin dugdi; men Rasmus dugdi á at skina, at Guttormur fór at taka við. Síðan legði Rasmus til: »Ikki skulu Gerðaharrarnir sleppa norður um at ræna, meðan eg eri omaná jørðini; ikki man tað vera so, tá ið handa spjørrin, í hásætinun situr, fer at ráða.«

Guttormur kom til garðin í Múla norðuri á Borðoynni. Lágur maður var hann á vøkstri, men góður stirðil var í honun kortini. Hann sigst at hava verið hin ramasti gandakadlur í Føroyun, men ikki nítti hann kunstur sín til at gera nøkrun manni mein — nóg heldur til at hjálpa. Valamaður var hann, frálíkur í ávikun og álitismaður í ødlun lutun.

Frásøgn er um, kvussu hann fekk sín stóra vísdóm. Prestur í Ónagerði lá í andaleypi og beyð, at adlar bøkur hansara skuldu koyrast á sjógvin við tað sama. Arbeiðskonan fór oman á kneysin við bókunun og blakaði tær á sjógvin. Tá lá Guttormur firi hedluni og fiskaði. Hann fekk bøkurnar upp úr sjónun, førdi tær heim og hevði tær síðan at lesa í.

Guttormur tók ofta hulduseyð og hulduneyt, sum gingu í Múlahaganun, og samdist tí idla við huldufólkið. Eina ferð hevði hann tikið eitt grátt lamb í Krossdali (ímidlun Múla og Fossáar innast í Múlahaganun). Hann settist at fletta og tumma lambið alt firi eitt. Sum hann sat og opaði — huldulamb var — hoyrdi hann fólk firi durunun. Hann kvikaði sær at fáa loyst barkan. Svartur hundur kom inn; Guttormur tók og kastaði honun mørin, og hundurin avstað við hesun. Tá hoyrdist rin og kvin til hundin uttanfiri; huldumenn høvdu

sent hann inn at bíta Guttorm, og nú bukaðu teir hann. — Eina aðra ferð tók Guttormur huldukvígu í haga sínun og risti kross ivir hana. Hann visti, at huldumaður vildi koma um náttina til at hevna firi kvíguna og segði tí við húsfólkið, at eingin mátti ganga um didnar ettir tað, at hann var lagstur. So setti hann vagl í didnar ímidlun úthurðina og innhurðina og hønu uppá vaglið. Um náttina kom huldumaður at hevna, slapp at hønuni og drap hana, men ikki longur — tí tá hevði hann dripið lív og fekk einki meira gjørt.

Ein dagin, sum Guttormur var lagstur uppi í Múlafjødlun, komu huldumenn tisjandi til hansara, togaðu í hann og vildu føra hann burtur við sær, men fingu hann ikki av fetinun. Teir lótu hann úr — klæðini sótu rangvørg uppi á honun — men tá ið teir skuldu lata hann í attur, vendist alt og var rangvørgt við tað sama. So góvust teir. Gomul søgn er, at, situr eitt og annað plaggið av búnaðinun rangvørgt uppi á einun, so bítur gandur ikki á. Tí hevur tað verið siður, at kvør, ið úti var staddur, hevði hosu, vøtt og tílíkt rangvørgt. Ofta venda tey enn, tá ið tey seyma, seymin rangvørgan á einun klædnastikki edla okkurt petti rangvørgt.

Guttormur hevði konu úr Mikinesi. Hon sæt Bidla. Ikki hevði hann verið vestan firi Lorvíkarfjørð, firr enn hann fór at friggja. Vágamenn førdu hann um Mikinesfjørð. Tá ið teir vóru komnir mitt fjørðin, bóru teir eyga við eitt stórt rekatræ og vildu fegin fáa tað til sín; men fegin vildi hann sleppa ferðina fram til Mikines alt firi eitt, og so varð. Hann bað teir miða væl á, kvar træið lá; tað kundi vera, at teir funnu attur á tað, tá ið teir fóru úr Mikinesi attur í Vágar. Ikki hildu teir

líkindi vera til tess, tí Mikinesfjørður var óføra streymharður. Men tá ið teir vóru á leiðini heim, lá træið í sama stað og andøvdi. So mikið gjørdi Guttormur.

Jónas prestur í Ónagerði var giftur við prestadóttur av Nesi. Hon doyði, og prestur giftist upp attur. Sistir ta firru konuna kom norður, tá ið líkið var grivið, vildi síggja tað og fekk prestin til at grava tað upp attur. Men tað hevði betur verið ógjørt. Tey, sum stóðu kjá, sógu nakað sum dism edla royk koma upp úr kistuni, og síðan gekk hin deyða prestakonan altíð uppi og spøkti. Eingin sá hana í firstuni uttan presturin; hon gekk og ampaðist firi honun. Síðan birtist hon firi hinun húsfólkinun, kom í roykstovuna og gjørdi sær dælt við tey. Ein skora var í sneisini, sum hon hevði til máts á nátturðarløginun; har upp um mátti pottaløgurin ikki koma. Hon skifti teimun nátturð; tey søgdu, at tey skoyttu ikki um at fáa nátturð frá henni, tí hon var deyð. So gav hon teimun frammaná. Hon at gera sær dælari, settist undir liðina á presti og breyt alt sundur kjá honun. Hann fekk ongantíð frið, misti svøvnin og sendi boð ettir Múlaguttormi, at hann skuldi koma honun til hjálpar. Guttormur kom, rak spøkilsið út og beyð, at eingin skuldi opna didnar til at higgja út um edla leita ettir honun, meðan hann var burtur. Ódnarveður var um kvøldið, avfadl og stormur. Árla á morgni, í ǫttuni, kom Guttormur attur idla tiltíggjaður og rennvátur, sum hann var drigin frá grunni, og frá tí degi sást spøkilsið ikki oftari. Tá lovaði prestur Guttormi í løn ta bestu kúgv og tann besta geldseyð, ið hann átti.

Tiltikin sjómaður var Guttormur. Hin minniliga

ódnardagin, tá ið hálvt hundrað bátar gingu burtur í Føroyun, var hann ein av teim fáu, ið róðu landið upp. Norðuri á havi var hann staddur og sinir hansara við honun. Edlivta dag á sumri sigst hetta at hava verið. Einans bátur náddi inn í Kalsoyarflógvan undan Guttormi. Brandstormur var, beint ímóti, og sum teir strambaðu suður ettir Djúpun, Guttormur og sinir hansara, brast eitt herviligt heglingsæl á. Glaðurnar vóru sum eimur rundan um hann og sjógvurin blóðreyður at síggja. Upp um Konuna (stakkin norðanfiri Kunoynna) stóð brimið. Neistar fóru niður ettir bakinun á Guttormi, sum tað dreiv upp úr sjónun. »Jesus náði! nú er eldur í pápa!« rópaði ein av sonunun; hann helt tað loga í herðununn á honun. Hin gamli helt, at tað brekaði ikki. Tá ið teir komu inn um Stongina (uttasta landsendan norðanfiri Oyndarfjørð), segði Guttormur: »Nú lívir gamalt grót.« Gunnarsbarmur er nakað sunnanfiri Funningsmúlan; har er ógvuliga streymhart og íðukent og stórar driftingar upp og niður. Guttormur nevndi tí barmin Driftingsbarm. Í Oyndarfirði settu teir upp — tá var báturin skræddur í stevninun.

Tá níttu Føringar smáar norskar bátar, ið kadlaðust tristar (tríbekkir), til útróðrar. Men ettir hesa ólukku, tá ið teir hálvthundrað bátarnir gingu burtur, var lóg gjørd, sum setti forboð firi at fara til havs í so smáun bátun.

Gandakedlingin Barbara við Kvíggjá í Sunnbø hevði frætt, kvussu væl Guttormur »kundi«, og fór norður eina ferð til at royna seg ímóti honun. Tá ið hon kom, var Guttormur útrógvin við sonun sínun. Hon settist at briggja og blanda, floytti fliðuskeljar oman ettir ánni (Matará í Múla) og segði,

at, so nógvar skeljar sum sukku, so nógvir bátar skuldu ganga burtur. Slíkt idlveður gjørdi hon og østi so sjógvin upp, at tað var ikki meira enn, at Guttormur og sinir hansara slitu til lands. Sum teir róðu suður ettir — glaðustrok var — rópaði ein sonurin: »Eldur er í sjónun! kvat er hetta?» »Eg veit, kvat tað er,« svaraði Guttormur; »rógvið bara! tað er ikki tídligt heima.« Tá ið hann kom beint áraka Múlahúsini, sá hann Barbaru sita undir húsunun »niðri á fløtti« við útslignun hári. Teir sluppu ikki á lendingina í Múla, men settu upp í Krossdali, tveir fjórðingar sunnanfiri, og gingu so heim til hús. Teir hittu Barbaru inni; eingin písti nakað — har lá øskukalt, tá ið teir komu. Guttormur læt ein vaðstein upp í annan vøtt sín og sló hana tvørtur um nasarnar, so hon bløddi. Tá minkaði megi hennara. So skar hann hárið av henni. Tá misti hon adla kraftina. So setti hann hana inn í eina baðstovu og kindi upp eitt briggjubál. Har sat hon føst inni, til hon var næstan stokt; hon slapp ikki av fetinun, firr enn Guttormur vildi. So rak hann hana út, bað hana fara upp á takið og leggja sær skíggjan atturivir ljóaran, tí tað var so kalt inni. So setti hann hana fasta uppi á mønuni og gandaði ódn á hana av landnirðingi norðan við kavaroki. Tá helt hann við hana, at nú skuldi hon fáa at síggja, at tað var bæði heitt og kalt í Múla. Mestur deyð í kulda fór Barbara avstað til gongu inn í Sund (Kvannasund) morgunin ettir. Tá ið hon kom at Fossá, slapp hon ikki um ánna, men gekk niðan við at Fossdali. Uppi í djúpu kvíggj (lítil dalur uppi undir fjadlinun) slapp hon tvørtur um. Har sum Barbara sat uppi á mønuni í Múla, kann ikki flag heftast. Tað skal koma av tí, at Barbara lovaði

tað í hevnd, at har skuldi altíð leika tað sama óveðrið, sum tá ið hon sat har. So mikil kraft var enn ettir í henni.

Ein sunnudag, sum Guttormur sat og las lestur, kom ein stari inn við einari fjøður í nevinun og setti seg frammanfiri honun. Hann hugdi at staranun: »Olmussudírið, tú ert komin langan veg; tú ert so ekkamóður« — tók so attur at lesa og las lesturin út. So reistist hann úr sessi, vendi fjøðrini við í nevinun á staranun og segði við hann, at hann skuldi fara attur hagar, sum hann var frákomin. Tá ið starin kom attur til Sunnbiar og inn kjá Barbaru við Kvíggj — tí hon var tað, sum hevði sent hann — loftaðist Barbara beint upp av grúgvusteininun, har sum hon sat, og gjørdi trí hopp heilt upp í ljóarabogan. So mikið sterkari var Guttormur í gandinun.

Eina ferð vóru Viðingar í Drangi (norðanfiri Viðoynna) at fleyga. Hann brast á høgur við ódnarveðri og ógvuligun brimi, so eingin slapp til teirra. Fólkið kvíðaði firi, at teir liðu neyð firi mat og drekka, og menn fóru til rádna prest, harra Klæmint, at fáa sær troyst. Prestur sendi boð til Guttorms um at koma til hjálpar. Tað mundi ikki vera til nakað gott, helt Guttormur, at hann sjálvur sendi boð ettir sær, men fór kortini. Harri Klæmint og Guttormur vóru óvinir, tí prestinun dámti ikki kunstur Guttorms; eisini mundi prestur vera avindsjúkur inn á hann, tí, tó at hann sjálvur hevði gingið í niðurgangsskúla, var hann ikki mentur ímóti Múlabóndanum. Prestur bønaði nú Guttorm um at royna at fáa Viðingar attur úr Drangi. Guttormur helt seg ikki til í firstuni; hann var so gamal og brimið so ófført, segði hann. Men av tí, at fólk bønaðu

hann, og treytagóður var hann, gjørdi hann seg til og fekk bát av Viðareiði, tó at bátmonnunun tóktist óført at fara. Teir róðu út um flógvan; sjógvurin slætnaði framman firi bátinun, so kvørt sum teir róðu fram. »Stumpurin« eitur eitt petti av dranginun; tað er ein snipsur klettur, níggju favnar frá sjónun og niðasti lesningur. Har upp um sló brimið. Á Miðskjøti, eitt sindur omanfiri, vóru fleygingarmenninir staddir. Guttormur varð spurdur, um hann helt, tað mundi fara at lukkast at fáa menninar í bátin. Lógu teir á Miðskjøti, kundi tað vera, svaraði hann; men vóru teir inni undir Skarði, fór tað ikki at lukkast, tí tá vóru løgini ov stutt (undir Skarði er nóg hægri uppi enn á Miðskjøti). Væl gekk í hond; teir fingu menninar í bátin og róðu heim. Sjógvurin slætnaði firi bátinun, har sum teir komu fram. Prestur stóð á sjóarklettinun, tá ið teir løgdu at landi, og takkaði Guttormi; síðan vóru teir báðir vinir. Væl var Guttormur tígnaður av fólki, og nógv var boðið honun í løn; men einki vildi hann hava. Tó skuldu Múlamenn hava lov til at fleyga undir Viðoynni (í Seyðtorvu) ein dag á kvørjun ári, firsta dagin ið flog var. Annað árið, ið Guttormur kom, høvdu skálkar verið firi og drigið línuna upp. Teir sóu ikki lunda tann dagin. Tá lovaði Múlabóndin, at tað skuldi vera bæði firsti og síðsti dagur á tí ári, at Viðingar fingu fugl.

Ein arbeiðskona í Ónagerði (prestagarðinun á Viðareiði) hevði dripið eitt leysingabadn og grivið tað niður. Tað gekk attur sum niðagrísur og fór til Klæmint prest at krevja sín rætt av honun. Kristna jørð vildi tað hava. Ongantíð fekk hann frið firi tí; um næturnar lá tað og seyg føturnar á honun. Prestur varð heilt neyðarsligur, kom upp

í tussarak og var idla mentur at ganga. Hann sendi boð ettir Guttormi og kærdi sína neyð firi honun; hann fór skjótt at doyggja, helt hann. Guttormur bað prestin lata seg fáa kjóla og pípukraga at fara í og geva sær kirkjuliklarnar. Men ikki eitt eyga mátti síggja, skipaði hann firi; kvør lúka skuldi í topp og eingin hurð gloppast. So mikið var tó kagað, at ein arbeiðskona í Onagerði fekk at síggja alt eiðið standa sum í einun loga, meðan hann fekkst við at beina niðagrísin burtur. Tá ið Guttormur kom attur, var prestakjólin brendur uppi á honun. Eina kúgv gav harri Klæmint honun í løn atturfiri hjálpina, og síðan hevði hann frið.

Víða kvar í Føroyun var Guttormur navngitin, og tá ið okkurt var, sum tað ikki átti at vera, var boð sent ettir Múlabóndanun. Á Skalingi í Streymoynni doyðu neytini sum flugur kja bóndanun. Boð var sent ettir Guttormi. Hann kom, breyt básin upp og fann ein saksapart niðri í. Nú fann hann tað, hann vildi finna, helt hann; nú mundi fara at vera betur. Ettir tað doyði ikki kjá bóndanun. — Á veginun heim attur kom Guttormur til Itra Skála. Skálabóndin spurdi hann um ein stein, ið stóð í hoygarðinun og var honun til bága: um hann skuldi ikki spreingja steinin. Guttormur helt, at best var, um hann læt vera. Gjøgnun trí festi stóð steinurin í friði, og einki var við hann gjørt, firr enn fjórði bóndin kom. Hann boraði hol í hann og royndi at spreingja hann; men bert ein flís fór av. Bóndin legðist sjúkur bæði á sál og likam og kom aldrig attur firi seg. Blágrítisgrót er í steininun.

Tá í tíðini samlaðust menn víðan úr oyggjunun, bæði sunnanmenn og norðanmenn, til handils í Havn. Fuglingar og Sunnbingar sluppu fram um adlar, tí

teir høvdu longstan vegin. Menn komust tá at vera væl kunnugir kvør við annan og høvdu mangt til gamans, meðan teir lógu í Havn og bíðaðu ettir førninginun, ið teir skuldu hava heim attur við sær frá handlinun. Eitt árið, sum teir vóru samansamlaðir, lovaði Guttormur í Múla at gera eina treyt og vildi hava hinar til at leggja nakað undir (lova sær atturfiri): hann skuldi fáa ein hana til at bera ein tólvalnastokk. Hinir hildu hetta vera ómøguligt og løgdu undir. Men bilsnir vóru teir, tá ið teir sóu hanan koma við tólvalnastokki hangandi á heglunun. Ein framsíggin maður, ið inn kemur, spir, kví teir læa so. Teir spirja, um hann sær ikki hanan, ið fer við stokkinun berandi. Maðurin sigir: »Eru tit blindir? síggja tit ikki, at tað er eitt hálmastrá, ið hongur ímidlun beinini á honun?« og spidlir so adla veitslu. »Skomm fái tú komandi!« segði Guttormur við hann.

Øksi hevði Guttormur altíð innan undir sjóstúkuni, tá ið hann ferðaðist úti. Øksin hekk í bandi, sum gekk um vinstri øksl tvørtur undir høgru hond niður á mjødnina høgrumegin, og skeið var um øksareggina. Bandið var so veikt, at hann kundi slíta tað í firsta viðbragdi, um honun tørvaði á at taka til øksina knapliga Eina ferð var Guttormur staddur úti á havi. Við útendarnar vóru menn altíð útgjørdir uppá at fara til loynikeypskip, tá ið teir vóru á útiróðri; tí tað var nóg høgligari og betur enn at fara til handils í Havn. Guttormur biður rógva til eitt skip, sum er í nánd; hann heldur tað vera loynikeypskip, fer um borð og sær nú firsta, at tað eru ránsmenn. Teir vilja sláa ring um hann, men Guttormur slítur øksarbandið, reiggjar øksina og avhøvdar ein. So loypur hann í bátin,

og adlir til árar. Hinir eru kvikir at loysa bát og koyra avstað ettir teimun; men best sum teir eru setstir at rógva, kemur mjørki niður ivir teir, og bátarnir skiljast sundur. Tilskilað er, at Guttormur skuldi gera mjørkan.

Ein dagin kom Guttormur og veittraði at Kvannasundsmonnun at flita seg tvørtur um sundið. Sundamenn skundaðu sær ikki, men fóru first niðan um húsini til at drepa ein tarv. Høvdið var næstan av; tá leyp tarvurin attur á føtur og helt oman ettir; tog var fast á honun, og adlir Sundamenn hingu uppi í. Tá ið tarvurin var komin oman í sjóarmálan, kom ein maður, ið dugdi meira enn at mata seg (Fuglingur skuldi tað vera) til gongu norðan av Viðareiði og stedgaði tarvinun. Annars høvdu menninir farið á sjógvin. Í hesun segðist Guttormur at vera atvoldin. — So var tað ein onnur ferð, at tarvurin datt oman kjá Guttormi. Hann vildi læna tarv frá Sundamonnun, men teir søgdu nei. Tá hevndi Guttormur seg í tí, at hann tók artina frá Sundatarvinun, so teir fingu einki gagn av honun. Hetta var tað einasta idla, sum Guttormur vildi ganga við, at hann hevði gjørt.

Guttormur átti son, sum æt Jóanis. Hesin sami Jóanis var óføra sterkur; hann kodlaði kvørja ár, tá ið hann var á útiróðri. Eina ferð kom smiður til Múla. Guttormur bað hann gera hasun fátækadírinun, soni sínun, eina sterka ár; tí einki helt, sum hann fekk upp í hendurnar. Smiðurin helt seg til; Guttormur fekk honun eitt rekatræ og bað hann gera eina ár burtur úr (reyðiviður var tað: sterkasti viður, ið rekandi kom; hann rotnaði ongantíð). Árin kom at vera nóg tjúkkari enn vanligt var, og Jóanis segði, tá ið hann sá hana, at, var hon gjørd

uppá spott, skuldi hon eisini vera til spott. Hann fór til útróðrar, fekk strangan andróður og royndi árina. Ikki fekk hann brotið hana, men klovnað var hon heilt upp ígjøgnun, tá ið teir komu attur at landi.

Guttormur helt við konuna, at firi tær sakir, sum huldufólkið hevði við honun, men ikki kundi fáa framdar, mundi óskepnan fara at koma attur á tann lítla, á gólvinun gekk. Tað var ingsti sonurin, sum æt Guttormur ettir pápanun. Hin gamli bað hana ikki lata hin lítla fara út um morgnarnar fastandi edla knívleysan. Einki leit hin gamli hinun ingsta til. Ein morgunin var ungi Guttormur farin út firi dir fastandi og knívleysur; tá var han tilvaksin, giftur og átti bødn. Frá teirri stund var hann horvin. Mong ár ettirsíðani skuldi ein framsíggin prestur síggja unga Guttorm gangandi einsamadlan í múlanun. »Dér går et af vore får!« hevði hann firi munni á sær. Presturin var á báti, og Viðingar førdu hann. Ein á bátinun spurdi, um ungi Guttormur ikki kundi fáast attur frá huldufólkinun, men prestur svaraði, at hann var betur ófingin, tí hann var spiltur.

Av teimun, ið ettir gamla Guttorms tíð hava verið bornir til garðin í Múla, hevur annarkvør itið Guttormur og annarkvør Jóanis. Sagt er, at altíð skuldi onkur vera av gamla Guttorms slagi, sum hevði nakað fram um onnur fólk, og so hevur verið.

Sonarsonur gamla Guttorms, ið æt Guttormur ettir honun og var bóndi í Múla, bregðaði nógv til abba sín. Um hann er frásøgn. — Tað var ein sunnudag, at prestur í Onagerði vildi ikki halda messu, tí Kvannasundsmenn og Múlamenn kundu ikki koma til Viðareiðis firi óveðri. Næsta leygardag

var gott veður, og Kvannasundsmenn og Múlamenn fóru til messu, men tá var prestur ferðarbúgvin (ætlaði sær at ferðast um gjaldið), og menninir vóru tí at fara burt attur. Guttormur Múlabóndi og Olavur í Kvannasundi gingu tá inn í Kvannasund. Báðir søgdust at duga meira enn at mata seg. Áðrenn teir skiltust, hoyrdu fólk Guttorm siga: »Sketta tú firi eystan! eg skal sketta hesumegin.« Ødl vikan gekk, og fagurt veður var, men ikki slappst burtur kjá presti firi brimi. So kom leygardagur, og prestur hugsaði um ferðina. Bátur var kvørjumegin á eiðinun. Fólkið gekk og válaði og hugdi ettir, stundun firi eystan og stundun firi vestan. Ofta síndist kirt, men best sum prestur kom og vildi fara, so var brim, og einki batti. Við tí skili varð prestur at vera heima og halda messu. So fingu Guttormur og Olavur teirra vilja fram, og síðan slapp prestur avstað, tá ið hann vildi.

---

## 45. Guttormur í Gerðun.

Síslumanssetrið í Norðuroyggjun var áður í Gerðun í Borðoy. Ogvuliga stórbært slag og ódælt vóru Gerðabøndurnir tá í tíðini og vóru tí nevndir Gerðaharrarnir.

Guttormur í Gerðun var norskur av ætt. Tá var bert eitt festi í Gerðun, og tað átti Guttormur einsamadlur, tá ið hann hevði fingið lívið av eldra bróður sínun. Gerðamenn vóru norðuri á havi til útróðrar ein dagin. Sum teir komu attur og vóru ábeint Haraldsund, kom ein meldurglaða og kvølvdi bátin. Guttormur komst á kjøl, og eldri bróðirin fekk tríggjar ferðir hendurnar fastar, men Guttormur

hælaði niður á hann, so hann varð at sleppa og druknaði. Á henda hátt fekk Guttormur garðin.

Jósup bóndi úti á Oyri hevði verið í Svínoy og varð settur ivir attur á Dalar í Ádnafirði av Svíningun. Sama dag var Guttormur burtur í haga eysturi í Gerðadølun, møtti Jósupi, og báðir at ganga attur. Hagastríð var midlun teirra, og Guttormur hevði agg til Oyrarbóndan. Jósup vildi hava Guttorm at ganga firi, tí hann átti hagan, men Guttormur segði nei og bað hin ganga undan. Jósup tordi ikki væl at treiskast, tí Guttormur hevði stav kjá sær við øksi á ovara enda. So gekk Jósup firi, men hevði adla tíðina eyguni attur um seg, tí idlgruni var á honun. Vetrartíð var, liggjandi kavi og gadlharða frost. Tá ið teir vóru komnir upp undir eina rók uppi ivir Kvíingardali — ørðugt var at ganga — reiggjaði Guttormur øksarstavinun, men Jósup var knappur og loftaði. Teir togaðust leingi. So slepti Jósup knapliga stavinun; Guttormur fór á glið og stedgaði ikki firr enn á slættun niðri í dalinun; men Jósup slapp uppá skalvan. Við tað sama Guttormur var komin attur á føtur, helt hann upp ettir aðra ferð. Tiltøkumaður var hann at ganga; søgn er, at hann hevði latið skera miltið burtur úr sær firi at vera skjótari. Hetta visti Jósup og tók tí at ganga øvugt ettir rókini frá Kvíingarskarði til Oyrar, men legði fleiri slóðir first í imsar ættir. Nú ið Guttormur kemur uppá attur rókina, vil hann fimlast; hann fer vidlur av slóðini og verður at halda attur í Gerðar. So slapp Jósup heim undan honun ta ferðina.

Guttormur hevði stríð um jørð við Nóa bónda á Skálatoftun. Kona Nóa mældi honun til at taka seyð frá Gerðamonnun: »hann kundi siga, at tað

var farið út firi.« Av hesun stóð fíggindskapur ímidlun Guttorms og Nóa. So tók Gerðabóndin tað ráð at fara norður ein dagin til Skálatofta at drepa Nóa. Tá ið hann kom, var Skálatoftabóndin burturi í haga »norðuri á kletti«. Har rakti Guttormur við hann og herjaði á. Nóa bónda stóð vinningur til, men í sama viðfangi kom Múlabóndin gangandi; Guttormur heitti á hann og lovaði honun sín besta geldseyð, um hann vildi hjálpa sær. So tóku báðir seg saman og koyrdu Nóa út av eggini. Tvey sker, ið liggja har út firi, eita Nóasker. Guttormur fór til Skálatofta og segði konu Nóa frá, at húsbóndi hennara var deyður. Hon settist at gráta, men Guttormur royndi at ugga hana: hon skuldi koma til tann stóra Gerðagarð, segði hann. Komin heim attur í Gerðar segði hann við Sissal, konu sína: »Å Sissel min, nu er Noa på Skåletofte død!« .Síðan giftist hann við einkjuni á Skálatoftun.

Guttormur átti ogn í Skarði í Kunoy. Tað bar so til. Skarðsmenn skuldu søkja lunda, men áttu ongan reiðskap og sendu tí boð til Guttorms. Hann sendi teimun bjargalínur gjørdar burtur úr brendari høvdaudl. Sum vera mundi, slitnaðu tær, og Skarðsmenn fudlu í bjørgunun. Á henda hátt ognaðist Guttormur fjórðingin av Skarðsbigd, sekstan merkur.

Guttormur átti garð í Kvannasundi í Viðoy. Kvørt heyst komu Sundamenn til hansara við skurðinun inn á Borðoyarvík. Guttormur stóð firi teimun við øksi í hondini og forðaði teimun at koma uppá land; men seyðin vóru teir at skipa upp úr bátinun. Eina ferð fóru teir beinan vegin til Havnar og góvu hann upp firi fútanun. So spældi Guttormur av við garðin í Kvannasundi.

Gerðagarður varð sundurfestur ímidlun Hanusar og Kristoffurs, sinir Guttorms. Guttormur skuldi doyggja í ósanun í Havn, eina ferð hann hevði drukkið seg fudlan har suðuri. Hanus hevði lovað sína bestu kúgv til tann, ið bar honun tey boð, at pápin var deyður. Baggi Hanusar, Jørundur á Mirkjanoyri, frætti um pápans deyða og bar boðini til konuna, meðan Hanus var á fjadli. Jørundur bað hana siga, at ein annar maður hevði borið boðini, tí hann kvíðaði firi, at hann fekk ikki kúnna, um Hanus fekk at vita, at tað var Jørundur baggin, ið hevði verið og sagt frá. Konan so gjørdi, og Jørundur fekk kúnna.

---

## 46. Húsarænararnir edla Húsamanna-hatturin.

Um eitt ting, sum sløðist idla og verður lænt nógv út, er í Føroyun orðtakið: Hatta er sum Húsamannahatturin. Um henda hatt, sum er vorðin orðtak, og um teir, sum áttu hann, er ein søga.

Eina ferð firr í tíðini livdu í bigdini á Húsun í Kalsoynni seks menn. Teir bundu saman felag, eitt ringt og óvandaligt partaníggj, sum altíð gjørdi idlverk og skaða á aðrar menn, rænti og stjól, so teir vóru einki annað nevndir av øðrun fólki uttan »Húsarænararnir«. Teir fingust við at rógva út, men vóru reiðuliga ikki listarsterkir. Eitt stórt hol er inn í bergið ímidlun Húsa og Mikladals, norðanvert við Lunnarsgjógv, sum er mark ímidlun hesar báðar bigdirnar; tað er til støddar og í skapilsi sum ein ógvuliga stór stova; sjógvurin gongur inn í, og loftið upp ivir er rundað sum eitt kválv. Har

er atdjúpt, so bátar kunnu leggja heilt inn undir. Holið er nevnt ettir hesun Húsamonnun og kadlast enn á døgun »Húsamannaholið« edla »Húsastovan«, tí har høvdu teir oftun tilhald, helst tá ið teir lógu og lúrdu ettir bátun. Eina ferð tá ið teir vóru farnir til útróðrar av lítlun huga — dírdarsjógvur var — løgdu teir seg við bátinun inn í ḥetta holið og tóku at oysa kvør annan undir við sjógv. So snúðu teir heim attur, ongul i reyv, og søgdu firi konufólkinun heima, at tað var ódn í sjónun, so tað var ikki torgandi út við báti; men blikalogn var adlan dagin. Einki arbeiði tímdu teir at fáast við. Eina ferð hittu teir upp, at teir skuldu fara til Kunoyar at stjala tøð, tí teir høvdu frætt, at tøðini har skuldu frukta so ógvuliga væl. Teir fóru eina firstu páskanátt, komu væl fram og filtu bátin við tøðun, sum teir tóku úr Skánakøsti (suðuri á bø í Kunoy); úr tí køstinun skuldi tað frukta best. Men tá ið teir fóru heim attur, kildi hann høgt, og vestfalsbroddur var í firðinun. Tá ið teir vóru komnir nakað miðskeiðis, var tað sovorðið slups og so nógvur sjógvur gekk á tøðini, at teir mundu sokkið, men bjargaðu sær tó við at blaka helvtina av farminun út. — Teir høvdu firi sið at flita menn og so seta teir upp á andnes og útnes, har sum teir kundu ikki sleppa frá attur, men vóru at fløða burtur edla doyggja í hungri. — Eina ferð drópu teir ein mann og høvdu hann til agns. Harum er henda frásøgn: Ein morgun, tá ið teir fóru til útróðrar, kom ein maður úr Elduvík, sum ætlaði sær ivir um fjørðin. Hann var nakað seinur á veg, tí teir vóru um at leggja frá landi, tá ið hann kom; hann rópaði á teir og bað lova sær við teimun ivir um fjørðin. Teir øntu ikki attur,

men løgdu frá landi. Hann leyp á sjógvin, treiv ettir bátinun og fekk báðar hendur um æsingina. Har hekk hann atturi í, meðan teir róðu teirra leið fram. So hildu teir, at hann darvaði bátin ov nógv, og ein tók ein fótalunn og slerdi hann á skøvningin so digt, sum hann orkaði. Maðurin slepti og datt niður firi. Teir róðu frá honun, men snúðu brátt attur til hansara og drópu hann, tóku hann so við sær og goymdu hann í »Húsastovuni«, kvar teir høvdu hann liggjandi á floti fastbundnan (summi siga, at teir bundu hann fastan til ein lunn og hongdu henda lunn tvørtur um Lunnarsgjógv). Kvørja ferð teir so fóru til útróðrar, róðu teir til hansara og skóru av honun til agns. Kuningar fingu idlgruna, tí Húsamenn fiskaðu so ógvuliga væl og teir sjálvir einki. Teir fóru tí at ansa ettir, kvussu hetta bar til, og raktu við mannin, ið hinir høvdu til agns. So kom hetta í ljósmála. — Eina ferð fóru Húsarænararnir at síga ettir lundun norðuri í dali. Teir lótu ein mann niður í gjónna í bjargalínu, men línan royndist ov stutt; teir tímdu ikki at draga upp attur, men skóru av í erva og sleptu so línuni. — Eina aðra ferð, tá ið teir vóru farnir til útróðrar, funnu teir úti á havinun ein bát flótandi við einun manni í. Tað var ein útróðrarbátur av Eiði. Tað hevði verið stormur av landsinningi; Eiðismenn høvdu vunnið heim undir Torvanes (vestanfiri húsini á Eiði), men vóru so riknir attur til havs. Teir vóru tá møddir og idla heitnir, neyðarmenninir. Um náttina blíðkaði móti degi, men so brast óveðrið á attur, og teir róku eystur á Dánialsmiðið (á várleiðini). So strangur hevði andróðurin verið kjá teimun, at av átta monnun vóru teir sjey deyðir, tá ið Húsarænararnir raktu við bátin. Hin eini

maðurin, ið livdi ettir við neyðarlívi, var formaðurin sjálvur, Durhúsbóndin av Eiði, og hann sat við einun bláun tóhatti á høvdinun. Hann var glaður, neyðardíríð, tá ið hann sá bát, og hugsaði, at teir komu honun til hjálpar; men hann skuldi fáa annað at vita. Teir løgdu til hansara, nøktaðu hann úr klæðunun og sleptu honun so attur í bátin, sum teir oystu fudlan av sjógv. Hatt hansara fingu teir hug til at eiga og tóku hann til sín. So rímdu teir sín veg og lótu bátin við tí nakna manninun í reka, kvar hann vildi. Meðan teir róðu heim attur, eygleiddu teir adla tíðina mannin. Tá ið teir komu á Húsarákið (mið úti í Kalsoyarfirði, tríggjar fjórðingar uttanfiri norðurendan av Kalsoynni), sótu Kalsingar (Mikladalsmenn) har og royndu miðið. Sum Húsarænararnir komu rógvandi fram við teir, hoyrdu teir ein á Húsabátinun siga: »Enn híkur hann úti í eysturi!« Kalsingar góvu sær ikki far um hetta tá við tað sama, tí teir høvdu ikki sæð Eiðisbátin, men seinni, tá ið frættist um hattin, grunaðu teir, kvat ið meint var. Hatturin, sum teir høvdu tikið av Durhúsbóndanun, varð skjótt tiltikin og kadlaður Húsamannahatturin. Teir áttu hann adlir í felagi og skiftust til at hava hann, tá ið teir fóru at ferðast, so tað man vera satt, sum sagt er, at teir klandraðust ofta idla um hann. Slíkir tóhattar vóru nógv níttir tá, helst tá ið menn fóru til høgtíðir edla til at fríggja. Kvar ið hesir Húsamenn vóru saman í ferðun, høvdu teir hattin kvør sína løtu, til dømis í brúdleypun. Í brúdleypun skuldi kvør maður hava hattin undir hondini, tá ið hann fór til offurs. Bitar vóru tá í tíðini í kirkjunun; har løgdu adlir hattarnar uppá og tóku niður av attur, tá ið teir fóru at offra. Hin firsti av Húsarænarunun, ið fór

at ferðast við hattinun, gjørdi sær ørindi til Eiðis at fríggja til einkjuna ettir Dushúsbóndan, sum teir høvdu tikið bæði lívið og hattin av; men hon kendi við tað sama hattin, ið maður hennara hevði átt, og har atturat knívin og slíðrarnar (tað høvdu teir eisini tikið). Hon østist upp av reiði, tí hon kundi nú vita, at hetta Húsaslagið hevði forkomið manni hennara, koyrdi hann út og segði, at, so leingi sum teir livdu, hann og tað slagið, sum hann var uppi í, skuldu teir vera eyðkendir menn og fjónaðir av ødlun.

Seyð fingust teir eisini við at ræna sum mangt annað. Bæði Vidlingadal og Ritudal løgdu teir firi og kundu síggjast uppi á eggini frá Mikladalsbigd. Eina ferð fór bóndin á Sunnanágarði í Mikladali ettir teimun heim á Mjóva (har stóð rætt teirra) og loysti seyð sín, sum teir høvdu bundið; men einki fingu teir gjørt honun.

Tað er sagt um Húsarænararnar, at teir vóru annarleiðis mæltir enn hitt fólkið, og helst var tað tað, at teir skurraðu so idla. Tað skuldi koma av tí, at, tá ið Eiðisbáturin var horvin og tað frættist um henda vælsignaða hatt, so bað prestur gud um, at tað mátti roynast og kennast á onkun hátt, kvørjir ið høvdu dripið Eiðismenninar, annaðkvørt í tosi edla í øðrun atburðun teirra, sum gjørt tað høvdu. Tá broyttist málið kjá Húsarænarunun, og teir komu adlir til at skurra.

Tað síðsta, ið hoyrdist frá teimun, var, at teir fóru á fjadl suður í haga (sunnanfiri Húsar). Har róku teir seyðin gjøgnun ein dal oman í fjøruna og inn í ein skúta inn undir ein stóran klett. Tað var rætt teirra. Søgn er, at teir komu til ilnar á rættini ok tóku at deilast; men sum teir vóru mitt í klandrinun,

leyp bergið niður ivir teir og birgdi teir inni, so alt, bæði menn og seyðir, doyði. Sagt er eisini, at idlstøða teirra stóð av einun móreyðun seyðbandi, og tí hava Húsamenn til henda dag ikki nítt móreyð seyðbond. Eitt var tó, sum slapp haðani við lívinun: tað var ein tík, og hildið var, at henda tík hevði gjørt minst ilt av ødlun — tí slapp hon.

## 47. Kjølur á Nesi.

Ein bóndi var á Trødlanesi á sinni, sum æt Kjølur. Hann droymdi eina nátt, at hann skuldi eiga átta sinir, og síðan skuldi hann síggja kval koma og gloypa adlar átta á útiróðri. Hann vaknaði, sovnaði attur og droymdi, at, um hann goymdi henda dreym í tríati ár, skuldi hann einki hava at tíða. So er at telja frá, at Kjølur átti átta sinir. Teir vuksu upp og komu til útróðrarmenn. Ein dagin, sum tað gongur á tretivta árið frá tí, at bóndin droymdi dreymin (ikki vóru tey tríati árini fudl), eru teir á útiróðri adlir, bóndin og sinir hansara. Tá ið teir eru komnir inn í Kalsoyarflógvan áraka kleivina, sum gongur upp til bigdina á Nesi (Trødlanesi), nú hugsar bóndin: »Skamm dilji nú dreymin longur! nú man hann einki hava at tíða, tí nú gongur á tretivta árið,« og so telur hann dreymin. Tá kemur ein slættubaka og gloypir ivir bátin, adlan sum hann er. Slættubakan kom rikin í Bergen í Noreg, og báturin varð drigin fram úr kjaftinun á henni; tá sótu adlir menninir fram á knøini við árunun í hondunun. Teir komu heim attur til Føroya, men hin gamli, Kjølur, var so forharmaður um henda tilburðin, at hann rímdi av

Trødlanesi og búsettist á Kjalarnesi (Kjalnesi) í Kodlafirði. Tí eitur tað Kjalarnes (Kjalnes), sigir gomul munnsøgn.

---

## 48. Purkhúsið.

Seyðafedli hevði verið í Kunoy. Kuningar settu tí upp gimbrar norðuri í Dali (norðanfiri Kunoyarbigd). Har høvdu teir gjørt sær eitt lítið hús, sum teir høvdu gimbrarnar fastar í um næturnar, at tær skuldu ikki ríma burtur. Tveir menn sótu altíð kjá teimun um næturnar. Eitt kvøldið, sum teir so sótu, kókaðu teir sær greyt til náttturðar. Sum annar teirra stendur og ger út á pottin, hevur hann firi munni á sær: um nakað so ræðiligt kundi komið nú, at teir ræddust? Hin biður hann ikki tosa slíkt. Sum teir eru setstir at eta, setur eitt avskræmiliga ljótt eitt høvdið inn um didnar — sníðið á tí er líkt einari rossaskon — og sigir: »Vilja tit síggja snutti mítt?« Annar tekur greytasneisina og tveitir í skortin á trødlinun. Trødlið út av durunun við rini og kvini. Tá kom ræðsla á teir, og báðir tvísporandi heim í bigdina. Dagin ettir fóru teir norður attur í Dal til at higgja ettir gimbrunum. Tá livdi eingin purkan ettir; men gadnarnar vóru vavdar rundan um húsið. »Purkhúsið« kadlast staðið ettir tí enn.

---

## 49. Útilegudreingirnir á Viðareiði.

Í Vidlingadalsfjadli norðanfiri bigdina á Viðareiði (í Viðoy) eru nógvir skortar og skútar og nógv

glopur inn í, so har ber væl til kjá fólki at søkja sær skjól.

Í bílinginun við Garð á Viðareiði búði ein fátækur maður, sum átti tveir sinir. Sjúka kom at ganga í bigdini, og bæði foreldrini doyðu í senn frá dreingjunun. Teir vóru tá lágir í gøtuni og ikki førir firi at gera nakað arbeiði. Eingin legði lag í hesar báðar dreingir at taka teir til sín, og teir gingu tí um og biddaðu edla stjólu. So kvurvu teir burtur. Fólk hildu teir vera útideyðar og helst á tann hátt, at teir høvdu klintrast og vóru so omandotnir á sjógvin. Síðan varð stolið frá imsun í bigdini úr kjødlun teirra. Men tað var so vant tá í tíðini, at kvør stjól úr kjadlinun frá øðrun, at fólk góvu sær lítið far um tað. Men alt versnaði, sum tíðin leið. Menn mistu seyð burtur í heilun, ár undan ári; teir gingu oftun burtur í haga og gjørdu uppsókn um, kvussu hetta kundi bera til, men alt til einkis. So í endanun — tá vóru mong ár umliðin — raktu teir við tveir menn uppi í Vidlingadalsfjadli. Báðir vóru trølsligir á at líta, við lodnun hári og skeggi, og klæddir í seyðaskinn. Bigdarmenninir royndu at fanga teir, men kundu ikki náa at teimun. Útiløgumenninir vóru uppi í erva, kastaðu grót oman og spentu við fótunun stórar klettar, so tað var vandi við at søkja at teimun. Tá tóku menn at lova teimun gott, søgdu, at einki ilt skuldi vera gjørt teimun, og fingu teir so um síðir upp ímidlun fólk attur. Hetta vóru Garðsdreingirnir, ið úti vóru lagstir og nú vóru tilkomnir menn.

Jóanisgjógv eitur ein gjógv vestantil í Vidlingadalsfjadli. Ógvuliga veðurgott er har inni. Skútar eru inn undir fjadlið báðumegin og eyrur omanruddur

úr klettinun omanfiri. Gjógvin er nevnd ettir øðrun av útiløgudreingjunun, Jóanisi, sum skuldi búgva har saman við bróðurinun.

## 50. Huldubadnið.

Tvær stovur vóru á Heygun á Viðareiði á sinni: »heima í stovu« og »eysturi í stovu«. Nú rópast seinna stovan »eysturi í búð«. — Bóndakonan eysturi í stovu hevði átt dreingjabadn. Ogvuliga friðaligt badn var tað og treivst væl. Ein dagin var alt fólkið úti í arbeiði og konan einsumødl ettir kjá badninun, sum lá og svav í vøgguni. Tað hevði ikki fingið tonn enn, so altíð mátti onkur vera kjá tí; annars fekk huldufólkið vald ivir tí. Nú bar tað so á, at konan hevði eitt framíkjásørindi at gera burtur av sær og helt tað einki saka, um hon fór út firi dir eina pinkulítla løtu. Tá ið hon kemur attur í didnar, hoyrir hon slíkan grát til badnið. Hon undrast á, so avskapað tað er; hon er um ikki at kenna tað attur, men heldur hetta koma av grátinun. Tað heldur so við at nísta og gráta bæði nátt og dag, og mamman verður heilt ring og sjúk av vekri. Badnið heldur avtrivnast enn trivnast. Fólk, sum hava sæð badnið firr, halda hetta vera eitt bítisbadn. Mamman fer til prestin og biður hann koma og higgja at tí. Prestur sigir, at badnið er umskift, men hann skal leggja henni eini ráð: hon skal taka vatn upp í fíra fliðuskeljar, seta kvørja í sítt grúgvuhodnið og kinda stóran eld upp. Hon so ger og letst, sum hon skal kóka nátturð. Nú gerast glómur í huldubadninun; tað tagnar og reisist upp í vøgguni. Tað smírist, peikar at fliðuskeljunun

og spir, kvussu tað skal kunna trívast her, sum tey hava slíkar pottar: nakað var ímidlun hesar pottarnar og briggjukørini, ið pápi sín Búin átti. Ta náttina gjørdi huldubadnið ongar ónáðir, so tey fingu frið at sova í húsinun. Um morgunin, tá ið tey vaknaðu, var tað horvið, og eitt annað badn, vakurt og trivnaligt, lá í vøgguni. Tá hildu tey seg kenna teirra egna badn attur.

Nøkur ár ettirsíðani var ein ókunnigur drongur komin at spæla úti ímidlun bødnini á Heygun. Ongantíð vildi hann koma inn við teimun, tó at tey bóðu hann ofta, og kvarv, so eingin visti, kvar ið hann fór. Ein dagin var hann tó inn komin, men sum tey tóku at spæla inni, hoyrdist eitt rópa firi durunun: Ruben, Ruben! Drongurin fór grátandi út, tí hann væntaði sær at verða bukaður, og síðan sást hann ikki attur. Men hesin drongur var hildin at hava verið hitt áðurnevnda huldubadnið, sum umskift hevði verið.

---

## 51. Árant.

Ein tiltikin seyðatjóvur var í Svínoy á sinni, sum æt Árant. Hann sat úti á Bø einsamadlur í húsi og hevði gróthús at goyma tjóvafolan í. Mest stjól hann úr kjødlun. Eitt hol er firi handan Hálsar norðuri á Kjadla, sum rópast Árantsholið, um ein fjórðing frá bigdini; tað er hálvan fjórðing inn undir jørðina, men so mirkt og trongt, at eingin maður hevur gingið adlan vegin inn í tað. Har inni í fletti Árant tann seyð, hann tók, og bar heim í gróthúsið so kvørt, sum honun tørvaði á. Svíningar høvdu idlgruna á, at hann stjól, ansaðu ettir honun

og raktu við hann, men tordu ikki at taka hann, tí hann lovaði teimun ilt, og teir hildu hann duga gand. Í kirkjugarðin gekk hann at ræna tey deyðu og taka líkverju og hár av teimun. — Ein støða var inni undir Eiggjarshedlu, hálvan fjórðing í landnirðing frá húsunun. Har vóru Svíningar at birgja firi við stórun klettun, tí at Árant tók seyðin tann, sum sókti sær ból har inni í um veturin.

Eina ferð hevði ødl fjadlskipanin verið á fjadli firi handan Hálsar til at taka seyð. Tá ið teir høvdu tikið tað, teir vildu, og fóru heim, kom Árant gangandi við einun torvleypi. Hann setti hann frá sær, gjørdi seg inn á seyðin, ið sleptur var úr ræltini, tók tvey lomb úr gonguni og bant tey niður. Jógvan, húskadlur heima í Stovu, vendi sær við og sá Árant taka. Hetta vardi Árant, tók annan veg enn húskadlurin, og so kvikur var hann á føti, at hann møtti húskadlinun firi durunun kjá bóndanun í Smørgeil, sum átti hesi bæði lomb, ið Árant hevði tikið. Árant spurdi húskadlin, kvar hann fór nú, men hann svaraði: »Til Stóra baggja at læna mær ein knív at raka skinn við; tí hann hevur so kvassar knívar.« (Stóri baggi var Símun bóndi í Gulaksstovu). Tá var Árant so kvikur avstað, loysti lombini upp attur og slepti teimun. — Adlir í Svínoy høvdu fingið nakað frá sær, segði Árant seinnameiri, uttan hin langi slúrurin í Gulaksstovu: honun kundi hann einki gera, tí hann var fríggjadagsbadn, føtt firi middag.

Oftun vóru Svíningar á tinginun inni í Bø (norðuri í Vági) og kærdu seg um Árant, men alt til einkis. Eina ferð mannaðu teir seg upp, tóku hann og settu tveir menn til at ansa ettir honun, men hann smeyg sær burtur frá teimun. Eina aðra ferð

raktu teir við hann úti í haganun, sum hann fór berandi eina stóra ær á nakkanun, og gingu ettir honun fram við bakkanun so hart, at hann varð at sleppa ærini út firi úti á Svínoyarnesi. So leyp hann frá teimun. Men ærin kom rekandi inn á Borðoyarvík, og hálsklútur Árants, sum bundin var um føturnar á ærini, varð kendur. So varð hann uppattur tikin, førdur til Havnar og dømdur at vera útlægin úr Svínoy. Hann fór til Sandoyar at vera og livdi síðuliga har. Ikki tordu Svíningar at taka hann inn í bátin á lendingini, tá ið teir førdu hann úr oynni, tí teir ræddust gandin, og so tóku teir hann inn á Ommukletti (niðri undir húsunun úti á Bø). Høvdu teir tikið seg inn á lendingini, skuldi hann gjørt teimun tað, segði Árant við teir, at teir fingu ikki máltíð av sjónun í trí ár: men nú fekk hann einki gjørt teimun.

Hav Árants liggur uppi á torvheiðunun slappan fjórðing frá húsunun í Svínoy. Veikir menn kunnu ikki lifta tí.

## 52. Steffan úti á Bø.

Steffan úti á Bø í Svínoy var gandakadlur. Eitt heystið vóru Svíningar á fjadli suðuri í bergi og rættaðu á líðarmunna. Stuttur vegur var at bera seyðin úr rætt og heim á fløtuna (har vóru teir vanir at sleppa hagseyðinun og síðan reka hann heim til húsa). Steffan hevði tikið kenningarær, sum hann átti. Tá ið teir fóru undir at bera heim úr rættini, segði Steffan við ein drong, ið kadlaður var Almarsdrongur: »Hevði tú viljað borið mær hesa ærina heim á fløtuna!« Drongurin sítti, tók eitt lamb

húsbónda síns og skuldi fara heim við. Steffan fór tá sjálvur undir sína ær og segði við drongin, ið hevði sift lambið uppá seg: »Statt tú her!« So gekk Steffan heim og kom attur, og enn stóð drongurin undir lambinun. »Armi stakkal, stendur tú her enn?« segði Steffan — »so gakk nú meðani!« Tá firsta slapp drongurin avstað við lambinun.

Ilt var ímidlun Steffans og ein gandakadl suðuri í Sandoy. Ein dagin, sum Steffan gekk uppi á Hamri, kendi hann ilsku á sær og helt seg vita, at hetta var sending frá Sandinginun. So rak hann tað idla niður í eina túgvu, ið har stóð, og síðan var túgvan horvin.

Eina ferð, meðan Steffan var í Havn, tosaðu embætismenninir har um at senda bát norður til Svínoyar til at lata rannsaka kistu hansara, sum hann skuldi goyma síni gandaevni í. Steffan hoyrdi graml um hetta, og tá ið menninir komu norður, var kistan tóm og botnurin úr.

## 53. Jústinus løgmaður.

Eina ferð firr í tíðini búði løgmaður í Fugloy. Hann æt Jústinus og sat sum bóndi á Kedlingargarði í Hattarvík. Hann sigst at hava fingið løgmansambætið í Føroyun í løn firi tað, at hann bjargaði einari bátsskipan niðri við lendistøðna í Hattarvík. Síðan hevur tað plássið verið nevnt Jústinusartangi ettir honun.

Jústinus og ein húskadlur hansara fóru eina ferð við bát út í Bispin (stakkur norðanfiri Fugloynna) til at fleyga fugl. Húskadlurin kleyv upp í stakkin, men Jústinus var ettir í bátinun. Tá sá

løgmaðurin ein steinkóp, sum lá og fetti sær á einari fles, nakað um hálvan fjórðing sunnanfiri stakkin. Hann róði til flesina og bant bátin fastan við tangan, leyp so upp á flesina ettir kópinun, men vann einki. Hann vildi venda attur, men tá var báturin losnaður frá og fór rekandi norður ettir. Húskadlurin í Bispinun var varur við bátin, ið kom rekandi, og til adla lukku bar streymurin hann so tætt at stakkinun, at maðurin fekk lagt netið á fleygustongini niður ivir stevnið á bátinun og drigið hann til sín. So róði hann til flesina og bjargaði húsbónda sínun. Henda flesin, sum nevnd hevur verið »løgmansskerið« síðani, er nú burturtikin av brimi.

Eina ferð kom Jústinus løgmaður óvart á ein tjóv, rætt sum hann var at bróta inn í eitt gróthús hansara. Tjóvurin bønaði hann einki at gera sær, og Jústinus slepti honun, men varnaði hann ikki at gera slíkt oftari. Sama árið fór løgmaður til Havnar til Olavsøkutingið, men sum hann sat í rættinun, kom hesin sami tjóvur inn og spurdi løgrættismenninar, kvussu mikil sekt ið lá á tí manni, sum slepti einun tjóvi og segði ikki frá honun. Tá svaraði løgmaðurin, sum kendi skálkin attur og visti, kvat ið hann hevði í huga: »Eg skal lata tjóvabøturnar, men tú skalt hanga í gálganun.« Og løgmaður galt peningin alt firi eitt og legði seksti dálar fram á borðið, men tjóvurin varð hongdur.

Um hetta mundið sat ein einkja á Húsagarði í Hattarvík, sum átti ein so frálíkan fuglahund, at tí manni, sum fór til fugla við honun, kravdist einki annað enn at filgja honun til plássið og so leggja seg at sova. Tá ið maðurin vaknaði, kundi hann fara heim við eini heilari birði av lundun, sum hundurin hevði fangað. Løgmaðurin bar ofta uppá

mál við hana um at selja sær henda hund, men hon sitti kvørja ferð. So kastaði hann hatur á hana og gjørdi tað í hevnisøk, at hann rak hana burtur av garði hennara í Hattarvík. Hon átti eitt annað festi í Kvannasundi í Víðoy og flutti hagar at búgva. Men løgmaður var ettir henni og fekk gjørt so mikið, at hon misti hetta festið við. So flutti hon inn á Strendur í Eysturoy, kvar ið hon átti eina hálvmørk í jørð. Men heldur ikki her varð hon verandi. Tá stóð kirkja á Skála við ta ánna, sum rópast Kirkjuá. Men ein sunnudag í kirkjutíð kom eitt vatnlop so dáttliga á, at tað tók kirkjuna út á sjógv, og ødl, ið inni vóru, tíndu lívið. Tá varð tað lovað, at, har sum tað firsta sprekið av kirkjuni kom rekandi, í tí staði skuldi hon verða bigd upp attur, og tað var beint niðri undir hálvmørkini, sum hin áðurnevnda einkjan átti og búði á. So skifti hon til Nólsoyar. Har náddi løgmaður henni ikki, og síðan livdi hon í friði og náðun adla sína ævi.

Jústinus løgmaður átti tveir sinir. Hin eldri fekk Kedlingargarð ettir pápan; hin ingri giftist til løgmansgarðin á Steig í Vágun. Við skilnaðin gav løgmaður ingra soni sínun fira óðalsmerkur innangarðs uttanfiri Tvættá á Kirkju (í Fugloy) og ein hagapart firi seg sjálvan itst í Skarðsvík. Festibrævið skrivaði løgmaður »uppi á Krossi«, á fjadlinun ímidlun Kirkju og Hattarvíkar.

---

## 54. Jógvan og Eyðun Tróndarson.

Tróndur bóndi á Kedlingargarði í Hattarvík í Fugloy átti tríggjar sinir: Eyðun, Heinrikur (eyknevndur »Gorsi«) og Jógvan. Ein Suðringur spáddi

teimun eina ferð, meðan teir vóru á ungun aldri, og segði við teir, at teir kundu spæla á landi og havi, sum teir vildu: einki skuldi vera teimun at skaða — uttan hin ingsti, Jógvan, skuldi hava eina ringa konulukku.

Jógvan Tróndarson var ein hendingsmaður, mestur sum høvdingur í Fugloy, tiltikin bæði sum bjargamaður og sum sjómaður. Men óskepnuligur maður var hann: tríggjar ferðir giftur og tó ungur maður: tríati ár, tá ið síðsta konan doyði. So gekk spádómurin út. — Tá ið hann giftist aðra ferðina, flutti hann ivir á Kirkju til at búgva, og har varð hann verandi til sín deyðadag.

Eingin bátur fór til útróðrar, uttan Jógvan Tróndarson vildi. Hann hevði útróðrarbát í Skarðsvík á eystursíðuni á Fugloynni, mestur tríggjar fjórðingar frá bigdini á Kirkju, har sum hann búði, og søgnin sigir, at árla um vetrarmorgnarnar, tá ið mirkt var og útróðrarlíkindi tóktust imis, vóru Hattarvíkingar, sum eisini róðu út í Skarðsvík, vanir at fara út firi dir og higgja niðan á Kross (fjadlið ímidlun Kirkju bigd og Hattarvíkar), um teir kundu síggja liktarljós Jógvans (tí Jógvan og menn hansara høvdu altíð tendraða likt kjá sær, tá ið teir gingu til Skarðsvíkar um vetrarmorgnarnar). Sóu teir liktina uppi á Krossi, so vistu teir, at tað vóru góð útróðrarlíkindi, og gjørdu seg til at fara.

Jógvan fann miðið tað, sum rópast Gjómið (av tí, at gjógv er til ítis): ein torragruður, tveir fjórðingar frá landi. Har rógva bæði Fuglingar, Svíningar, Viðingar og Sundamenn tíðun enn.

Eina ferð bjargaði Jógvan einari bátsskipan við lendistøðna á Kirkju. Ein boði hevði brotið á bátin, so hann kvølvdist.

Eitt kirruvant pláss er, sum eitur Tróndarvík, nakað sunnanfiri ta gomlu lendistøðna á Kirkju. Ein dagin, sum Jógvan var á útiróðri sunnanfiri, brast hann á høgt. Jógvan skuldi rógva norður til lendingina, men vann ikki longur enn til Tróndarvíkar og dró upp har. Eingin maður hevur lent har kvørki firr edla síðari.

Jógvan Tróndarson fór í fuglapláss, har sum eingin annar tordi at fara. — Eitt summarið, tá ið hann var farin til bjarga at síga við sonarsoni sínun og navna, fadl hin ingri Jógvan í Kvannrókini stóru. Hann hevði klintrast upp omanfiri kvannrókina, var dottin omanattur og hevði brotið hol á høvdið. Hin gamli fór tá niður ettir honun og lesti seg upp við honun í føvninginun 26 favnar upp á slætt. Sár ingra Jógvans varð atturgrøtt av einun lekjara á einun hálendskun skipi, ið lá í Kvannasundi, men heilin var brekaður, og ongantíð fekk drongurin sína firru heilsu attur. Ofta kom svøvnur á hann, sum hann sat, og tað var hansara deyði, tí á sínun tjúgunda ári, tá ið hann var farin til fugla ein dagin, sovnaði hann út av í Enninun, einun fleygusessi í Norðbergi. Líkið rak upp á Húsun í Kalsoynni.

Jógvan var av fótfimastu monnun. Eitt árið slepti hann fimm veðurlombun, einun í kvørt pláss (Hóurskor, Eysturskor, Kvannrókin stóra, Valstakkurin og Grønaskor), og tók so ødl hesi veðurlomb attur ettir einun degi uttan tað størsta, sum fór út av í Kvannrókini. Hann fekk í riggin á tí, men sá sær ikki føri til at halda tí.

Um stirki Jógvans er ein stutt frásøgn. Ein bóndi í Hattarvík, kadlaður Eiðismaðurin, var óføra sterkur, men eitt óvætti. Eitt árið bóru Kirkjumenn

hoyggj kjá honun, og Jógvan, sum tá var gamal og gekk við putt (prukku), var við. Eiðismaðurin bant sær eina hoybirði, sum hann ikki orkaði at bera sjálvur, og heldur eingin annar. Tá kom hin gamli Jógvan út á bøin og bað hoymenninar skúgva birðina uppá seg; »hann skuldi tó vita, um hann var ikki mentur at standa undir henni,« helt hann. Tá ið teir høvdu fingið birðina uppá hann, bar hann hana beint í hoygarðin, sum desin stóð. Tá segði baggin Gorsi, sum lá uppi á: »Ja, bróðir, væl hevur eggjastropin rinið á okkun!« — oftun høvdu teir verið saman og drigið lundar, fingið brotin egg og latið stropan niður í didlur.

---

Nú er at greina frá Eyðun, elsta bróður Jógvans Tróndarsonar. Hann var niðri uppá landsins besta eina ferð saman við øðrun monnnn, ið valdir vóru til tess at gera ferð niður og biðja kong geva Føringun tann konguliga handilin attur í staðin firi ræettin tann, ið junkar Gabel hevði til handils í oyggjunun. Meðan teir vóru í Danmark, brast ófriður á ímidlun Danmarkar og Svøríkis, og teir fóru við í kríggj. Tá ið kríggið var endað, komu adlir heim attur til Føroya uttan Eyðun. Hann leypst, sigir søgnin. Meðan hann var niðri, lá hann saman við einun øðrun Føringi um næturnar, men ein morgunin var hann horvin, og síðan spurdist hann ikki upp attur. Altíð hevði hann tráað ettir at sleppa suður, har sum urtirnar gróðu. Einans ferð skal hann tó hava vitjað Føroyar attur, og harum er henda frásøgn:

Eitt útlendskt skip sást ein dagin uttanfiri Fugloy, og bátur kom í land ettir vatni. Fuglingar undraðust á, so kunniliga sum hesir skipmenn stírdu

ímidlun boðarnar og inn at lendingini. Tá var tað Eyðun, sum stírdi. Hann fór niðan at húsun og inn í »niðaru stovu«, har sum móðir hansara og bróðirin búðu (nú rópast húsið »suðuri í túni«). Sum hann tradkaði á hedluna, ið lá firi durunun, ridlaði hon og glintaði. Tá hevði hann firi munni á sær: »Tú glintar enn sum áður.« Mamman, sum tá var avgomul og blind og lá í seingini, var einsumødl inni; Jógvan var á útiróðri. Eyðun fór so tigandi og stakk eitt turriklæði niður við songarstokkin og fór so út attur. Vant var tá í tíðini, at útlendsk víkingaskip komu til Føroya at rána, men hetta skipið gjørdi einki óskil; tað sigldi burtur attur sama dag og Eyðun í tí, og síðan er einki frætt um hann. Tá ið Jógvan kom heim av útiróðri um kvøldið, fann hann turriklæðið og spurdi: »Mamma, hevur bróðir verið her í dag?« Men hon bara eymkaði seg við. Hedlan hevur ligið og ridlað til stutt síðani, og smábødn hava haft tað til stuttleika at tradka á hana og fáa hana til at glinta; men nú er bigt út ivir hana.

---

## 55. Mittúnsbóndin.

Ein bóndi var í Mittúni á Kirkju í Fugloy, sum var so út av lagi sparin uppá tað, sum hann átti. Ongantíð vildi hann vera í uppisetri við nøkrun. Eitt gróthús átti hann, fult av kodni (kadlað gróthúsið í Liða), og har mátti eingin koma uttan hann sjálvur at taka heimakodn. Konuni vildi hann ikki lova at fara, tí hann helt hana vera ov oyðslusama. Ein vetur legðist hann sjúkur, og konan sendi so ímidlunat ingsta sonin at bera eina meis av kodni

heim (í teirri tíðini var sodnur ikki kendur; kodnið varð turkað í meisun). Tað gekk nú við hetta lag, og maðurin lá sjúkur adlan veturin. Tá ið leið nakað út á várið, bað hann konu sína fara í gróthúsið at vita, kvussu mikið ið tikið var av kodninun. Nakað ovarlaga í gróthúsvegginun var ein steinur, sum stóð eitt sindur fram úr. Hendan stein hevði bóndin til merkis, kvussu nógv ið kodnið minkaði. Tá ið niður um kom, tá minkaði nógv, helt hann. Konan fór, sum hann bað, og sá, at kodnið var ógvuliga nógv minkað; tað var farið langt niður um steinin. Hann spir hana, tá ið hon kemur attur; men konan ræðist at siga honun satt, sum er. »Tað er rættuliga væl ettir av kodni,« sigir hon. »Um tað er komið niður at steininun?« »Nei, minni enn so.« Nú er bóndin fegin. Tá ið nøkur tíð er farin, verður hann betri til heilsuna og bíður til at krúpa fram. Tað firsta hann heldur seg vera so frægan, fer hann at fjakka niðan í gróthúsið til at higgja ettir kodninun. Tá ið hann kemur, er mestan alt uppi; tað er ikki meira ettir enn uppí eina meis. Hann oman attur, fúkandi óður, og sigir við konuna, at annaðkvørt hevur hon logið, edla er kodnið stolið: tað er ikki meira enn ein meis ettir. Hon vil ikki vera við, at hon hevur logið; tað man vera stolið, sigir hon. Tað er tað sama, heldur hann; tjóvin skal hann fáa leitað upp, og hann skal fáa merki. Ikki skal hann stedga firr enn á Sunnbiarsteini, lovar bóndin. Um várið ger hann eina ferð til Havnar, tosar har við ein gandakadl úr Suðuroy og biður hann hjálpa sær. Tá ið hann kemur norður attur, heldur hann, at nú man hann mestan fara at síggja, kvør ið hevur stolið heimakodnið frá sær. Frá hesun degi fer sonurin at liva

so vánaliga og verður alt at versna; hendur og føtur kriplast á honun og so kroppurin adlur. Nú iðraði bóndin seg ettir tí, sum hann hevði gjørt. Ráð vóru søkt, men einki batti: sonurin varð kripil og doyði, tá ið fá ár vóru umliðin.

---

## 56. Gudlheyggjur.

Tríggir menn komu úr Noregi til Fugloyar í Føroyun um tað bilið, tá ið Haraldur kongur hin hárfagri legði alt Noregs land undir seg. Gunnar æt hann, ið firi teimun var, og Tróndur æt annar teirra, ið við honun vóru. Gunnar búsettist í Hattarvík. Hann hevði nógv gudl við sær og ein ring um armin, sum kundi verja hann firi trødldómi. Ein gandakedling, Steinvør, sum búði við Kedlingará í Hattarvík, átti eina fosturdóttur, som hon vildi so fegin hava gifta við Gunnari. Hon hevði adlar vælir sínar frammi at fáa hann til at vera góðan við hana, men ikki batti. Tá gáddi hin gamla um ringin, sum hann hevði um armin, slepti so Gunnari og gav seg í lag við Trónd at lokka hann. Honun fekk hon skjótt bilbugt við, tí hann hevði einki til at verja seg firi gandi. Hon sigir við hann, at hann fær ikki Gunnhildu, dóttur sína, uttan hann fær henni fatur í ringin, sum Gunnar ber um armin. Ringurin er eitt virðileyst ting, heldur hon firi, og hevur einki at tíða, so tað er tað minsta, hann kann gera henni attur firi. Tróndur lovar at royna. Um náttina, meðan Gunnar svevur, skal hann taka ringin burtur av armi hansara; men Gunnar vaknar í sama bili, sum hin nertir við, og drepur so

Trónd, tí at hann sær, at hann vil svíkja seg. Meðan hevur kedlingin skapað fosturdóttrina um til ein ravn. Tá ið Gunnar kastar tann blóðiga kroppin út, situr ravnurin uppi á tekjuni Gunnar tekur boga sín og skjítur hann, so hann dettur deyður niður, og kennir nú kroppin á Gunnhildu, sum er vorðin umskapað attur í fólkalíki. Nú er kedlingin kjarnað og svør, at hon skal hevna honun hetta attur tíðliga edla seint. Hon roynir adlar vælir at fáa fatur á einun lindormi til at leggja á gudl Gunnars og forða honun at koma at tí. Ein morgun, sum hon higgur út, sær hon lindormin liggja á bønun. Nú er frøði á henni; hon gevur orminun bróst síni at súgva, at hann skal trívast væl og vaxa skjótt Hon kennir á sær, kvussu hann drekkur lívið úr henni, sum hann sígur; men hon leggur ikki lag í tað, bara hon fær hevnd. Næsta vár fór Gunnar víkingur burtur at herja. Alt visti kedlingin og sá, at hann festi sær konu tað sama summarið. Tá ið nakað leið at tíðini, sum Gunnar skuldi koma attur, bar hon lindormin út á gudl hansara; tað var goymt í jørðini undir húsi Gunnars, har sum nú Gudlheyggjur er. Ein stór jøvn hedla liggur uppi á, skínandi kvít at síggja. Har gróv kedlingin undir grundini og setti kropp Trónds attur í holið sum tøpp. Ikki hevði hon bindindi at bíða, til Gunnar kom; tá ið hon sá skip hansara, skapaði hon seg um til ein kval, fór ímóti skipinun og slerdi tað sundur í sor. Tað var Gunnars bani, tí ringurin vardi hann bert á landi og ikki á sjógv. Men gandakedlingin læt sítt lív har eisini, tí lindormurin hevði sogið adlan merg burtur úr henni. Lindormurin varðveitti gudlið og liggur á tí enn. Høvur hansara liggur undir øskudunganun (»niðri

á øskudunga«, sum tey rópa tað) tætt undir húsunun í Hattarvík, men halin liggur »inni á tjødn« (innantil á hálsinun, hálvan fjórðing frá bigdini). Buktin liggur á gudlinun undir Gudlheyginun. Søgn er, at, fær ormurin høvdið út undan øskudunganun, skal Hattarvík forganga.

Seksti ár herfiri fóru nakrir menn úr Hattarvík at grava ettir gudlinun omanfiri Dirhamar, har sum kedlingin skuldi seta tøppin í, men góvu arbeiðið ivir, tí at teir hildu seg hoyra blástur av orminun.

---

Onnur frásøgn um gudlið í Gudlheyggi er tann, at Gongu-Rólvur skuldi koma skipráki til Hattarvíkar og so grava gudlkistu niður har í áðurnevnda heyggj.

---

## 57. Fimti, Sakaris og fjørutrødlini í Hattarvík.

Eitt kvøldið — tað er ikki meira enn nøkur mannaminni síðani — fóru bødnini í Hattarvík í Fugloy út at spæla sær, og høvdu tey tá firi at renna út og inn úr húsunun. Um ljósatendring kemur eitt av teimun inn rennandi í bílinginun »uppi í Húsi« og sigir: »Eitt trødl kom ettir mær.« Badnið setst niður við didnar, men í sama viðfangi verður ein armur rættur inn ígjøgnun didnar og tekur badnið út attur við sær. Sum ikki var undarligt — róp kom í, tá ið badnið kvarv, og út leyp ein gamal maður, sum tey rópaðu »Fimta«; hann fór ettir trødlinun, sum tá var farið ivir um húsini, fekk tað attur niðri á bakkanun og tók badnið frá tí; men í tí sama leyp trødlið ivir á sjógv, og varð tað tí hildið firi at vera eitt »fjøru-

trødl.« Fimti var so kadlaður av tí, at hann var hin fimti maður í tí húsi, sum bar navnið Hanus. Hann var bæði klókur og væl lærdur maður.

Nøkur ár ettir fór attur at merkjast til eitt trødl, sum eisini kom frá sjónun. Í firstani kom tað ikki firr enn mirkt var; men kvørt sum tíðin longdist, kom tað firr og firr kvørt kvøldið, og tá ið átta dagar vóru farnir, kom tað í skímingini. Ogvuliga øðiligt var tað at síggja; nógvur tari vóks uppi á tí, og nógv grót dró tað uppi í sær. Fólk ræddust idla, og ettir dagssetur tordi eingin at fara út firi dir. Vatn og kvat annað, ið nítast skuldi um kvøldið, mátti alt vera innborið, medan dagur var. Tá ið trødlið kom, ljóðaði tað rætt sum tað hevði drigið tveir milnusteinar uppi í sær, og var tað, sum alt túnið hevði verið leyst og malið um kodl undir fótunun á tí. So stórt var hetta fjørutrødlið, at tað stóð upp um mønuna á húsunun »niðri í Húsi.« Soleiðis gekk tað eina langa tíð, og idla mundi verið burtur úr, um ikki ein maður, Sakaris nevndur, niðri í Húsi hevði hildið seg mentan at beina trødlið burtur. Eitt kvøldið, sum tað var á veg til at koma, fór hann út til at taka ímóti tí og legði fólkinun við, ið inni var, at eingin mátti koma út til at higgja ettir sær, ið kvussu leingi hann var burtur. Leingi var Sakaris burtur; komið var at niðurfaringartíð, og ikki var hann atturkomin enn; men tó tordi eingin út firi dir til at higgja ettir honun. So til endan kom hann, vátur sum hann hevði verið drigin upp frá grunni — tað rann úr kvørjun tráði. Hann segðist at hava mánað trødlið niður í eina gjógv, kadlað Títlingagjógv, okkurt um hundrað favnar burtur frá húsunun. Síðan hevur einki hoyrst um nakað fjørutrødl.

---

Frá Fimta er sagt, at eitt kvøldið, sum brúdleyp varð hildið í Hattarvík, mánaði hann eina nøgd av trødlun upp iviri á Kirkju (hinari bigdini í Fugloy) og beindi tey so til Hattarvíkar inn í brúdleypshúsið, rætt sum alt var setst til borðs. Tá vildu fólk svíma frá hond við borðið; men hin áðurnevndi Sakaris niðri í Húsi fekk beint tey út attur.

Firi oman húsini »uppi í Húsi« er ein brekka, sum tey rópa «uppi í Brúnun.« Har skuldi ein huldumaður búgva, og kvønn firsta jólamorgun fór Fimti uppskríddur niðan í Brúnir til at halda jól kjá hesun huldumanni. Tá ið hann kom attur og fólk spurdu, um hann hevði notið góðan blíðskap, svaraði hann, at sær var síndur adlur blídni, sum nevnast kundi.

Fimti var framsíggin maður. Tá ið hann var lagstur á songina av aldurdómi, hildu fólk hann tosa í ørviti við kvørt. Ímidlun annað, sum hann tosaði, hoyrdu tey hann siga: »Hoyr tú meg, søtin! (hetta var eitt orðatak hansara) tað mesta, meg gremur, er um tær olmussu einkjurnar, ið iviri á Kirkju fara at liggja.« Hetta vónaði eingin at skula hava nakað at tíða. Men árið ettir hendi tann vanlukka á Kirkju, at ein bátur við sjey monnun umkomst firi lendingini, og bert ein maður varð bjargaður. — Tá ið Fimti varð spurdur, kvussu tað fór at vera við ætt hansara, um tað fóru at vera nógvir ettir hann, sum itu Hanus, svaraði hann, at tað fór at vera fimti, sætti og sjeyndi og so ikki meira. Og so varð: tveir komu attaná hann, sum itu Hanus; men tá ið tann áttundi skuldi koma, tá var tað genta.

## 58. Fugloy.

Fugloyggin var av firstu tíð flotoyggj. Menn róðu at henni til at kasta stál á hana og festa hana so í botn, men einki batti, tí fult stóð av trødlun fram við bakkanun, og tey loftaðu ødlun, ið blakað varð á land, og tveittu tað út attur á sjógv. So vóru adlir prestarnir heintaðir saman firi at fáa oynna til at standa. Teir vóru fluttir út til hennara og bíndu ikki av henni adla tíðina, meðan róð varð, at hon skuldi ikki fara burtur úr eygsjón. Ein av prestunun stóð fremstur í bátinun og kastaði bíbluna upp á land, meðan adlir hinir stardu fast uppá oynna. Tá hjálpti; teir vóru mentir ivir trødlunun og vendu tey um til túgvur. Túgvurnar hava staðið tjúkt ettir bakkanun við Kirkju firr; men nú eru tær burturfarnar, sum tað er matað niðan undir av brimi.

---

## 59. Koltursdrongurin, sum svam í Hest.

Ein drongur var í Koltri áður á sinni, sum friggjaði til eina gentu í Hesti, men pápi hennara vildi einki vita av, at tey komu saman. Drongurin varð tí at søkja gentuna á loyndun, og hetta gjørdi hann á tann hátt, at hann svam um Koltursssund (sundið ímidlun Kolturs og Hests) og valdi sær sjóvarfadlið, fadlandi vestfadl, at svimja suður við; vestfadlið hálvrunnið dettur beint í Bogatanga í Hesti (Bogin eitur norðurendin av oynni). Har kom hon á fund hansara, og so svam hann norður attur við eystfadlinun; tí eystfadlið rekur beint um sundið inn um Koltursnakk. Stórt hundrað favnar eru

ímidlun Kolturstanga (síðst í Koltri) og Hestboga. Í Magnusartanga norðast í Hesti var hann vanur at svimja til lands, og hesin tangi sigst at vera nevndur ettir honun. Magnus skuldi drongurin eita. Har stóð gentan firi honun við turrun klæðun. Ein lítil barmur er beint innanfiri Magnusartanga, nevndur Alskarabotnur ettir teimun báðun. Hetta helt so við í eina tíð, men til endan saknaði pápin dóttur sína burtur og fekk idlgruna. So eitt kvøldið, tá ið drongurin kom svimjandi, stóð hesin gamli, pápi hennara, firi honun við øksi í hond og hótti við at drepa hann, um hann kom í land. Tá varð drongurin at venda norður attur í sama sinni, og síðan spurdist einki attur til hansara. Líkindi eru til, at íðan hevur tikið hann og ført hann út um.

Søgn er, at tá ið hesin Koltursdrongur var druknaður, kom íðan tann, ið nevnist Grísarnir, upp innanfiri Kolturssund. Hetta skuldi vera í hevnisótt.

---

## 60. Guttormur løgmaður *)

Løgmaður á Steig í Sandavági í Vágun hevði í óførari bráð sligið eina arbeiðskonu við einun tunnubotni og dripið hana. Firi hesa ódáð skuldi hann vera lívleysur og fekk tvær kongastevningar niðri frá Danmark, men møtti firi kvørgari. Triðju ferð fór løgmanssonurin — Guttormur æt hann — niður í pápans stað og gekk inn á slotið firi kongin við

*) Af dette sagn er en variant fra Suderø og Sandø trykt ss. 34—36. Den her meddelte tekst fra Vågø og Mygenæs er først senere kommen mig i hænde.

Udg.

einun steypi, fudlun av silvurpeningun, í hondini. Hann rætti tað fram, men kongur var reiður og vildi ikki taka við tí; hann bert dreiv attur og fram á gólvinun. Løgmanssonurin varð standandi leingi og helt steypinun frammi adla tíðina; umsíðir vildi armurin signa á honun — tá stakk ein honun í oyrað, at hann skuldi stiðja albogan á mjødnina. Frá eystri til vesturs skuldi hann so standa. »Tað skulu sterkir armar halda firi kongi,« hevði hann firi munni á sær. Tá segði ein hovmaður: »Den færøske mand vil dåne!« og so visti Guttormur ikki av, firr enn kongurin tók steypið bakleiðis úr hondini á honun. Kongur var nú blíðkaður nakað og segði Guttormi frá einari sak, sum var firi í ráðinun, um tvey aðalssistkin, ið vóru komin firi badn saman. Hann var so ringur um hetta og spurdi Guttorm, um hann visti nakað ráð til lív firi teimun. Løgmanssonurin segði, at tað var lóg í landi, sum bøndur høvdu gjørt og kongur samtikt, men helt seg annars vita, at tað var lív firi hesi bæði sistkin at fáa ettir lógini. Tað skuldi hann prógva, segði kongur og gav honun tríggja daga freist til at leita í løgbókini. Guttormur settist at leita og leitaði í tríggjar dagar, men fann ikki niður á, kvar tað stóð. Tá hevði hann bøn til gud um at upplísa tað firi sær, sovnaði, sum hann sat, og droymdi, at hann hevði blaðað eitt blað ov langt: hann skuldi kasta blaðið um attur. Hann vaknar og følir nú, at blaðið, sum hann heldur í, er ov tjúkt, av tí at tað er ikki uppskorið. Hann klippir upp, finnur niður á staðið hinumegin á breddanun og fer at vísa kongi. Kongur er nú so findarblíður atturfiri og biður hann inskja av sær, kvat ið hann vil. Hann inskir tá first lív firi pápan og so útrakstur firi

neytini á løgmansgarðinun, tí løgmaður fekk ikki neytini rikin út í haga sín uttan gjøgnun hagan kja Sandamonnun. Sandamenn (menninir á Sondun í Sandavági) áttu tá adla ta heimaru síðuna av bigdini og løgmaður ta handaru. Løgmansneytini gingu á Oknadali handanfiri fjødlini á Steig, har sum tað var ógvuliga óhøgligt at ganga til teirra, og ofta, tá ið klandur var ímidlun løgmans og Sandamenn, noktaðu teir honun adlan útrakstur, so neytini máttu vera heima. Kongur gav Guttormi tað, sum hann bað um, og tá komu átta merkur í haga atturat Steig av teirri heimaru síðuni. Eisini skuldi Guttormur vera løgmaður ettir pápan, skipaði kongur firi.

Skipið, sum Guttormur fór í upp attur til Føroya, kom inn vestarlaga, og tað firsta ið hann sá Vágar, segði hann: »Nú koma fjødlini undan kjá pápa.« Stidli var eina stund, og Guttormur bað um lov til at kasta niður snøri, tí nógvur fiskur síndist at vera har, sum teir lógu. Hann dró væl av fiski, og komin til lands í Sandavági segði hann frá ítunun. Hetta miðið, sum er tríggjar fjórðingar í útsinning frá bigdini í Mikinesi, verður sókt enn av Mikinesmonnun og nevnist Guttamið ettir Guttormi løgmanni.

---

## 61. Beinta og Peder Arrheboe.

Beinta, sorinskrivaradóttir úr Havn, var gift við trimun prestun, kvørjun undan øðrun. Tiltikin var hon til vakurleika og dáraði mangan mann; men var hon eingil uttan, so var hon tað ikki innan, tí ilt var skapið í henni, og adlir tríggir

menn, ið giftust við henni, fingu óskepnu. Bæði í moyggjaraldrinun og meðan hon var einkja, gekk hon oman til strandar í Havn, kvørja ferð ið skip var komið niðrifrá, sum níggjur prestur var væntandi upp við til Føroya, og stóð so uppskrídd á bakkanun firi prestinun, tá ið hann kom í land. Á henda hátt varð hon trúlovað við einun presti firi og øðrun ettir.

Firsti maður, ið hon giftist við, var harri Jónas í Onagerði á Viðareiði, Norðoyaprestur. Ógvuliga ódædl var hon við húskadlarnar har norðuri. Við tað sama hon kom til Onagerðis sum matmóðir, fekk hon teimun eina stóra udlarhít at karða burtur úr. Teir søgdu nei, men so bað hon mann sín hjálpa sær. Hann fór til teirra og bað teir gera, sum hon beyð, firi hansara skild, um ikki firi hennara. Tá ið teir komu frá útiróðri, edla kvar teir so høvdu verið, hevði hon altíð udlarhítina til teirra at karða úr edla koyrdi teir til rokkin at spinna. So rímdu húskadlarnir, ein firi og annar ettir. Ikki fingu teir náttúrð, um teir ikki veltu ettir tveimun rossun (so mikið av tøðun, sum tvey ross bóru). So bara stigu teir upp í leypin — breiddu ikki — og skumpaðu mold atturivir tøðini, so bøurin kom at liggja kolsvartur, og tað spretti ikki gras av í mong ár. Grót legði hon á fatið til teirra, tá ið teir komu av útiróðri og einki høvdu fiskað. Um eitt, sum rak er, verður tí enn tikið til: Hatta er sum í Onagerði, tá ið Beinta var. Ikki vildi hon lova húskødlun sínun at bróta riggin sundur í fiskinun, sum hon gav teimun at eta. Ein kona segði eina ferð við teir, at teir sóu so idla út, og spurdi, um teir brutu ikki riggin sundur í fiskinun; men teir søgdu nei. Hon legði teimun tá

til ráða at bróta hann sundur í trí, tí so kundi Beinta ikki vidla fisk attur á beinið. Tá trivnaðust teir. Jónas var einkjumaður, tá ið hann giftist við Beintu. Tá ið henni tók at leiðast við hann, tók hon mold úr grøvini kjá firru konu hansara og legði undir høvdalagið kjá honun. Tá tók hin firra konan at ganga attur á prestin, og hann varð óður í høvdinun. Tá ið hann lá til at doyggja og bað um heitt, fekk hann kalt, og bað hann um kalt, fekk hann heitt.

Ettir Jónasar deyða varð Beinta trúlovað við Anders Lemvigh, hjálparpresti á Nesi í Eysturoy, og skjótt kom tað hagar, at tey skuldu giftast. Beinta var á Nesi í hoyberatíðini og tók ettir, at har gekk nógv til í húsinun, tí prestur var góður maður og gjørdi væl við húsfólkini. Hon hevði við tað sama at prestinun, at hann dugdi ikki at hava hógv, og legði til, at øðrvisi skuldi tað vera, tá ið hon kom at vera matmóðir á Nesi — hon helt seg eiga hann vísan. Men tá segði prestur, at, læt hon seg so tíðliga í brøkur, var tað best, at hann beindi hana attur til Havnar. Og so varð; hoyberamenninir fóru við henni til Havnar, og eingin gifta kom í lag midlun hennara og Anders Lemvigh.

Annar maður Beintu var Niels Aagaard, prestur í Vágun. Hann var hóvligur maður og veikur og gjørdi henni oftast ettir vild firi at fáa frið; men hetta gjørdi hana bara verri. Ein dagin, sum hon gjørdi seg inn á hann og hann royndi at halda ímóti, tók hon ein ljósastaka og sló ettir honun, men rakti í roykstovubitan, so eitt stikki feyk úr fótinun á stakanun. Hesin staki varð seinni altarstaki í Miðvágskirkju. Eina aðra ferð hevði hon læst seg inni við honun í einun kamari til at buka

hann; tá kom húskadlurin, Kristoffer, til, breyt didnar, tók hana og koyrdi hana í eina tvagtunnu. Síðan ræddist Beinta altíð landbukku.

Aldrig tordi harri Niels at liggja nátt í Sandavági, tá ið hann helt gudstænastu har, men varð altíð at ríða heim í Jansagerði, prestagarðin í Miðvági, sama kvøldið, tí Beinta var avindsjúk inn á løgmansdøturnar á Steig (Steigagaður í Sandavági var løgmanssetur) og rædd um, at harri Niels skuldi fáa hug at einikvørjari av teimun, tí tær vóru sjaldsama vakrar. So hendi tað eina ferð, sum harri Niels var í Sandavági, at Sandavágsmenn hildu tað ikki vera ráðuligt kjá honun at fara avstað attur sama kvøld, tí vetrartíð var, niða og hart frost; men hann fór kortini, tí hann ræddist Beintu. Siður var tá í tíðini, at bæði prestur og bøndur riðu á hestbaki til og frá kirkju. Flóð var, og prestur reið uppi undir bakkanun. Tá ið hann var komin á Miðvágssand, snávaði hesturin á einari hedlu, kadlað Steinsmørkhedla, niðri undir Eirikstoftun, og prestur breyt beinið. Tá ið nøkur tíð var umliðin og beinið saman attur runnið, kom prestur fram attur at sita og hevði beinið liggjandi uppi á einun stóli. Ein dagin, sum hann so situr, kemur ein húskadlur inn skundisliga og sigir, at ein bátur leggur at landi niðri á Støð; »hatta er onkur av teimun stóru í Havn«, heldur hann firi. Beinta loypur upp øðislig, snurrar avstað og fírir undir stólin, so beinið á prestinun dettur niður á gólvið og brotnar aðra ferð. Hann var førdur til bartskeran í Havn, men tá rann beinið ikki saman attur, kolubrandur kom í, og tað varð harra Nielsi at deyða. Reittur verður vargur til vea — áðrenn hann doyði, bannsetti hann Beintu.

Ettir harra Nielsar deyða hevði Beinta náðinsgarðin, Kálvalíð í Miðvági, men var oftast í Havn kjá mommuni. Tá ið Peder Arrheboe, nevndur harri Peder (Peer), ið settur var til at vera prestur í Vágun ettir harra Niels, kom niðri frá upp til Føroya, stóð hon firi honun uppskrídd, og við tað sama rann honun tíðan til hennara. Søgn er, at first ið hann fór vestur í Vágar (hann varð settur ivir um sundið midlun Norðstreymoyar og Vága), var Beinta við honun frá sundinun av Fútakletti. Hann vildi fara inn á Steig at vitja løgmannin, men hon var rædd um, at hann skuldi fáa hug at einikvørjari av teim vøkru løgmansdøtrunun — eisini var hon idla kend í Vágun tá sum einkja ettir harra Niels — og tordi tí ikki at sleppa honun. Tá ið tey komu fram við Steig, spurdi hann, um hetta var Steig. »Nei«, segði hon. So komu tey í Jansagerði. Hann spurdi, um hetta var Steig. Nei, hetta var prestagarðurin. Síðan upplísti hon firi honun, at hon vildi ikki hava hann til at fara inn á Steig: tí har búðu nakrir »lokkufuglar« (hon meinti við løgmansdøturnar).

Soleiðis gekk Beinta um harra Peder, at hann var giftur við henni annan veturin ettir tað, at hann var komin til Føroya. Frá hesari tíð er goymd ein lítil ríma, sum hann gjørdi um hana:

Min smukke,
min dukke,
min lyst og min del!
min jordiske engel og sødeste sjæl!
du haver betaget mit hjærte og alt
med dine gebærder og yndig gestalt.
Dine hænder ere hvide og bløde som uld,
din hals er som perler, dit hår er som guld.

Men so vóru tey gift bæði, kom alt at vera øðrvisi enn hann hevði hugsað. Hon var ikki góð við hann, sum hann var við hana, og hevði oftast spott og kvøss orð atturímóti indisorðun hansara. Eina langa tíð knosaðu tey saman og komu alt verri og verri á samt, sum tíðin leið. Ongantíð unti hon honun frið. Ein dagin, sum tey høvdu deilt, fór hann út og setti seg á ein heyggj, men við tað sama var hon attaná og stoytti eina vatnbittu ivir høvdið á honun. Hann hugsaði, at toran hevði so buldrað ídag, at regnið mundi fara at koma attaná, segði hann tá við hana. Eina ferð ið hann hevði at henni, at hon bukaði arbeiðskonurnar, beit hon hann av: tað var ikki firi hann at leggja seg upp í; hann kundi væla um sínar skitnu bøkur. Tá hugdi hann at henni gramliga, tók fast í armin á henni og leiddi hana út. Síðan veik hon altíð firi honun.

Arbeiðskonurnar royndu altíð at gera henni tað idla og honun tað góða, ið tær kundu. Tá ið blóðmørur varð kókaður, vildi Beinta ongantíð lata tálg í til hansara, men koyrdi mestan adla tálgina í sínu indur. So gjørdi hon merki í pilsupinnarnar, at hon kundi gera skil ímidlun indrini, kvørji hansara vóru og kvørji hennara. Men arbeiðskonurnar skiftu pinnarnar, sum hon hevði merkt, um í blóðmørsindrunun, so teir komu at standa tvørtur ímóti, sum ætlað var. Hann fekk tá adlan hin feita blóðmørin og hon hin soltna. Kvussu bar hetta til? so feit pilsa til hansara í kvøld? spurdi prestur; hann var ikki vanur við slíkt. Men lítið var um Beintu: tað glógvaði ikki í kjá sær, segði hon.

Prestur gekk ofta oman í kirkjuna til at hava frið firi konu sínari. Eitt kvøldið sendi hon ein

húskadl har oman og fekk honun eitt lak við til at fara í: hann skuldi vera spøkilsi og ræða harra Peder í kirkjuni. Húskadlurin kemur sníkjandi inn í kirkjuna og reisist so firi presti í lakinun; men prestur tekur at lesa upp ivir honun og reka (mána) hann niður ígjøgnun kirkjugólvið. Húskadlurin rópar, tá ið hann er komin hálvan vegin niður, og sigir, kvør hann er, men tá kann prestur ikki fáa hann upp attur og verður at reka hann heilt niður ígjøgnun undir nístan og pípan frá honun.

Væl lærdur maður var harri Peder og tungusnjadlur, og har atturat dugdi hann meira enn at mata seg, sum tey taka til. Ofta heittu tí fólk á hann til at níta sín gandakunst teimun til hjálpar, og góður var hann í ávikun, tá ið tað galt slíkt. — Ein bóndi var í Miðvági, sum misti so nógv úr kjadli sínun. Hetta helt so við í langa tíð, at stolið varð fra honun; leitað varð ettir tjóvinun. men einki gjørdist: teir kundu ikki koma uppá sporið. So bóðu teir harra Peder um at hjálpa sær. Ein sunnudag, sum fólk eru í kirkju, prestur stendur á prædikastólinun — útvaldur predikantari skuldi hann vera — og hevur endað prædikuna við evangeliinun, sum siður var tá, starir hann út í kirkjuna nakað leingi og sigir í endanun: »Tyv, jeg ser dig, og jeg kender dig, og Gud kender dig.« So tekur hann altarbókina, ið liggur á prædikastólinun, slær hana tvørtur um høvdið á sær og sigir í tí at hann sveiggjar hana: »Ret nu tager jeg min alterbog og slår den for din pande.« Men í tí at hann læt, sum hann slerdi altarbókina út í kirkjuna, smadl ein maður, ið inni var, niður. Tá var tjóvurin vísur.

Harri Peder var ræðuliga snarsintur maður. Hann fadl í eina sjúku, sum gjørdi hann heilavidlan

eina tíð, og tó at hann kom attur firi seg, var tað ikki øðrvisi enn, at sjúkan vitjaði attur á hann við kvørt, so hann var ørur í høvdinun, meðan hon stóð við.

Harri Peder og bóndin á Riggi í Miðvági, Jógvan Rasmusson, kadlaður Prest-Jógvan, vóru óvinir. Teir vóru komnir til ilnar um eina heimakúgv kjá Rigsbóndanun, sum hevði slitið tjóðrið og tradkaði bøin niður kjá presti; firi hetta gjørdi prestur seg inn á bóndan og gav honun grov orð. So var einki meira burtur úr hesun, men seinni brustu báðir saman attur, og tá kom at vera verri. Við hesun bar so til. Beinta var oyðslusom og ofta í neyð firi pengar. Nú átti harri Peder eini skóspenni av silvuri; tey tók hon og seldi í loynd til ein mann við Kirkjar (bílingur í Miðvági). Hesin maður seldi tey uppattur til Jógvan bónda á Riggi. Prestur saknaði silvurspennini og spurdi Beintu ettir teimun, men hon duldi firi, kvat hon hevði gjørt, og segði, at tey máttu vera stolin. So ein dagin sá harri Peder Jógvan ganga við hesun skóspennun sínun og østist so upp, at hann leyp í hann við tí alt í einun, tvíggjaði hann út og kadlaði hann tjóv. Bóndin hótti at presti og trúaði við søksmáli, um hann ikki bað um firigeving firi tey orð, hann hevði haft frammi. Síðan var prestur tríggjar ferðir á veg niðan á Rigg til at royna at koma til sams við bóndan, men kvørja ferð spottaði Beinta hann, so hann helt av. Triðju ferð var prestur komin á Liðastein — hevði latið seg í prestakjólan — tá ið Beinta rópaði ettir honun, at hon helt tað vera vanvirðiligt firi ein prest at fara at biðja ein bóndaflók um sátt og semju: hann skuldi heldur drukkið sær eina fløsku av brennivíni og so tikið øksi í hond og brotið didnar upp kjá Jógvani.

Øði kom í prestin; hann vendi attur, drakk seg fudlan, fór so við øksi niðan á Rigg, breyt didnar kjá Jógvani og kadlaði hann upp attur tjóv. Tá tók bóndin søksmál upp, men legðist á sóttarsong og doyði, áðrenn sakin var endað. Tá ið hann lá til at doyggja, fóru tríggir menn til prestin og vildu fáa at vita, kvønn veg bóndin fór: til himiríkis edla til helvitis, tí hann var so dáttliga deyður. Prestur segði, at hann var ikki deyður: teir vildu bara narra seg. So fóru teir heim attur og eina løtu ettir oman attur til prestin. Sum teir standa og tosa við hann, slær hann hendurnar saman og sigir: »Ret nu for han til helvede.« Tá høvdu menninir lagt bóndan í kistu, áðrenn teir fóru, og tá ið teir komu heim attur, lá hann kvaldur í kistuni — hann hevði ikki verið uttan skindeyður. Harri Peder helt líktaluna ettir Rigsbóndan, og hevði hann ovtalað seg firr, so bar av nú. Firstu orð ið hann segði, í tí at hann steig fram á grøvina, vóru: »Nu træder jeg på en tyvegrav.« Síðan kastaði hann jørð á og segði: »En tyv levede du, en tyv døde du, en tyv skal du igen opstå.« Men einkja Jógvans svímaði, sum hon stóð, og varð síðan leidd heim.

Peder Arrheboe var firi sín ósámiliga atburð dømdur frá embætinun av einun próstarætti. Tó varð hann sitandi í prestagarðinun Jansagerði í hálvt annað ár ettir henda dóm, og meðan noyddist ettirmaður hansara, Suurland, at halda til í einun húsi á Riggi. Síðan varð harri Peder í níggjun próstarættsdómi dømdur til at flita av garði og burtur úr bigdini. Beinta og hann fluttu tá bæði til Sandavágs og livdu har teirra síðstu tíð í einari smáttu, í Haraldsstovu kadlað. Men ikki varð hann mettur minni maður ettir tað, at han hevði mist

kappa og kraga. Hann hjálpti nú enn meira enn firr teimun, ið sóktu ráð kjá honun móti huldufólki og gandi, og ikki hildu fólk tað gretta, at hann útinti kvat ið hann tók uppá seg at gera í slíkun søkun.

Um Kristoffer í Húsi — hin sami, ið var húskadlur eina tíð kjá harra Niels og koyrdi Beintu í tvagtunnuna — er frásøgn goymd, kvussu harri Peder hjálpti honun til at fáa frið firi einari huldukonu. — Kristoffer var first húskadlur kjá Magnus bónda í Bø (í Vágun). Ein huldukona tók at ganga til hansara har, og so idla royndur varð hann av henni umsíðir, at hann varð at ríma úr Bø. Hann fór til Miðvágs, giftist og búsettist í Húsi, og síðan var hann nevndur Kristoffer í Húsi. Hann var fluttmaður kjá Peder Arrheboe presti til Bíggjar. Eina ferð, ið teir vóru farnir til Bíggjar, bað prestur hann liggja nátt við sær har, tí ringt veður var og seint á degi; men Kristoffer segði, at hann vildi ikki. Prestur tók at spirja hann, kví hann kundi ikki vera, og Kristoffer upplísti tá firi honun, at hann fekk ikki frið í Bø firi einari huldukonu. Prestur segði, at, var tað einki annað enn tað, skuldi hann vita at hjálpa honun, og bað hann liggja. Síðan beyð hann, at alt skuldi fara tíðliga til songar. Kristoffer svav í roykstovuni, og ljós brann; prestur fór til hansara og var kjá honun eina løtu, legði so hanskar sínar uppá bitan mitt í roykstovuni og gekk síðan uttar. Eina góða løtu ettir hoyrir Kristoffer huldukonuna koma; hon letur hurðina upp, men sleppur ikki longur inn enn á hálvt gólvið undir bitan, har sum hanskarnir liggja, melur imsar vegir og fer so avstað attur. Tíðliga á morgni kom prestur at hitta Kristoffer og spurdi, kvussu gingist hevði í nátt. »Væl,« segði Kristoffer;

»hon kom, men ikki longur enn undir bitan; har gekk hon og strevaðist og rímdi so.« »Tað hugsaði eg,« segði prestur; »um tú hevði sagt øðrvisi, hevði tú logið.« Síðan hevði Kristoffer frið firi huldukonuni, kvørja ferð hann var í Bø; men nú tók hon at ganga heim til hansara í Miðvági, kvaðna verri enn í Bø, so nú batti reint ikki. Kristoffer bað hana fara frá sær, men huldukonan segði, at tað mátti verið annað ráðið kjá honun at haft seg til konu: hon var mætari kona enn Steinsetra hansara (steinar hørdu tey firr til padlar á sita á við grúgvuna; tí kadlaði huldan konu Kristoffers Steinsetruna). »Nei,« segði Kristoffer; »Steinsetran er eitt guds badn, men tú ert eitt fanans badn.« So Kristoffer attur til prestin at kæra sína neyð. Prestur spir hann, kví hann fer ikki attur til Bíggjar til Magnus bónda at vera. »Nei, mætur,« sigir Kristoffer (»mætur« var eitt tiltak hansara); »kjá Magnusi í Bø kann eg ikki vera, tí hann hevur tvey høvd.« Hann var ein ríggjuskøltur, meinti Kristoffer. Prestur spurdi tá, kví hann var ikki komin firr. Tað var komið nakað lítið ímidlun Beintu og hann, segði Kristoffer: hann hevði koyrt hana í eina tvagtunnu eina ferð, ið hon bukaði hin firra mann sín, harra Niels. Prestur legði honun tað ráð at skifta búgv, og Kristoffer flutti so til Velbastaðar í Suðurstreymoy. Har var hann eina tíð, men so var líka galið attur: huldukonan var ettir honun har eisini. Kristoffer sá sær eingi onnur ráð enn at fara við bát attur í Vágar og søkja hjálp kjá presti triðju ferð; tó gjørdi hann tað treyður, tí hann hevði gjørt seg idla kendan við Beintu. Hann legði at landi í Sandavági, tí tá var harri Peder settur frá embætinun og farin til Sandavágs

at búgva. Báðir sótu inni í roykstovuni einsamadlir um kvøldið. Prestur bað tá Kristoffer fara í songina. Út ímóti lísing kom huldukonan, men prestur gav henni mótitøku, sveigaði við keppinun og rak hana út, first gjøgnun roykstovudidnar, so gjøgnun túnið oman ettir sandinun, attur øvuta adlan vegin út í Kvítagrót inni í Giljun (á veginun til Miðvágs) — hann vildi ikki møta útróðrarmonnunun — og tók so at reka hana niður undir við lestri so smátt og smátt. Tá ið høvdið stóð javnt við sandin, setti hann hælin á og skrivaði við stavinun omanivir henni. Útróðrarmenninir fóru og sóu huldubát liggja undir Hólki við teimun átta monnunun, sum høvdu róð við huldukonuni. Síðan forbeyð prestur kvørjun manni at fara norður á sandin, firr enn flóðin hevði verið uppi ivir attur, og aldrig vóru boð betur hildin enn hesi. So fór prestur attur í songina til Kristoffers og rak ónda ond út úr honun; djarvastu fólk í Sandavági, sum kagaðu, sóu nakað fara upp ígjøgnun ljóaran. Tá fekk Kristoffer frið.

Um henda sama Kristoffer í Húsi er tann frásøgn, at hann hevði so ónatúrliga sterkt mál, at eingin maður í Føroyun tá hevði slíkt mál. Eina ferð — hetta var, áðrenn hann fór til Velbastaðar at búgva — gekk hann til Oyragjáar (á eystursíðuni á Vágoynni ivir av Streymoyarlandinun) og rópaði grindaboð tvørtur um sundið so hart, at tey hoyrdu hann skiluliga fram firi kvødnina á Heygun í Vestmanna; har stóðu tvær arbeiðskonur og mólu. Onnur arbeiðskonan slepti kvødnini og segði: »Hatta er Kristoffer í Húsi, ið rópar« Aðrir menn breiddu til tekn, men Kristoffer bara rópaði. Hann gekk á fjadl í Miðvágshagan, sum lá tætt upp til hagan kjá Magnusi í Bø, og rópaði so hart, at

seyðurin kjá Magnusi rímdi av haganun. Ettir tað fekk hann tvey lomb av Magnusi firi, at hann skuldi vera minni harðmæltur. Kristoffer var nakað undarliga sintur maður. Ikki tordi nakar at nevna »longu« (fiskin) firi honun; so vildi hann drepa (hann var sjálvur eyknevndur »longa« av tí, at hann var so langur). Hann gekk til Havnar at keypa firi fólk, og ikki svitaðist tað, at hann útrættaði tey ørindi, ið hann var biðin um at bera fram; men vildi nakar minna hann uppá attur okkurt, sum firr hevði verið orðað við hann, so bar Kristoffer ikki boðini fram, tí ikki dámti honun, at nakað varð sagt við hann meira enn eina ferð. Eitt lítið gerði — sátulendi — í Miðvági nevnist enn »Kristoffers trøð« ettir honun; »Kristoffers krógv« er ímidlun Miðvágs og tað stóra vatnið.

Ofta varð heitt á harra Peder Arrheboe til at hjálpa ímóti trødlskapi og gandi, edla kvar ið slíkur ófriður var á ferð, at einki gjørdist uttan at hava gand til verju. Kvussu harri Peder gandaði eitt ófriðaskip í Sandavági er sagt frá í søguni »Løgmansdóttirin í Vágun.« — Ettir tað at harri Peder var settur frá embætinun, kom ein stór grind í Skálafjørð í Eysturoy, men tó at Skálabotnur tá var eitt tiltikið grindapláss, kvar ið grind varð hildin vís at doyggja, vildi tað ikki bera til at fáa hesa grindina rikna inn í botn og dripna. Fólk hildu fananskap vera uppi í grindini; eitt var, sum hevði botn firi eygunun, og tá ið tað kavaði, klappaði hesin botnur so hart í sjógvin; av tí kadlaðu tey tað Klappus. Skálamenn fóru vestur í Vágar til at biðja Peder Arrheboe leggja sær ráð, kvussu teir skuldu fáa grindina dripna, og lovaðu honun størsta kvalin atturfiri. Har atturat skrivaði land-

fútin sjálvur bræv til hansara og bað hann koma grindamonnunun til hjálpar, um hann visti nakað ráð til at reka hetta devulskap burtur, sum forðaði grindini. Harri Peder kom, skrivaði nøkur orð uppá ein pappírslepa og bað eina bátsskipan fara við honun og floyta hann á sjógvin uttanfiri grindina. Grindin doyði, men Eystringar tveittu presti bert ein leittur og ikki størsta kvalin, sum teir høvdu lovað. Tá lovaði harri Peder, at grind skuldi ikki doyggja attur í Skálafirði, og so varð. Næstu ferð ið grind kom í Skálafjørð, doyði einans kvalur. »Nu dræbe de grind udi Skålebund udi Østerø, men de få ikke mere end den mindste«, segði harri Peder.

Í Haraldsstovu í Sandavági livdi Peder Arrheboe edla »gamli prestur,« sum hann nevnist eisini, síni síðstu ár ettir tað, at hann var dømdur frá kjólanun. Har í Sandavági fekkst hann við at rógva út og fann eitt mið, sum rópast »Prestmið« ettir honun; tað er ímidlun Klovnings og Presttanga, ein fjórðing frá landi. Løgmaður hevði sæð hann ganga burtur í haga til torvlutirnar og heinta sær torvkonglar upp, tóktist sind í honun og tók hann til lærara kjá bødnun sínun. Fleiri lærisveinar gingu til harra Peders í Sandavági og ítastur av teimun Bartals-Jákup; men Beinta fjónaði teir og stoytti vatnbittur ivir teir, tá ið teir komu til hansara. Ikki kom harri Peder at líða neyð í Sandavági. Trí kúfóður og tjúgu seyðir fekk hann, so leingi hann livdi, av ettirmanninun í Jansagerði. Eisini fekk hann gávu-seyðir frá imsun monnun og tíggjund av tveimun bátun í Sandavági; løgmansbáturin var annar.

Ofta komu fólk ferðandi langan veg til at síggja »avsetta prest.« Ein dagin, sum harri Peder gekk niðri á sandinun, kom ein ókunnigur maður, ið

níkomin var til bigdina, til hansara og bað hann vísa sær á avsetta prest. Hesin maður hevði ikki sæð harra Peder firr og kendi hann tí ikki. Harri Peder lovaði tað; tó hevði hann eitt lítið ørindi at fara first, segði hann, men skuldi koma attur við tað sama. Hin fremmandi gekk attur og fram niðri á sandinun og bíðaði eina langa tíð; men eingin prestur kom attur. Tá í endanun grunaði hann, at hetta mundi hava verið Peder Arrheboe sjálvur, ið hann hevði talað við.

Um Beintu er enn at siga, at, meðan hon búði í Sandavági, gekk hon ofta bigda midlun við einun posa til at biðja sær upp í. Eina ferð kom hon til Lamba í Eysturoy og bað Lambamatmóðurina geva sær upp í eina tægu av kodni. Lambamatmóðirin helt, at tað var ikki firi hana at biðja kodn, men læt hana tó fáa. — Síðstu orð Beintu, tá ið hon lá á sóttarsong, vóru: »Svartakodn og kvítakodn.«

Harri Peder livdi Beintu av í nøkur ár. Einsamadlur var hann tá í húsi á gamals aldri eina tíð, og tá ið hann varð spurdur, kvussu hann hjálptist einsamadlur, svaraði hann: »Troldene bære mig vandet; selv må jeg »knue«, og selv må jeg bære min aske.« Eitt klænt hol var í veggjabróstinun, sum hann slepti trødlunun út ígjøgnun, tá ið hann vildi hava tey avstað; »hu!« læt í teimun, tá ið tey fóru ígjøgnun holið — so trongt var tað. Inn komu tey altíð til hansara ígjøgnun didnar. Sjálvur gekk hann við didluni og bað neytakonurnar mjólka kúgv sínari. »Hvo vil have mig den farlige dille?« spurdi hann.

Tá ið harri Peder lá á sóttarsong, vóru tey fleiri, ið vildu sleppa at vaka uppivir honun, men hann vildi ikki lova teimun. »De mænd i hvide

klæder våge over mig,« segði hann — morgunin ettir lá hann deyður.

---

## 62. Løgmansdóttirin í Vágun.

Meðan Peder Arrheboe var prestur í Vágun, var eitt skip (Fransur skuldi tað vera) komið at flóta vesturi í Vágahavinun og flaggaði ettir leiðvísara (loðsi). Páskaaftan var tað, dírdarveður og kvør fjøl á sjógv. Nólsingar, Kirkjubømenn og Velbastaðmenn hildu tað vera eitt loynikeypskip (smuglaraskip) og fóru til tað við fiski at avreiða. Nólsingar vóru firstir; tá ið adlur fiskur teirra var drigin upp á skipið, tóku skipmenninir bát teirra og høgdu hann sundur til brenni. Ein lítlan, vánaligan bát, sum teir høvdu tikið í Suðuroy, góvu teir Nólsingun í staðin og sleptu teimun so avstað. So komu Norðheygabrøðurnir á Velbastað. Ein maður á Velbastaðbátinun, nevndur Jóanis, vildi so fegin fara til skipið og øvundaði Nólsingar: tí har mundu teir fáa bæði vín at drekka og sukur at bíta, segði hann við hinar bátmenninar. Endin var, at teir løgdu til skipið, tó at formaðurin helt lítið um tað, av tí at hann grunaði, at tað mundi vera eitt ófriðaskip. Tog varð kastað niður til teirra, og teir vóru drignir upp á skipið. Nú sigir skiparin við teir, at annaðkvørt skulu teir fáa honun havn til ímorgins, edla skulu teir adlir vera hongdir við ráarnakkan. »Drekk nú vín og sukur!« sigir formaðurin á bátinun við Jóanis. So teir attur í bátin, gera hann fastan í skipið og rógva tað inn. Teir sjabba so, at teir náa útlúgvaðir inn á Sandavág (sum var næsta havnin) páskamorgun, rætt sum

fólk var uppi. Sum teir ganga niðan at húsun, møta teir løgmanninun. »Hetta eru einir páskagestir, ið tit hava ført mær ímorgun«, sigir hann. »Mangur dansar og dansar av neyðun,« svarar Jóanis.

Skiparin legði ást á eina dóttur løgmansins, ið var so fráskila vøkur, og svór, at hann fór ikki avstað attur, firr enn hann hevði hana í skipinun. Pápin hevði tá stóra neyð við at fáa hana burturbeinda, so skipmenninir skuldu ikki fáa fatur á henni, tí skiparin hevði sett menn út til at fanga hana. Hon varð latin í mannfólkaklæði, til tess at skipmenninir skuldu ikki kenna hana. Í ein torvlut varð hon laðað inn, meðan leitað varð ettir henni, og síðan fóru menn við henni til Sørvágs. Ein Fransur, ið møtti teimun, helt seg kenna hana, men læt seg ikki upp. Skiparin var fúkandi óður, tá ið hann frætti, at løgmaður krógvaði dóttrina firi honun, og hevði hóttur frammi, at hann vildi seta eld á adlan Sandavág, um hon varð ikki beind til hansara við tað sama. Hann sendi tveir bátar í land av skipinun; annar var fudlur av brúdleypsdrekka, sum til skuldi vera tikið, um løgmaður samtikti; í øðrun vóru tjørutunnur, sum nítast skuldu til at seta eld á Sandavágsbigd við, um løgmaður vildi ikki geva seg undir. Í sínari neyð sendi løgmaður boð til Miðvágs ettir Peder Arrheboe presti at koma honun til hjálpar, tí harri Peder var sagdur at kunna svarta kunst. Hann kom við tað sama, fór beinan vegin oman á sandin og rislaði nakrar bókstavir harí við stavi sínun. So tók hann upp í lúkuna av sandi, har sum hann hevði skrivað, og sletti út á sjógv. Tá reis glaða og alda av sandinun út ettir, so Fransurin varð at kappa og rak til havs. Síðan spurdist einki

attur til hansara. Men Sandavágsmenn hildu sær at teiti við tí góða brúdleypsdrekka.

---

## 63. Heini bóndi á Riggi og húskadlurin.

Ein húskadlur kjá Heina, bónda á Riggi í Miðvági i Vágun, hevði lagt ást á dóttur bóndans og vildi hava hana til konu, men pápin var ímóti hesari giftu og segði nei. So hendi tað seg eitt árið um vártíð, sum bóndin var útrógvin við hesun sama húskadli og øðrun monnun á várfiskigrunnunun, at hann brast á høgt við kavaroki. Ringur er atturróðurin haðani kjá Miðvágsbátunun, tá ið ruskut er veðrið og rupul í sjónun, tí tað eru einir tólv fjórðingar til lands at rógva; men eina vest er tað í kavaroki av norðan, tí beinur norðan liggur beint út av Miðvági. So gekk Rigsbóndanun og hansara monnun, at teir slitu upp undir landið; men ikki var hugsandi kjá teimun at rógva vágin, av tí at ódnarstormur og kavarok var beint ímóti. Teir løgdu at á Steigarenda (nakað vestanfiri Presttanga, vestara armin á Miðvági), og har drógu teir bátin upp ígjøgnun ein bratta tólv favnar frá sjónun. Hesin Rigsbóndin og menn hansara eru teir einastu, sum vitast at hava lent og drigið bát upp í hesun plássi; so bratt er tað. Av Steigarenda kluvu teir upp ígjøgnun Prestberg, sum er ógvuliga bratt, og adlir vóru deyðmóðir uttan hin áðurnevndi húskadlurin. Verst var við bóndanun, tí hann var so deyðlúgvaður, at hann orkaði ikki at ganga longur, men varð at leggja seg niður. Hann bønaði húskadlin um at bera seg upp á slætt og soleiðis bjarga lívi sínun; men húskadlurin tók seint við og segði, at, um hann

nú vildi lova at geva honun dóttrina til konu, so skuldi hann taka hann á bakið og bera hann; men vildi hann ikki tað, so fór hann at liggja har, sum hann lá. Bóndanun vóru tá eingi onnur ráð enn at lova tað, sum húskadlurin bað um, og at gera eið uppá tað. Húskadlurin bar hann so á bakinun adlan vegin niðan ígjøgnun kavan, í berginnn lá, og breyt sær veg upp ígjøgnun tann stóra skalvin, ið lá uppi í eggjartromini í Prestskarði. Haðan bar hann hann oman ígjøgnun Presthaga til Miðvágs og slepti honun ikki, firr enn hann hevði sett hann á hansara egna grúgvusess uppi á Riggi. Tá fór bóndin ettir dóttur sínari og legði hond hennara í hondina á húskadlinun.

Hesin sami Heini bóndi á Riggi var hugaður maður á land og sjógv, men nítti meira mátt enn kunst. Hann gerdi tríggjar traðir inn (Stóru trøð, Norðastu trøð og Tungureynstrøðna) og dugdi tó ikki at grava garðatorvu. Teir bøkkar, ið vera skuldu til garðarnar, bert hælaði hann leysar við føti sínun; húskadlurin sipaði teir uppá hann til at bera, og tað so hart, at tað brakaði í riggi hansara. Eitt húðaskøði sleit bóndin á hol um dagin, sum hann hælaði bøkkarnar leysar. — Húskadlurin, ið fekk dóttur bóndans, er ikki nevndur at navni. Bóndi á Riggi kom hann ikki at vera, men búði á Kletti á Riggi og varð kadlaður Klettamaðurin. Hann varð seinnameiri ørur í høvdinun, og ein dagin funnu menn hann druknaðan á Leitisvatni (ímidlun Miðvágs og Sørvágs). Hann varð grivin á Kálvshagabakkanun tætt við vatnið.

## 64 Ólavur á Riggi.

Olavur á Riggi í Miðvági var ríkur maður og átti nógvar pengar, sum hann goymdi í eini óvandaðari kistu við ongun lási. Men av tí, at hann átti so nógv bødn og kvíðaði firi, at tey kundu koma vasandi niður í kistuna og forkoma pengunun, tók hann teir upp úr haðani, koyrdi teir upp í ein posa og laðaði hann inn í ein gróthúsvegg í ífidlingina midlun báðar fláirnar. Ongun segði hann frá, heldur ikki konuni. Ein dagin um summarið, tá ið fuglur var komin í bjørgið, fór Ólavur burtur í haga, helst til at fáa sær nakran feskmat (lunda). Sum hann fanglaðist ettir hesun, kom hann at einun kletti í bakkanun, sum ein fuglatorva var niðri undir. Lágligur kléttur var at fara niður firi, so hann helt tað ikki bila at sleppa upp firi hann attur. Hann loypur leysur niður í torvuna, fær nógvan lunda og vil taka seg upp attur; men nú roynist kletturin ov høgur. Ið kvussu hann toyggir seg og roynir at krøkja hendur og føtur í, sleppur hann ongan veg. Nú situr hann har í torvuni við sorg og sút og hugsar sær deyðan vísan. Kona og bødn renna honun í hug: tey verða ødl at doyggja i hungri, tí pengarnir eru krógvaðir so, at eingin veit at finna á teir. Í síðari sálarangist og lívsins neyð loypur hann upp, streingir á sum óðast við kroppi, hond og fót, ger eitt viðbragð og sleppur upp firi klettin. Komin upp attur á slætt feyk hann heim alt í einun. Tað firsta hann gjørdi, áðrenn hann kom heim til hús, var at skræða gróthúsveggin niður, sum pengarnir vóru goymdir í, og taka posan fram. So leyp hann til hús og segði konuni frá ødlun herverkinun, og kvussu sær hevði gingist.

## 65. Seyðamaðurin á Sondun.

### I.

Ein seyðamaður var á Sondun i Sandavági áður á sinni, sum er gitin fram um adlar aðrar seyðamenn í Føroyun. Hann røktaði einsamadlur adlan Sandavágshagan og átti ein útvaldan hest, reyðan á liti og frálíka dúgligan til at renna. Ein vakran sólskinsmorgun listi seyðamanninun at ríða norður á fjødl. Við Fjadlavatn búðu tvær huldukonur, kvør sínumegin, onnur í Húsagjógv og onnur í Tormansgjógv. Tær áttu stakkar av skarlaksklæði, og henda sama morgunin, ið seyðamaðurin reið norður, legði huldan í Húsagjógv stakk sín út til at sóla. Tá ið hann kom ríðandi gjøgnun Fjadlalíð, sá hann tann reyða stakkin við teim glógvandi gudlperlunun í skína langan veg. Hann vendi hesti sínun tann vegin, tók stakkin, legði hann attanfiri seg á hestins bak og reið so heim attur. Huldukonan situr við eldin og hugsar við sær, at hon skal fara út á hedluna at venda stakki sínun. Men tá ið hon kemur hagar, sker hon saman tenn og snerkir við skort, tí stakkurin er horvin. Hon skimast runt um Fjadlalíð og ber eyga við seyðamannin, ið ríður tað hann kann best avstað við stakki hennara. Hon rópar á sistur sína í Tormansgjógv og biður hana hjálpa sær at fáa stakkin attur, tí hon hevur nærri at fara ettir manninun: »Sistir, sistir, stíg stórun!« Men hin svaraði, at hon var lamin í báðun beinunun og orkaði ikki at ganga. Tá tók huldan í Húsagjógv til at gleiva og gina so skjótt, at hon nærkaðist hestinun í kvørjun. Tá ið hann var komin um Vatnsoyrasand og upp í Vatnsbrekku, var hesturin ekkamóður og legðist at drekka úr

ánni. I tí sama kom huldan í Vatnsoyrar, men hesturin var nú so væl atturstirknaður, sum hann hevði drukkið, at hann fleyg so lættur niðan gjøgnun brekkuna, nú ið sporið fór at tingjast kjá huldukonuni. »Hetta var mær sálarbót,« segði seyðamaðurin, tá ið hann vendi hestinun frá attur ánni, og síðan hevur henda á verið nevnd Sálarbótará. Men Vatnsbrekka er ónatúrliga long og drúgv, og seyðamaðurin hevði ti á orði: »Tungt er at ríða brekkuna hart.« Tá ið hann var komin á Føstuvarða (heimanfiri í Miðvágshaganun), kom huldan stunandi upp firi Vørur (handari í Miðvágshaganun). Tá var hesturin stívur í lørunun, og sveittin rann úr kvørjun hári á honun — tungur var maðurin, ið hann bar á baki. Tá ið hann kom at Mosagerði, hevði hon nærkast honun so mikið, at tað var ikki meira enn reipslongd imidlun teirra, og tá ið hann kom á Giljarætt (tætt innanfiri ánna í Sandavági) — har er kirkjan — fekk hon hann attur. Í tí at hann reið fram við kirkjugarðinun, kastaði hann seg so knapliga av hestinun inn um við stakkinun í hondini. Men, ólukkutíð, stakkurin kom fastur í garðin um ein stein, so hon náddi at tríva í hann. »Nú haldi eg!« rópaði hon. »Halt nú kvat ið halda vil!« svaraði hann attur: »her er Gud og kirkjan.« Tey bardust um stakkin eina løtu, til hann skrædnaði; seyðamaðurin hevði aðra ermuna ettir, men huldan fekk skerdan bulin. So stór var henda stakkarerma, at hon røkk til messuakul í Sandavágskirkju, og har er hon enn.

---

II.

Seyðamaður á Sondun
kendi knív sín burtur í øðrun londun
— so ljóðar eitt gamalt ørindi.[*])

Eina ferð var seyðamaðurin á Sondun farin ivir í Giljar burtur í haga. Tá slitnaði ein æs í skónun kjá honun, og hann settist at gera sær eina níggja. Tá ið hann hevði bundíð tveingin og skuldi taka knívin attur, var hann horvin. Hann leit um seg, men sá einki uttan eina kráku flúgva. Stutt ettir hetta rímdi hann úr Føroyun og fór til Noregs, av tí at hann fekk ikki frið firi huldukonuni, sum hann hevði tikið stakkin frá. Hann bað um hús kjá einari konu; hon var bæði blíð og tíð og setti góðan mat fram firi hann. »Mong er geitin aðrari lík,« segði hann, tá ið hann skoðaði knívin — hann helt seg kenna sín egna knív attur. Tá upplísti hon firi honun, at hon var krákan, ið hann sá hin dagin burtur í haga, og hevði tikið knív hansara.

## 66. Brúdleypið í Stapa.

Tummas við Garð í Gásadali var ríkur maður, men mestur alt góðsið, ið hann átti, hevði hann fingið við konu sínari. Ikki hevði hann meira enn eina arbeiðskonu. Ogvuliga snarsintur maður var hann, sterkur sum trødlið og slerdi einsamadlur adlan bøin. Ein dag í hoyna, sum hann var at gera sátur upp — óførar vóru tær til støddar: seks vanligar sátur fóru í eina kjá honun — møddist

*) Sml. „Óli seyðamaður“ s. 82.

arbeiðskonan at standa og kasta hoyggj upp til hansara; tí høgt var at blaka. Hann rópar niður av sátuni til hennara og biður hana kasta dúliga: annars skal hann koma ettir henni. Hon sigir, at hon er ikki ment; tá springur hann niður av og ætlar at gera henni mein; men hon loypur so kvik undan og út í Søljumíri upp undir beltið. »Olukku-dírið! nú slapp tú; tað var runan, ið frelsti teg.« So kólnaði hann attur, og síðan gjørdu bæði sátuna lidna.

Sum ofta er: tann ið langt situr burturi, er ikki altíð vísur í ársins tíð, so tað hendi seg eitt árið um jóltíð, at Tummas visti ikki so gjødla, nær jólini vóru. Hann var nú ræddur um, at hann kom ikki at halda jólini røtt, og sendi tí húskadlin — einans húskadl hevði hann — til Bíggjar til at fáa at vita, nær jólini vóru. Húskadlurin kemur til Bíggjar í tí at fólk koma úr kirkju — tá er tað annar jóladagur. Bíggjarmenn fara at halda teiti og vilja ikki lova húskadlinun avstað. Rætt sum dansurin gongur best um kvøldið og eitt kvæði verður kvøðið, sum hevur til stev: »Gevið oss frið og góðar náðir!« — húskadlurin kvøður við og er so kátur — nú stendur hin gamli, Tummas, í durunun við einun homlubandi í hondini; hann er komin ettir húskadlinun. »Tú skalt fáa frið og fanans náðir,« rópar Tummas til hansara og loypur so á hann til at buka hann við homlubandinun. Síðan fóru báðir teirra veg heim attur til Gásadals.

Tummas var ógvuliga væl kendur við eina huldu-konu, sum var von at ganga til hansara um næturnar. Eina nátt, sum hon liggur fremri í songini kjá honun og ektakonan ovari, tekur henda kristna fram og følir eina kalda hond. Hon kvøkkur við og

spir mann sín, kvat ið hatta er; men hann dilur firi huldukonuna og sigir, at hann hevur haft hondina omanfiri høvdið á sær, so hon er stirðnað. Síðan fórst hon ikki meira um hetta.

Tummas átti eina dóttur við hesari huldukonu. Tá ið hon skuldi eiga badn, fór huldumaðurin til konu Tummasar og bað hana vera jarðarmóðir kjá konu sínari. »Hon fær ikki livandi badn, uttan hon fær kristna jorðarmóðir,« sigir hann. Nei, sigir hin kristna konan: hon hevur eitt lítið smábadn sjálv og nær ikki burt. Men huldumaðurin lovar, at einki skal koma at badninun, um hon fer frá tí, og endin er, at hon fer við honun. Tá ið tey eru komin á útgáttina, bindur hann klút firi eyguni á henni og leiðir hana so adlan vegin. Hon heldur seg hava gingið miðalstutt, so loysir hann klútin frá, og nú stendur hon á gólvinun kjá huldukonuni. Síðan fer huldumaðurin út. Tá ið huldukonan hevur átt badnið, fara tær báðar at tosa saman, og huldukonan spir hina kristnu, um tey hava góða neytaeydnu kjá henni. Nei, sigir hin kristna: teirra neytaeydna er ring. Tá sigir huldukonan við hana, at hetta hevur maður sín gjørt í hevnd, og tá ið hon er komin heim attur, skal hon biðja mann sín flita anuan kúbásin burt, tí tá ið kúgvin mígur, kemur tað niður á borðið kjá teimun, huldufólkunun. Tá ið konan kemur heim attur til sín sjálvs, liggur badnið og svevur — huldumaðurin hevur verið og fjálgað um tað.

Eitt árið um heystið, tá ið hoyggj varð borið í Gásadali, kemur kona Tummasar út við fløskuni til at skeinkja arbeiðsfólkunun og sigir við mann sín: »Á, Tummas mín! hevði nú tín soppur verið so frægur sum mín, tá hevði tað verið ein fittur

stumpur« (hon stakk honun skørð, tí Tummas hevði fingið adla ognina við henni). Tá dró ilur at Tummasi; hann sló hana á hondina við heldini og gjørdi hana lavna. »Frægari stump man eg eiga enn hatta,« kvesti hann í. Tá firsta fekk hon fjølmæli á, at tað var ikki alt, sum tað skuldi vera, og at Tummas duldi nakað firi henni.

So ganga árini; dóttirin, ið Tummas eigir við huldukonuni, veksur til, og komið er til tað, at hon skal giftast við einun huldudrongi í Stapa. Stapi er ein snøggur hamari í Víkun (á norðursíðuni á Vágoynni, eystanfiri Gásadal); har hevur altíð verið íbigt. Huldudóttirin kemur nú og bíður pápanun *í* brúdleyp sítt; hann skal fáa at síggja alt, sigir hon: men eingin skal fáa at síggja hann. Hin ásetta dagin fer hann avstað og sigir firi konuni, at hann fer burtur í haga; men hon undrast á, tí hann er so nóg betur klæddur enn vanligt. Tá ið hann kom ivir á Skarð, har sum tey síggja oman á Víkar, sá hann hálvt hundrað skip liggja firi Kjadlanun undir Stapa. Dóttirin kom ímóti honun og leiddi hann inn; tá var fult firi innan. Hann skuldi ikki vera uppi í, segði hon: bara síggja; einki skuldi hann kvørki eta edla drekka uttan tað, sum hon gav honun sjálv. Einki av tí, á borðinun stóð, føt og borðdiskar, var ringari enn silvur. Tá ið liðugt var at eta, fór alt huldufólkið at dansa; beint upp og niður, rætt sum tey stoyttu ljós, so var dansur teirra at síggja. Í átta dagar stóð brúdleypið. Níggjunda dagin fór alt avstað — tá var skrambul i Stapa. Tá ið Tummas kom á fjødlini á Umfaragjógv, sá hann ødl hálvt hundrað skipini fara undir segl. Ikki kom hann sama vegin heim attur, sum hann fór, men gjøgnun Mannaskarð, har sum tey

ganga til Sørvágs. Heimatturkomin segði hann firi konuni, at hann hevði verið niðanfiri Skørð í Sandavági. Nei, segði hon: aðra ferðina mundi hann hava gjørt. Síðan upplísti hann alt firi henni, at hann hevði verið í Stapa og drukkið brúdleyp kjá dóttrini, ið hann átti við huldukonuni.

Ettir hetta er einki meira at siga um tey uttan tað, at Tummas fór eina ferð attur til huldudóttrina til at vitja, og tá læt hon mann sín fáa at síggja pápan.

---

Sakaris, sonarsonur Tummas Pætursonar, var burtur í haga ein sunnudag til at higgja ettir torvi og hitti tvær torvreisur niðurdotnar í Sógili. Sum hann setti upp eina reisu, visti hann ikki av, firr enn ein huldugenta stóð kjá honun. »Betur helt eg mín sabbat ígjár, enn tú heldur tín sunnudag ídag«, segði hon, »og tó eru vit nær í skildskapi«, legði hon atturat. Av Tummasi Pæturssoni vóru tey skild. »Tað var tað smedlið ið var,« segði Sakaris, tá ið hann kom heim attur: »hevði hon verið kristin, so hevði hon verið eiggilig.«

---

## 67. Biskupsheygurin.

Rasmus Ganting, Vágaprestur, fór eina ferð til Sørvágs og hevði húskadl við sær. Gøtan liggur tætt fram við Leitisvatni (ímidlun Miðvágs og Sørvágs) og tvørtur við einun heyggi, nevndur Bískupsheygur, sum er har við vatnið. Tá ið teir komu fram við heyginun, stóð hann opin og eitt

konufólk í durunun, sum beyð presti inn. Ein onnur kona kom við øli í silvursteypi at bjóða honun, men hann blásti froðuna av og attur í skortin á henni, áðrenn hann drakk. Tá segði hon: »Klókur vart tú;« men prestur svaraði, at, var hann ikki meira lærdur enn hon, skuldi hann ikki komið higar. Teir vóru verandi í heyginun um dagin, og síðan var song boðin teimun. Húskadlurin var ógvuliga ræddur og kundi ikki sova; men prestur bað hann halda fast í fótin á sær og toga í seg, um hann svav ov leingi. Trødlini bardust inni, tí kvørt skildaði uppá annað, at tað hevði sett heyggin opnan. Tey togaðu í drongin, men fingu einki ilt gjørt honun. Ein gomul trødlkona skuldi gløða jadntein í eldinun, men í tí sama rikti húskadlurin í prestin, sum svav. Hin gamla rassast á bríkini og sleppur ikki upp — prestur hevur gandað hana fasta. Dagur kom sum aðrir dagar; prestur og húskadlur fóru upp og út úr heyginun. Tað gamla á bríkini rassaðist uppattur og skuldi út í didnar, men slapp ongan veg. Tá íð teir vóru út komnir, læsti prestur heyggin attur — tá bæði rein og kvein innanfiri.

---

## 68. Nikurin í Leitisvatni.

Eitt kvøldið vóru bødnini í Sørvági farin oman til Leitisvatns at spæla. Tá kom nikurin í skapilsi av einun stórun hesti til teirra, og tey so fegin upp á bakið á honun. Best sum tey vóru setst, fór hesturin við teimun beinan vegin oman til vatnið. Minsti drongurin, sum ikki var sloppin uppá, varð nú ræddur og rópaði á baggja sín Niklas, sum sat

uppi á hestinun: »Nika baggi!« (badnið dugdi ikki reiðuliga at tala enn). Nikurin, ið helt tað vera navn sítt, ið rópað varð, misti nú megið og kvarv; men bødnini vóru bjargaði.*) Sagt er, at, tá ið nikurin hoyrir navn sítt nevna, missir hann adlan mátt.

Ofta kvurvu fólk tá, sum gingu fram við Leitisvatni, men lunguni komu attur á vatnið at flóta. Nikurin skuldi tað vera, ið forkom fólki har.

Eina ferð fór presturin Rasmus Ganting við húskadli sínun úr Sørvági og skuldi heim til Miðvágs. Tá ið teir komu at ánni, stóð ein hestur har við Vatnsoyrar, og prestur, sum vildi sleppa undan at vaða, bað drongin leiða hann til sín. Tá ið drongurin skuldi leggja hondina á hann til at taka, leyp hesturin undan, og griftin stóð frá honun beint í vatnið. Har kvarv hann.

Eina aðra ferð, tá ið Rasmus Ganting fór út um vatn og kom út á Vatnsbrekku omanfiri Vatnsoyrar, sat eitt har á rættini (kadlað Vatnarætt) og greiddi sær við einun gudlkambi. Nú skuldi hann verða sitandi, segði prestur — hann visti, at tað var nikurin, tí nikurin kann skapa seg í fólkalíki. Hann tekur ein stein í hondina, kastar av gøtuni oman á sandin og tekur at lesa upp ivir honun. Steinurin veksur og verður til stóran klett. »Nú skalt tú í steinin«, sigir prestur og rekur (mánar) so nikin inn. Tá sást nikurin ikki attur, men steinurin vísist enn og eitur Leiðisteinur.

*) Samme sagn fortælles om en »nikur« i søen Vatnið lítla i bygden »í Gásadali.«

## 69. „Dómstólar."

Í Kvíandali í Miðvági er ein klovin steinur, sum rópast »Dómstólar.« Navnið kvílir av tí, at har var ting hildið firr í tíðini. Kvussu hesin steinur klovnaði, harum er henda frásøgn. Tveir menn stríddust um mark, og varð henda sak latin til tings. Tá ið annar maðurin føldi, at dómarin vildi døma honun órættin til, stakk hann ein tumlavøtt við peningun til hansara; tá tók dómarin at koykla og koykla so líðandi, og endin varð, at hann dømdi hinun manninun órættin til, tvørtur ímóti tí, sum hann first hevði ætlað. Men í sama sinni klovnaði steinurin.

---

## 70. Summaldur.

Ein maður, nevndur Summaldur, var í Mikinesi á sinni — í teirri katólsku tíðini, meðan fólkið var hálvheiðið enn í Føroyun. Á ungun aldri fór hann av landinun, helst av tí at hann ætlaði sær niður í kríggj. Nígiftur var hann, og einki badn hevði tí konan átt enn, tá ið hann fór. Tað var ikki tá sum nú — fór ein av landinun, so væntaðist hann helst ikki attur. Í átjan ár var Summaldur burtur og vendi so heim attur til Føroya. Hann fór vestur í Vágar alt í einun og beinan vegin til Sørvágs at fáa sær fluttning vestur í Mikines. Men tað vildi ikki so til, at tað viðraði kjá honun alt firi eitt at fara um Mikinesfjørð. Hevði hann longst heim attur ímidlunat í teim átjan árun, ið hann var niðri, ongantíð hevði hann kent slíkan longsil á sær sum

nú. Ikki fekk Summaldur blund í eyguni ta firstu náttina, hann lá í Sørvági. Hann gekk niðan í eitt gróthús eitt sindur uppi í haganun, har sum hann kundi síggja væl vestur ettir, og sat so adla náttina har og hugdi út til Mikines. Gróthúsið er nú firi langt síðani burtur og hagin, har sum tað stóð, lagdur inn til bø, men enn nevnist plássið Summaldahús. Ikki viðraði kjá honun annan dagin heldur. Hann gekk fram við strondini siðrumegin Sørvágsfjørð og kom til ein klett, sum útróðrarbátar eru vanir at rógva fram við. Tá slapp hann ikki longur, tí haðani út ettir er bratt berg, og so sat hann aðra náttina á hesun kletti, sum enn er nevndur Summaldaklettur ettir honun. Umsíðir viðraði; Sørvingar førdu hann um fjørðin til Mikines og settu hann upp undir oynna norðantil, tí ikki slappst til bigdina (firi sunnan) firi brimi. Seint var á degi og niða var á kvøldi; náttmirkur kom á hann, tá ið hann kom í Sundadal, so hann helt seg ikki finna heim til húsa. Hann setti-seg tá at sova undir einun steini, sum enn nevnist Summaldasteinur ettir honun. Har barst honun firi í dreymi, at ein maður kom til hansara og legði honun tað ráð einki ilt at gera inni í sínun egna húsi, firr enn hann hevði lisið faðir-vár tríggjar ferðir.

Nú er at siga um konu Summalds, at hon var einsumødl í húsi, men ein maður firi handan á, ið skildur var við hana, var vanur at arbeiða kjá henni og at sova í húsi hennara um næturnar, av tí at hon tordi idla at vera einsumødl. Sama kvøldið, ið Summaldur kom attur til Mikines, var hesin húskadlur á veg oman til hennara, men tá ið hann kom »oman á breyt«, tóktist tað honun, sum adlur kirkjugarðurin stóð í einun loga og kvør grøv opin.

»Jesus vælsigni meg! hetta hevur ikki verið firi mínun eygun firr — eg skal fara heim attur at leggja meg.« So helt hann av og vendi attur.

Í dimmalættingini vaknaði Summaldur, fór við tað sama til gongu heim til bigdina og kom til hús tíðliga á morgni. Nú ið hann kemur inn, sær hann tvey, konu sína og ein mann, liggja í songini og sova. Hann odnar um ennið, dregur knívin úr slíðrunun og skal drepa mannin; men í tí at hann liftir hondina, rennur dreymurin honun í huga. Hann fer út á gáttina og biður faðir-vár; men ikki vil reiðin stidlast. Hann fer attur til songina og skal drepa, summar seg og fer aðra ferð út á gátt til at biðja faðir-vár, men reiðin er tann sama. So gjørdi hann tríggjar ferðir, og ikki vildi sinnið renna av honun. Í tí at hann trilvar ettir manninun og skal taka hann í hárið, kemur hann at nerta við konuna. Hon vaknar og rópar: »Jesus náði meg! so nær hevur eingin hond verið tær, síðan Summaldur, tín sálugi faðir, fór av landinun.« Nú er tað sonurin, ið svevur í hópi við mommuni. Hon hevði átt hann stutt ettir tað, at Summaldur var burturfarin, og nú var hann tilkomin. Tá var pápin rørdur og takkaði gudi, at hann hevði ikki lagt hond á son sín.

---

## 71. Stóri Gutti.

Tá ið teir hálvt hundrað bátarnir gingu burtur í Føroyun hin minniliga ódnardagin, mundi Mikinesbigd verið heilt útruddað. Mikinesmenn vóru útrónir, og eingin kom attur. Tveir bátar gingu burtur á Steinsundi — kvør rak niður á annan. Ein maður, nevndur Andras Bjadnarson, rak á

einun bátaspreki, kom upp á Flesina longu og haðani upp á Mikineshólm. Hann rópaði heim um Hólmgjógv (sundið midlun hólmin og Mikineslandið) til fólkini, ið Mikinesmegin stóðu — tað var alt konufólk; men einki gjørdist. Andras varð at svølta í hel í hólminun, og árið ettir fannst hann skarpur. Umframt konufólkið livdi tá bert ein gamal maður ettir í Mikinesi. Hann ætlaði sær til Havnar ettir einun sindri av førningi, men vildi halda í Vágar first til at siga frá ólukkuni. Hann var ikki komin langt, so róði hann seg upp á Uldalíðflesina (sunnanfiri Mikines) og gekk burtur har·

Tá komu menn aðrastaðni frá (helst úr Vágun) til at biggja Mikines attur. I teirra tali var Stóri Gutti, sonur Jákup bónda á Riggi í Miðvági (summi siga, at hann var sonur Baltasar løgmann, »Idla løgmann«). Hann giftist við einkjuni ettir Andras Bjadnarson — alt var einkjur, tá ið hann kom til Mikines. Ógvuliga snarsintur maður var Gutti og fór idla um konu sína. Arbeiðskonan gjørdi tað hon kundi til at birta ilt upp undir hana. Ein dagin ið Gutti kom heim av fjadli í Borgardali og døgurðin var ikki liðugur, rikti hann konu sína í beltið, tó at hon var við badn, so hart, at hon fekk deyðamein av tí. Síðan giftist Gutti uppattur.

Stóri Gutti var størsti eigindómsmaður í Mikinesi tá. Hann átti adlan Borgardal, sum er tíggju merkur (fjøruti merkur er Mikineshagin adlur) og royndi at kradda undir seg jørð, kvar hann kundi koma fram at. Ofta hevði hann óreiðuligan atburð í hesun. Hálva triðju mørk fekk Gutti frá Útístovubóndanun á henda hátt. Sonur Útístovubóndans var í Havn og skuldi festa garðin ettir pápa sín. Gutti var í ferðini við honun, drakk hann fudlan

har suðuri og segði so firi fútanun, at hann var bíttur. Fútin trúði, og Gutti fekk sjálvur merkurnar. — Tólv gidlin, Mortansbøur kadlaður, fekk hann frá einari einkju á Túvuvødli. Hann skuldi gjalda skattin firi hana, men inniheIt skattinun, so ogn hennara gekk undir kong av tí sama. — Ein maður var, sum æt Andras. Eina ferð, sum hann var at síga ettir lomviun í Andrakøtlun (Andrakatlar eru í Stúgvun), helt Gutti línuni í erva. Men meðan Andras var inni í einun lomviarholi, slepti Gutti línuni; Andras slapp kvørki upp edla niður úr holinun og svøltaði skarpur har inni.

Tá ið Gutti hevði forkomið hesun sama Andrassi, stríddist hann við einkjuna um at fáa ta hálvmørk í jørð, sum maður hennara hevði átt; men hon vildi ikki dvína firi honun. Tá ætlaði Gutti at ræða hana; hann læt seg í prestakjóla og kraga og fór í kirkjuna upp á prædikastólin til at bannseta hana; men hon ræddist ikki. Gutti førdi hana tá firi rættin av berun óndskapi, tí hon vildi ikki lata hálvmørkina, og segði, at hann hevði sjey deyðiligar sakir við henni, men hon svaraði, at hon hevði eina deyðiliga sak við honun (hon skuldi meina við tað, at hann var farin upp á prædikastólin til at bannseta hana), og tá læt Gutti sakina fadla.

Eitt heystið hevði Gutti verið á fjadli í ringun veðri og tikið skurð. Tá ið seyðurin var rikin heim, var hann so nógvur, at tað var ikki hugsandi um at fáa tíð til at drepa hann sama kvøldið, og ikki fekk Gutti heldur haft hann adlan inni í roykstovuni. So slepti hann ødlun neytunun út úr fjósinun og tók skurðin inn í fjósið í staðin. Hann helt, at neytini mundu kroka undir húsunun og ongan veg fara; men óveðrið rak tey burtur oman

at bakkanun. »Undir bøkkun«, sum tey rópa plássið, fóru ødl neyt hansara út av og á sjógvin.

So ringur sum Gutti var, kundi hann tó vera beinasamur ímóti fólki, sum honun líktist á. Mikinesmenn vóru í Havn eitt árið í handilsferð og førdu kodn heim attur við sær í bátinun. Á veginun komu teir at vera idla staddir av óveðri. Ein fátækur maður á Túvuvødli var við í ferðini og átti hálvan fjórðing av kodni í bátinun. Hann lovaði tá, at, um teir komu til lands við lívi, skuldi hann geva henda hálva kodnfjórðing í olmussu til tað firsta menniskja, ið hann møtti, tá ið hann hevði stigið fótin á land. Teir komu væl fram, og hesin sami fátæki maðurin royndi nú at sleppa sær heim til hús tað skjótasta, hann kundi, við kodninun; hann hugsaði, at kona hansara fór at vera tað firsta, hann møtti. Tá ið hann var komin til plássið tað, sum rópast úti á Liði á Bergi — kodnposan hevði hann á bakinun — møtti hann Stóra Gutta. Tá skar hann í grát, neyðarmaður, og tveitti posan til Gutta. Tá segði Gutti: »Eigi eg henda posan, so hevur tú ikki verið væl staddur« (hann grunaði, at hin hevði lovað kodnið í olmussu). Hann bað so Túvuvadlarmannin koma í kjadlin við sær og gav honun tvey tey bestu seyðakrovini, hann átti.

Eitt árið, sum Mikinesmenn høvdu verið á fjadli á Borgardali um heystið, bóðu menninir á Bøgarði ein lítlan drong, son hin sama Andras, sum Gutti forkom í Andrakøtlun, fara til Gutta og biðja hann geva sær ein seyð, sum teir skilaðu honun til, og siga seg eiga at fáa tann seyðin, tí hann hevði etið grasið kjá mommu hansara. Alt var kenning í teirri tíðini. Drongurin fór og bað Gutta um handa svarta seyðin, ið hevði so vøkur hodn. Onkur hevði

lagt honun hesi ráð, segði Gutti við drongin, men læt hann tó fáa seyðin. Tá vildi eingin av hinun fletta seyðin firi hin lítla, og so fletti Gutti hann sjálvur til hansara.

Eitt árið ið Gutti hevði fingið kveitimjøl heim, var ein sekkur av kveitimjøli stolin frá honun úr fjøruni. Ein kona fór oman at stjala um kvøldið, men slapp ikki inn í gróthúsið og segði síðani firi Gutta, at hon hevði sæð ein mann við kvítun hári reika um niðri í fjøruni. Ein maður var í bigdini, sum æt Jósup og hevði kvítt hár; hann varð lagdur firi henda stuldur og var so forharmaður um tað, at hann legðist á songina. Ábram í Fjósi var hagamaður. Tá ið Jósup var komin upp attur og farin á rættina ein dagin, sum Mikinesmenn høvdu verið á fjadli, helt Ábram hann firi háð: »Kvat skulu tjóvir blant oss, ærligar menn?« Jósup heim og attur í songina. Nú er at siga frá, at døtur Ábrams i Fjósi gingu inn kjá Jógvani í Garði til at baka sær drílar. Jógvan hevði idltankar til teirra, sendi tær í ánna ettir vatni og klípti so burtur av drílunun, meðan tær vóru burtur, og goymdi. Tá sá hann, at tað var kveiti. Síðan fór hann til Gutta, og tjóvirnir vóru uppdagaðir.

Hin nevndi Jógvan í Garði var frálíkur irkjari. Hann hevur gjørt Oksatáttin, sum enn verður kvøðin á gólvi í Mikinesi. Eina ferð, sum teir báðir, Jógvan og Gutti, vóru í Sørvági, fóru Sørvingar upp á gólv og kvóðu ein grovan tátt um Mikinesmenn. Gutti segði tá við Jógvan, at nú var tíð kjá honun at royna seg: hann mátti irkt og kvøðið eina broysu atturímóti alt í einun. Jógvan var ikki tiptur, men irkti ein tátt um Sørvingar alt í senn, ørindi atturímóti ørindi — alt fadl í rím kjá honun. So

fóru Gutti og hann upp í ringin báðir og kvóðu táttin. Ikki var hann mjúkari enn hin, ið Sørvingar høvdu kvøðið, og so óðir vóru báðir partar, kvør inn á annan, at sakin kom firi rættin, men endaði tó so, at teir samdust attur. — Um Jógvan í Garði er sagt, at eitt árið, áðrenn føstan kom, drap hann ein oksa og tirvdi í torvflónni í gróthúsi sínun. Tá ið føstan tók við, komu menn at higgja ettir, um kjøt var krógvað nakrastaðni, men sóu einki. So hevði Jógvan oksakjøt at eta í adlari føstuni.

Stóri Gutti var firsti maður, ið grivin varð í tí níggja kirkjugarðinun í Mikinesi. Hann átti son, sum æt Jákup, og hesin Jákup átti tveir sinir: Jógvan, kadlaður Jákups-Jógvan, og Gutti, síðan nevndur Gutti í Bø. Jógvan og Gutti vóru báðir tiltiknir smiðir í gudli og silvuri, helst Jógvan, sum lærdi kunstin av einun skipbrotnun gudlsmiði í Mikinesi. Silvurskeiðir, sum hann hevur stoytt, eru til skjals enn.

Báðir brøður fríggjaðu til somu gentu í Bø í Vágun, og harum er henda frásøgn. Ein dagin, sum Gutti og aðrir Mikinesmenn høvdu verið á útiróðri og komu attur, kom Jákups-Jógvan uppskríddur í fríggjarabúnað oman á bakkan, stóð firi teimun, tá ið teir løgdu at landi í gjónni, sum Mikinesmenn hava til lendistøð (tætt niðri undir bigdini), og bað teir seta seg inn í Vágar. Gutti vildi sleppa niðan til hús first til at lata seg í onnur klæði, men Jógvan vildi ikki bíða, og so fór Gutti avstað í roðklæðun sínun sum hinir róðrarmenninir. Tá ið teir vóru komnir til Bíggjar, var Gutti so kvikur at leypa firstur úr bátinun og beint niðan til hús at fríggja. Tá ið Jógvan kom eina lítla løtu attaná, fríggjaraklæddur, hevði hin bróðirin

longu fingið ja. Men Jógvan vildi ikki venda heim uttan at hava fingið gentu og fór so alt firi eitt í somu ferðini til Velbastaðar til at fríggja, og har fekk hann ja. Kona hansara var Velbastað-Katrin. Jákups-Jógvan var bóndi á Handanágarði í Mikinesi, sum Stóri Gutti hevði átt; Gutti búsettist í Bø.

Jákups-Jógvan var í teirra tali, sum skuldu lata skattaseyð á kvørjun ári til hospitalið á Argjun. Men Jógvani leiddist við hetta, tí tað var slíkt roks at føra livandi seyð úr Mikinesi til Havnar. Siður var tá, at tann ið fekk skattaseyð settan inn kjá øðrun manni og slapp avstað attur, so eingin visti nakað av tí, hann skuldi vera leysur frá hesun skatti, men tann, sum seyðurin var settur inn á, skuldi hava hann í innstøðu og lata skattaseyð kvørt ár i staðin firi hin. So eitt árið fór Jógvan við seyðinun og setti hann á nátt inn í fjósið kjá Signabøbóndanun í Kodlafirði, so eingin vardi. Soleiðis bar tað til, at seyðaleigan til hospitalið (20 seyðir) fadl á Signabøbóndan, men Jógvan kom til at lata aðra og høgligari leigu (skinn og tálg) í staðin.

---

## 72. Trødlini á Skálavødlun.

Trødlini í Mikinesi vóru von kvørja jólanátt at dansa á Skálavødlun í Borgardali eystast á oynni. Tey hoyrdust at kvøða:

»Trum trum tralalei;
kalt er á fjødlun kjá trødlun;
líggjari er í húsinun á Skálavødlun.«

Og niðurlagið kjá teimun var altíð:

»Mettan liggur á durunun;
trum trum, dansið væl!«

Henda mettan, ið trødlini kvóðu um, var teirra egna og lá altíð uppi á durunun í húsi teirra á Skálavødlun. Eina ferð lovaðu Mikinesmenn eina kvígu í løn til tann, sum hevði dirvi at fara til trødlini og taka mettuna frá teimun. Ein maður helt seg til, fekk sær eitt útvalt ross og reið ivir á Borgardal. Hann rikti mettuna av durunun á trødlahúsinun og díkti so á hestin heim attur. Men trødlini lupu attaná hann; upp um fjødlini fóru tey, og saman gekk í kvørjun ímidlun teirra og mannin. Tá ið hann var komin oman á Gerðigarðar, á sínina, rópaði hann: »Her er gud og kirkjan!« Tá vóru trødlini so nær, at eitt fekk í halan á rissuni og sleit hann; men maðurin var sloppin.

---

## 73. Skinnherjan.

Hann vikar tí ikki heldur enn Koltri, er eitt gamalt orð. Eina ferð skuldi ein risakedling fara at draga oynna Koltur til at líva Mikinesi. Hon fatlaði Koltur, men sum hon strongdi á, dragnaði fetilin kjá henni, og hon stoyttist beint ettir høvdinun. Ein fles er sunnanfiri Mikines, sum nevnist Uldalíðflesin; men tað gamla navnið var Skinnherjan ettir hesari somu risakedling, tí flesin skal vera høvdið á henni.

---

# Tillæg.

## 74. Meira um Marjun Lavarsdóttir.*)

Marjun Lavarsdóttir, nevnd »vísa Marjun«, í Ørðavík í Suðuroy var sistir til teir tiltiknu Larvasarsinirnar. Pápin, Larvas (Lavars) í Ørðavík, hevði konu av Strondun í Eysturoy. Ein bróðursonur Marjunar var hin navngitni Óli Jadnheysur, sum greint er frá í søguni um hann.

Marjun hevði so ógvuliga stórt enni og varð tí eyknevnd »Stóra Panna«. Hon var á Finnmarkini í Noreg eina tíð til at søkja lekidóm firi bein sítt, sum hon hevði brotið; men tá ið hon kom attur, var beinið bogið á henni. Síðan varð hon kadlað Haltabein edla Kjøtbein. Einki badn átti Marjun, tó at hon var tríggjar ferðir gift; men í tann stað tók hon bróðurdóttur sína til fosturs og legði adlan sín alsk á hetta badn. Vøkur var fosturdóttir Marjunar, og ikki trutu tí friggjararnir, ið vildu fáa hana til konu. I teirra talí var Pádl víð Kvíggjá í Sunnbø. Gentan var góð við Pádl attur; men Marjun legði við, at, kundi hann sláa adlan Ørðavíkar bø uttan at brína líggjan einans ferð, so skuldi hann eiga gentuna: annars ikki. Pádl helt seg til at royna, og ein kona í Ørðavík, sum var ættað av Krossi í Sunnbø og væl kend við Pádl, gav honun ein líggja, men legði við, at hann mátti ikki higgja at eggini, um hann so sló í stein; tí annars dugdi líggin ikki meira. Pádl tók at sláa; hugaliga gekk,

*) se s. 42 (og Færøsk Anthologi I, s. 327: Vættrar og vísa Marjun í Ørðavík).

tí frálíka væl beit líggin. Mestur adlur bøurin var sligin — bert trí sátulendi vóru ettir: tá sló Pádl líggjan so digt í ein stein. Hann kvakk við og hugdi attur í eggina: einki sakaði líggjanun. Men tá ið hann tók við attur at sláa, tá beit líggin ikki meira. Pádl varð at brína hann og fekk so ikki gentuna. Hon varð seinni gift við Rádna Dániali (Daniel Clemensen »Ostindiefarer«, sonur harra Klæmint, Sandoyarprestin), sum kom til síslumans-embætið í Suðuroy.

---

## 75. „Vattavinur".

Ein bóndi í oynni Stóru Dímun var burtur í haga ein dagin. Sum hann gekk, talaði eitt og bað hann geva sær udl til einar vøttir. Hann svaraði ja; men einki livandi hann sá, ið kvussu hann leit rundan um seg. Dagin ettir fór hann attur burt í haga og legði udlina har, sum hann hevði hoyrt røddina. Tá ið hann kom attur um attur, var udlin burtur. Nakra tíð ettir var bóndin á útiróðri; ódnarveður brast á, og menninir komu í havsneyð. Sum teir stríðast við at rógva til lands, hoyrist eitt at rópa: »Vattavinur min! legg eystur um oynna, tí vestanfiri er ófført!« Tað vanliga lendiplássið í Dímun, »á gjonni« kadlað, er vestantil á oynni, men eitt annað lendi-pláss er eystanfiri, sum eitur Barmur. Bóndin gjørdi, sum henda sama røddin segði, og kom fram.

---

## 76. Bembil.

Ein Heimasandsmaður (maður heiman av Sandi í Sandoy) fór eina ferð eystur til Skálavíkar í brúd-leyp. Hann var á hesti, og sum hann reið eystur undir Tróndadalslíð, hoyrdi hann eitt rópa: »Hoyr

tú, maður, í líðini ríður! ber boð í bí, sum brúdleyp er í, at Bembil er deyður og badnið er brent!« Tá ið maðurin kom í brúdleypshúsið, segði hann hetta: »Bembil er deyður, og badnið er brent.« Tá sprakk eitt undan borðinun og rópaði: »Tað var sonur mín.«

---

## 77. Edlindur á Steinun.

Edlindur á Steinun á Velbastað í Streymoy var sum trødlið stórur og sterkur, av verstu ivirgerðsmonnun og frekastu átarun. Ein klettur vísist, sum hús hansara vóru gjørd niðan frá — teir gomlu høvdu ofta ein klett til skjólvegg at líva firi vindi. Altíð vildi Edlindur kappast við húskadlar sínar edla við aðrar menn, bæði í arbeiði og í mataráti, og lógu teir tá undir firi honun, vildi hann taka lívið av teimun. Fáur tordi tí at vera kjá honun. Eitt árið var Siðradalsbóndin komin at vera sláttarmaður hansara. Teir høvdu kappsligið firi morgunmatarmál og verið nakað javnir báðir. Nú høvdu teir roynt seg í líggjanun, segði Edlindur: nú skuldu teir royna seg í matkeraldinun. Ein rómastampur, sum tók hálvtunnu, varð settur fram, og kvør fekk sín spón. Dalbóndin var í einun troyggjubuli við splittu í firi framman og stoytti kvønn tann spón, ið Edlindur ikki ansaði ettir, niður í bulin. Nú var uppi í stampinun, og báðir at skava botnin. »Tá ið maður skavar, veit eingin, um hann er mettur; eg skal fara í kjadlin ettir neytabógnun«, sigir Edlindur og fer avstað. Dalbóndin heldur tað ikki vera ráðuligt kjá sær at sita longur, og tá ið hann sær Edlind

fara inn um kjalsgáttina, ríkur hann avstað. Nú ið Edlindur kemur út attur úr kjadlinun, verður hann varur við Dalbóndan, ið flír, og tekur at renna attaná hann við neytabógnun í hondini. Komin norður í Stólpar (tætt norðanfiri Norðheygahúsini, har sum tey glaða grindaglaðu) krivur Dalbóndin bulin. Kvørki dregur frá edla saman ímidlun báðar. Komin norður á Hamarsenda, næstu sínina, har sum Dalsbigd sæst undan, torir Edlindur ikki at fara longur, tí hann veit, at Dalbóndin eigir sterkar sinir, sum vilja koma honun til hjálpar. Hann kastar neytabógvin uppá gjøt ettir hinun, og so væl var kastað, at hann rakti Dalbóndan beint í nakkabeinið. Dalbóndin smadl deyður niður og skal liggja grivin í sama stað, sum hann varð dripin.

Lívsgerð var at arga Edlínd. Ein vetrarmorgun fóru Vágamenn handilsferð til Havnar og ætlaðu sær suður firi Kirkjubønes. Teir komu áraka Velbastað, áðrenn ljóst var, og tosaðu saman á bátinun, um nakar teirra mundi vera so djarvur, at hann tordi at fara niðan ímorgun til at arga Edlind bónda. Tá segði ein, ið eyknevndur var »Lítli Maður«, at, um teir vildu liggja við bakskutinun tætt inn at landi til reiðar firi honun at sleppa inn í, so skuldi hann royna tað. Hann fer upp á takið kjá Edlindi og rópar niður ígjøgnun ljóaran: »Edlindur, vakir tú? Lítli Maður í Vágun eigir einki og biður mommu sína leggja seg niður í himiríki og standa upp í himiríki; Stóri Maður á Velbastað er ríkur, eigir nógv kjøt, nógva mjólk og nógv kodn, men hann biður mommu sína leggja seg niður í helviti og standa upp í helviti.« »Satt segði tú, Lítli Maður í Vágun,« svaraði Edlindur og sprakk fram úr songini;

»bíða mær, olmussudírið! eg skal geva tær mjólk at drekka.« Men Lítli Maður visti, at nú var ikki at bíða; hann leyp avstað alt firi eitt til at sleppa sær í bátin og Edlindur attaná við brókun í aðrari hond og øksi í aðrari. Lítli Maður leyp í bátin, og menninir rendu út frá landi. Tá ið Edlindur sá, at hann kundi ikki náa honun handfast, sipaði hann øksina ettir honun. Øksin stóð føst í stavninun. Edlindur leyp heim ettir eini aðrari øks, elti so bátin adlan vegin til Havnar og stóð firi teimun á Tinganesi, so teir tordu ikki á land, men flutu har adlan dagin út firi.

Hin stóri og sterki Lorvíkspádl helt seg til at vera bønarmaður Edlinds eitt árið og fekk gott at eta, tí ikki var Edlindur pírin. Ein dagin í veltingartíð legði Edlindur til, at nú skuldu teir kappvelta. Kvør setti tá á sína reim; men tá ið teir komu oman at bakkatromini, var Edlindur komin eitt tak oman um Pádl. Ótti kom á Lorvíkspádl, tí hann hevði frætt, at Edlindur beindi firi teimun, ið ikki orkaðu at kappast við hann. Hann gevur upp at við arbeiðinun, higgur út um Hestfjørð og sigir uppá svik: »Hestmenn koma um fjørðin.« Edlindur setti hakan í tætt við bakkatromina, legði seg fram á hann og hugdi. Í sama bragdi firdi Lorvíkspádl undir hann; men Edlindur greip attur um seg og fekk í Pádl, so at báðir fóru út av niður í eina urð. Edlindur datt undir og doyði; men Lorvíkspádl slapp við lívinun, tí hann kom omaná. Urðin nevnist enn á døgun Edlindsurð av hesun tilburði.

Síðan varð lík Edlinds tikið, ført til Kirkjubøar og jarðað har á Líkhússlættanun.

---

## 78. Velbastaðbrøðurnir.

### (Kempurudlan).

Átta tiltiknir brøður livdu á Velbastað í Streymoy í Peder Arrheboes tíð; teir vóru fíra úr kvørjun húsi norðuri á Heyggi, fíra »uppi í Stovu« og fíra »niðri í Stovu«. Adlir vóru teir reystkempur; men tó vóru Niklas og Hanus (báðir niðri í Stovu) burtur úr sterkir.

Mommurnar kappaðust um at føða sinirnar væl upp. Mestur matur, ið teir fingu í uppvøkstrinun, var greytur av føroyskun mjøli við stórun klunkun av gadnatálg í. Ikki fóru teir til nakað arbeiði, firr enn teir vóru tilkomnir.

So sterkir vóru teir, tá ið teir vóru vaksnir, at teir høvdu tað til roysnis í brúdleypun at bróta oksasperrur, sum aðrir brutu seyðasperrur. — Tá ið Niklas skuldi hava brúdleyp, varð brúdleypsoksi flettur í roykstovu hansara norðuri á Heyggi. Hanus tók oksakrovið, helt tí einsamadlur í upprættun ørmun og hongdi tað uppá roykstovubitan.

Frálíkir útróðrarmenn vóru brøðurnir og óførir at fasta. Fastandi vóru teir vanir at fara til útróðrar, sum siður var tá; tí hildið varð, at, um maður sjálvur var svangur, so var fiskurin svangur við og vildi betur taka agnið. Ein dagin um várið vóru teir útrónir á Heinafedli, mið í Vágahavinun (16 fjórðingar av Velbastað). Sum teir vóru setstir, kom ódnarveður, kavarok av landnirðingi, so tað sást ikki fram um stavn. Teir róðu harðliga og spentu lærbekk attur í rong, har sum hin gamli, pápi teirra, sat og stírdi. «Kvussu leingi halda tit henda róðurin út?« spurdi hin gamli. »Nátt og dag,« svaraðu teir. Teir mestur rendu á land undir Mígadalsfossi, tætt norðanfiri bøin á Velbastað. Væl

hevði hin gamli stírt — bert ettir alduni, tí ikki var kumpas í brúk tá í Føroyun.

Oddamenn vóru teir í kvørjun grindarakstri. Ein dag vóru sunnanmenn at reka eina grind norður ettir tvørtur um Vágafjørð. Grindin gekk so hart, at eingin bátur orkaði at filgja uttan Velbastaðbáturin einsamadlur. Teir róðu við tað sama fram um adlar hinar. Skarpt gekk. Grindin var um at sleppa vestur um Presttanga og út í havið; tá vóru Velbastaðbrøðurnir firi henni og fingu boygt hana inn um tangan. Hon vendi og helt inn á Miðvág; teir attaná og stemmaðu so á, at báturin rendist upp á eina hedlu og fíra bond sprungu í skutinun. Henda hedlan nevnist enn Velbahedlan av tí sama.

Einsamadlir róðu teir út. Teir funnu miðið »Drunn« (itsta havmið í Vesturhavinun, 24 fjórðingar úr Trødlhøvda) og høvdu tað firi seg sjálvar sum loynimið í langa tíð. Ikki fóru teir til útróðrar, uttan øvugt sjóvarfadl var og eingir aðrir bátar fóru. Tá ið hinir menninir svóvu, vóru teir vanir at fara edla koma attur. Konufólkini skuldu tá ansa ettir hundunun, at teir skuldu ikki sleppa út at goyggja og soleiðis vekja aðrar menn í bigdini. Eisini skuldu tey koyra vatn á hurðarnar, at tær skuldu ikki ríkja, tá ið gingið varð um tær. Eina ferð bar tað á, at ein hundur slapp út attaná teir. Ein arbeiðskona fór ettir honun og fekk um dirðilin á honun; hann skar tá í so andskræmiliga at kvína og rína; men einki størri óhapp varð burtur úr. Teir søgdu, at miðið skuldi eita »Drunnurin« av hesun sama. Ein bróðirin niðri í Stovu, Óli, giftist seinni út á Heyggj (á Velbastað). Hann legðist tá heima og róði ikki út við hinun brøðrunun meira, men var tó trúgvur ímóti teimun. So tóku teir

ungu Norðheygabrøðurnir at reypa um, at Óli mundi ikki fara at finna attur á miðið; men tá spann idlsinni í Óla, og hann svór, at hann vildi ikki dilja longur. Hann fór avstað firsta dagin, og tá ið hinir komu út til miðíð, lá bátur Óla har fudlur. Síðan var Drunnurin ikki loynimið longur kjá brøðrunun.

Idla vóru brøðurnir plágaðir av trødlun. Eina glasstovu bigdu teir burtur frá húsunun, har sum teir búðu; men ikki fingu teir nakra ró í henni: har skramblaði og buldraði í heilun; alt var haft á hondun um náttina. Var vatnkoppur settur inn, so var hann kvølvdur við tað sama. So lótu teir stovuna standa tóma, og síðan var hon skírd Trødlastovan.

Fleiri ferðir hendi tað brøðrunun eitt árið, at báturin stóð reint fastur í neystinun, tá ið teir vildu draga hann, og ikki skildist teimun, kvussu hetta bar til. Teir løgdu so teirra dírastu orkan á — tá alt í einun leyp báturin óður úr neystinun oman ettir og vildi sorlast. Brøðurnir sendu boð ettir hinun viðgitna Guttormi í Múla og bóðu hann hjálpa teimun í hesun vanda. Guttormur kom og segði teimun, at ein huldumaður hevði bát sín standandi í teirra neysti niðan ímóti teirra báti; hesin huldubátur var tað, ið forðaði teimun, tá ið teir vildu draga. Nú vildi hann leggja teimun tað ráð, segði hann, ikki at taka meira enn trí tøk, tá ið báturin stóð fastur; gekk hann ikki við triðja takið, so skuldu teir halda av, tí tá stóð huldubáturin í neystinun, og tá kom at vera óveðursdagur. Huldumaðurin var veðurskigdur, segði Guttormur, so útróðrarlíkindi vóru vís, tá ið hann var útrógvin: men stóð bátur hansara í neystinun, so vóru ólíkindi

at fara. Eisini helt Guttormur, at huldumaðurin hevði tikið neyst teirra í hevnd firi tað, at neytadrongur teirra rudlaði grót oman í Fossadalsgjógv (norðanfiri húsini); tí har búði huldumaðurin.

Tá ið brøðurnir vóru gamlir og »Jaktin« — so æt bátur teirra — fór at vera nakað tung kjá teimun at rógva, so fóru teir frá henni og fingu sær kimaligan bát attur og lættan, ið nevndur var »Tarvurin«. Men sinirnir blakaðu henda bát burt, tí teir orkaðu ikki at rógva hann, og fingu sær uppattur lættari bát. Tá søgdu hinir gomlu, at tað høvdu teir ikki trúð, at nakar hevði lastað slíkan bát, sum Tarvurin var.

Ein bróðirin uppi í Stovu, Djóni, giftist í Vágar. Hann var bátmaður kjá Bartali á Riggi í Miðvági. Hesin Bartal var ein ivirgangskroppur og óføra sterkur. Ein dagin, sum teir vóru útrónir á Tobbanun (mið hálva aðra míl til havs úr Koltursnakki), kom tað first til orða midlun teirra um kappróður og so til avbjóðingar. So tóku teir at kapprógva inn attur til lands; Bartal sat í itra borði og Djóni í innara. Vestur í bergið stóð stavnurin; Bartal royndi at fáa vent bátinun inn um Presttanga (inn á Miðvág), men ikki batti; hann vann einki av Djóna. Tá ið teir vóru komnir næstan í land, tá kvetti Bartal árina av — hann sá, at hann fekk ikki bátin um tangan.

Um Niklas er at siga, at hann kom at vera bóndi norðuri á Heyggi ettir pápan (Jóanis æt pápin; hann var framsíggin og visti, nær hann skuldi doyggja). Hanus fór til Sandoyar og livdi har ógiftur kjá sistrini, ið gift var við Traðabóndanun.

---

## 79. Skælingsbóndin og Dalabóndin.

Skælingsbóndin og Dalabóndin í Streymoy trættust um Skoradal. Firi at enda stríðið gjørdu teir av sín ámidlun, at teir skuldu ganga saman at berjast, og tann av teimun, ið vann, skuldi eiga Skoradal. Teir skuldu møtast á teirri siðru eggini, kadlað Vatndalsegg (Skoradalsegg er hin norðara). Kvøldið firi tann ásetta dagan fór Skælingsbóndin á eggina til at leggja seg, at hann kundi vera kvíldur um morgunin, tá ið Dalabóndin kom. Ein son hevði hann við sær, sum hann krógvaði. Tíðliga á morgni fór Dalabóndin heiman ífrá. Hann hevði ein frálíkan húskadl, og hesin húskadlur strongdi á til at sleppa við honun, tí hann grunaði svik; men bóndin noktaði honun. Við tað sama ið Dalabóndin kom, ruku teir saman at berjast, Skælingsbóndin og hann. Kvør teirra hevði hund og øksi við sær. Dalabóndin var sterkari; men níkomin sum hann var av tungari gongu og einsamadlur, meðan hin var ómóður og hevði sonin til hjálpar, varð hann at liggja undir. Hinir drópu hann; men áðrenn hann doyði, bað hann teir bera seg norður á Skoradalsegg og grava seg har á Stroyggiskletti. Tað bæði lovaðu og gjørdu teir, og enn vísist leiðið, ein lítil høvd, á eggini.

Soleiðis fekk Skælingsbóndin adlan Skoradal.

---

## 80. Rógvu-Jógvan.

Firr í tíðini varð deyðseyði ikki pikkaður í Vestmanna bigd í Norðstreymoy í tí hagaparti, sum kadlast í Dølun, og hildið varð, at ein huldumaður mundi búgva har og ansa ettir deyðseyðanun. Kvørt ár um heystið, tá ið Vestmenningar vóru á fjadli í Dølun til at taka skurð, løgdu teir besta seyðin ettir á ræmttini, first tá ið teir fóru at taka veðurlambsskurð og síðan uppattur í klippingini, og morgunin ettir var seyðurin altíð burtur. Tað var løn til huldumannin firi tað, at hann ansaði so væl ettir deyðseyðanun.

Jógvan, bóndi á Rógvu í Vestmanna, var størsti eigindómsmaður í bigdini og frágerðarmaður í mongun lutun, helst til stirki.

Ein dagin um heystið, sum teir vóru á fjadli í Dølun, noyddist Rógvu-Jógvan heim attur til hús um kvøldið, tí konan skuldi eiga badn; men hinir fjadlmenninir lógu ettir í einun húsi, sum teir høvdu adlir í felagi í haganun. Hann segði tá við hinar, ið ettir vóru, at teir kundu taka kvønn seyð, ið teir vildu, til matarseyð, men hin gráa ómarkaða skuldu teir lata vera — hann visti, at tað var hulduseyður. Ivirvaksin var hann adlan seyð, hesin grái. Best sum Jógvan er farin, sigir Andras í Lon, kadlaður Stóri Andras: »Hasin grái ómarkaði er ein sáttarseyður; honun skulu vit hava krás av.« Teir drepa henda seyð og kóka um kvøldið. Sum teir hava lagt upp úr og eru setstir at eta, kemur ein hundur inn við reyðun helsi. Sjúrðarstovumaðurin blakar hundinun aðra hálva síðuna; hundurin fer út við henni, og tá hoyra teir huldumann buka hann firi durunun.

Um morgunin fer Rógvu-Jógvan norður attur í Dalar til hinar til at reka seyðin heim. Á veginun norður leggur hann seg at drekka úr einari keldu, og sum hann reisist upp attur, nú stendur ein huldumaður uppivir honun. Báðir hava hund, og hundarnir leypa alt í einun saman at bítast. Kristinmanshundi stendur tap til, tí hulduhundurin hevur helsi, sum forðar hinun, so hann fær ikki bitið. Tá ið Jógvan sær hetta, setur hann stavin niður ímidlun hálsin og helsið á hulduhundinun, so helsið brestur, og nú vinnur hansara hundur. So rúka menninir báðir saman at berjast· Jógvani stendur tap til; men hundur hansara loypur í knæsbeturnar á huldumanninun, og tá verður Jógvan við ivirlutan og drepur huldumannin. Síðan dró hann hann oman á Ennið og gróv hann har.

Tá ið Jógvan kom attur í Dalar, var hann ikki greiður at møta. Eingin tordi at fara á fund hansara uttan Andras; hann tordi at møta honun, segði hann: tí sær tordi Jógvan einki at gera. Hesin Andras var tiltikin, bæði firi stødd og stirki. Eitt løgboðið var tá í tíðini í Føroyun, at neytagarður skuldi til hæddar vera undir hond á manni, men ikki á Litla Manni í Hesti og ikki á Andras í Lon í Vestmanna — tí Lítli Maður í Hesti var ov lítil og Andras í Lon ov stórur.

Men síðan ta tíð hevur deyðseyði verið pikkaður í Dølun sum aðrastaðni.

---

## 81. Heppidrongur.

Heppidrongur var hagamaður »frammi í dali« kjá bóndanun í Kvalvík í Norðstreymoy. Ogvuliga knappur maður var hann og frálíka skjótur at ganga. Ein dagin, sum hann var burtur í haga, saknaði hann eina gráa ær burtur og helt seg vita, at Vestmenningar, sum áttu í Dølun, høvdu tikið hana. Hann út í Dalar og fann høvdið á ærini í húsinun, sum Vestmenningar áttu har. So legði hann seg tvørtur um bitarnar í erva uppí skinnini til at krógva seg; tí hann kvíðaði firi at møta Vestmenningun, um hann fór til gongu attur. Eina løtu ettir koma Vestmenningar, ið hava verið á fjadli; teir drepa ein tann besta seyðin, kinda eld og heingja pott upp ivir. Sum teir sita skóleysir um eldin og reypa, sakna teir høvdið á gráu ær burtur og grana við tað sama, at Heppidrongur man hava verið har og tikið tað. Nú tekur idla at rúka, og idlramt verður kjá Heppidrongi, har sum hann liggur; hann roynir at belgja seg við, at hann skal ikki hosta, og heldur so við, til tað kókar í pottinun. So rikkir hann eldtræið, ið midlun bitarnar var, undan, so at potturin við tí kókandi løginun kvølvist oman á føturnar á tjóvunun, rætt sum adlir sita fevnandi um pottin, og loypur so á dir. Mirkt var, og eingin fekkst við at koma ettir honun. Høvdið av gráu ær hevði hann heim við til bóndan.

Eina aðra ferð, sum Heppidrongur var burtur í haga, komu Vestmenningar á hann óvart og lovaðu hevnd. Hann gekk undan teimun tað dírasta, ið hann orkaði, men tveir teir raskastu av Vestmenningunun gingu ettir honun heim adlan dalin til Kvalvíkar. I óknepțari sjóstúku var hann. Tá

ið hann kom at bøgørðunun, var ein so nær honun, at hann fekk í sjóstúku hansara og togaði á, men Heppidrongur smoygdi hana burtur av sær og leyp um bøgarðin, so teir fingu hann ikki. Men tá hevði hann ovgingið seg og gav uppat at ganga hagan. Hann gjørdist veikur og livdi stutt attaná hetta; men bóndin gav honun kvørt ár tólv lomb og eina vág í udl í løn.

---

## 82. Ríki Jákup.

Jákup bóndi á Selatrað í Eysturoy, kadlaður »ríki bóndi« edla »ríki Jákup«, var fátæksmanssonur av Velbastað í Suðurstreymoy. Hann var first húskadlur í Hoyvík í Suðurstreymoy og spardi sær fitt saman har av løn sínari. Kenningarær fekk hann at ganga, sum átti annaðkvørt árið tvey lomb, annaðkvørt trí. So giftist hann til Selatraðar. Ogvuliga gírugur maður var hann og kargur, og av tí at hungursár vóru í Føroyun í hansara tíð, bar tað væl í lag kjá honun at keypa jørð frálíka bíliga, helst firi gamlan mat: hálvspilt kjøt, fisk, kodn og tílíkt. Á henda hátta samlaði hann sær 60 óðalsmerkur og fekk navnið Ríki Jákup. Hann átti mestur adla vestursíðuna av Eysturoynni: Selatrað og adlan vegin norður ettir beint í Kodlin á Eiði — uttan Oyragarð einsamadlan. Á kvørjun ári ferðaðist hann norður til Eiðis til at higgja ettir ødlun tí, sum hann átti, og kvørja ferð ið hann tá kom fram við Oyragarð, sló hann stavin í garðin av idlsinni um tað, at hetta petti skuldi liggja ímidlun og hann sjálvur ikki eiga alt.

Ríki bóndi hevði góða eydnu til alt uttan til hønu. Kom hann til at bera kannu av hesun fugli, so doyði.

Um ríka bónda og sinirnar — tveir sinir átti hann — er eitt tiltikið, sum væl sínir skapið í hinun gamla. Eina ferð, meðan báðir brøðurnir vóru smádreingir enn, hevði annar teirra á orði við hin gamla: »Pápi, lat meg fáa hatta lambið!« »Kvat skalt tú gera við tað?« spurdi hin gamli. »Eg skal drepa tað,« svaraði hin lítli. Tá idlbrínskaðist Jákup. »Sig, tú skalt sleppa tað upp!« líddi hin baggin — hann visti, kvussu pápin var — og hin, ið pápan hevði biðið, so gjørdi. Tá blíðkaðist hin gamli og segði: »Ja, lambið skalt tú fáa «

Ríki Jákup átti eina dóttur, sum giftist við Suðuroyarprestinun Johan Henrik Weyhe, ið var sonur løgmannin Sámal Pætursson og abbasonur løgmannin Johan Henrik Weyhe. Frásøgn er um, kvussu henda giftan kom í lag. Weyhe prestur var trúlovaður við einari prestaeinkju í Kvalbø í Suðuroy, eini ógvuliga rættuligari konu, og gjørdi ferð til Havnar til at taka brúdleypsdrekka út og keypa imist til brúdleypið, ið ætlan var at halda sum skjótast. Í Havn hitti hann Selatraðbóndan við konu og dóttur, og við tað sama fingu tey bæði gomlu, bóndin og konan, ein gandakadl úr Suðuroy, sum var ein av bátmonnunun kjá Weyhe, til at ganda prestin atturat dóttur teirra. Eitt stórt brúdleyp varð hildið í Havn, meðan tey vóru har, og dansað varð í Mortansstovu. Har komu tey saman, Weyhe prestur og Selatraðgentan, og sama kvøldið — prestur kendi tá ikki sørt til — vóru tey trúlovaði. Dagin ettir, tá ið ølið rann av prestinun, fór hann at hugsa um førning sín og

um at sleppa sær suður attur til Kvalbiar til sína trúlovaðu har. Havnarmenn førdu hann; men tá ið teir komu suður firi Kirkjubønes, var sjógvurin blóðreyður at síggja, og alskins ódjór síndust at svimja omaná, so teir tordu ikki at halda ferðini fram, men vendu attur. Tá giftist Weyhe og dóttir ríka Jákups alt í einun. So helt Weyhe attur til Suðuroyar, og nú gekk ferðin væl. Tá ið báturin kom til Kvalbiar, gekk brúðurin kjá presti oman til strandar at fagna honun; men hann segði einki annað við hana, í tí at hann gekk upp frá bátinun, enn hetta: »Fra mennesket haver jeg vendt min hu.« Síðan vildi hann ikki higgja til hennara, og ikki kundi hann ganga heim í Leirar (prestagarðin) á sama teigi sum hon, men varð at ganga á einun øðrun teigi — so idla var hann gandaður. Sama kvøldið varð hon at fara frá prestagarðinun við ødlun tí, sum hon átti. Tólv kír átti hon; tær læt hann sjálvur loysa og reka út úr fjósinun. Síðan varð hon gift til Gerða í Borðoy í Norðuroyggjun; men altíð segði hon, at tann tingsta stund, ið hon hevði livað, var tann, tá ið hon stóð í mirkrinun uttanfiri prestagarðin í Leirun, útkoyrd haðani, og við teimun tólv beljandi kúnun uttanum seg. Weyhe prestur fekk stóran arv við dóttur ríka Jákups; men hon var ring matmóðir og oyddi bæði sítt góðs og hansara. Hann kom seinnameiri til prestaembætið í Havn; men ikki batnaði kjá honun har, tí, meðan hann helt gudstænastu í kirkjuni, gjørdi konan stórar veitslur heima firi vinkonun sínun. Eina ferð tók hann til í prædikuni og meinti við húskið sítt, at, kvar ið Vár Harra hevði eina kirkju, hevði fanin eitt kapel tætt kjá. Weyhe var væl

umhildin maður, men gramdi seg so idla, at hann fadl til drikk.

Annar sonur ríka Jákups, Sakaris nevndur, giftist til Streymnes í Norðstreymoy; annar var ettir á Selatrað. Dóttir Sakarissar giftist til Deildar í Vestmanna. Hana droymdi eina nátt, at ein kona kom til hennara og bað hana kadla badnið, sum hon skuldi eiga, upp ettir henni: so skuldi tað vera lukkubadn, og navnið skuldi vera lukkunavn í fjórða lið. »Tey kadla meg Kristina í Barkhedluni,« legði hon atturat. Badnið, ið konan fekk, var dóttir og nevnd Kristin ettir huldukonuni. Hon giftist til Rógvu í Vestmanna og hevði frálíka eydnu í ødlun lutun. Eydnan helt við, til Tummas á Rógvu kom, ið var fjórði maður frá dóttur Sakarissar; tá tók at dala.

Eitt tímaglas, eitt høvuðvatnsegg og eitt arvagudl (ein gudlpeningur), sum ríki Jákup hevur átt, eru enn til skjals.

---

## 83. Vættrarnar á Skála.

Eitt sodnhús brendi av kjá einun bónda á Itra Skála í Eysturoy. Stutt ettir henda tilburð droymdi konan eina nátt, at ein vættur kom til hennara og segði, at, um sodnhúsið varð ikki uppatturbigt, komu adlar vættrarnar at doyggja í kulda; sodnhússprekini kundu tey finna iviri á Lignesi (innanfiri Sølmundarfjørð) — hagar vóru tey rikin. Konan varaði nú mannin um, at hann skuldi gera sodnhúsið upp attur, og segði honun frá dreymi sínun; men bóndin lurtaði ikki ettir henni. Aðra ferð droymir konan

hetta, at vætturin kemur til hennara og sigir tað sama sum firru ferð. Hon varar uppattur bóndan við; hann fer ivir á Lignes og finnur sprekini har, soleiðis sum vætturin hevur sagt; men síðan hugsar hann einki meira um hetta. Triðju ferð kemur vætturin firi konuna í dreymi og er nú ógvuliga ruskut. Hon sigir tað sama, sum hon hevur sagt hinar báðar firru ferðirnar, og leggur til, at hetta er seinasta ferðin, at hon kemur, og verður ikki sodnhúsið bigt attur, skal altíð elsta soni á hesun breyði bagga okkurt. Konan varar nú mann sín so mikið við, men ikki varð sodnhúsið atturbigt. So gekk, sum vætturin hevði lovað: elsta soni, ið borin var til garðin, bilaði vit so aldeilis, at hann kundi ikki festa, og næstelsti sonur fekk garðin. Elsta soni hansara baggaði eisini vit, so hann kundi heldur ikki festa garðin, men hin næstelsti festi. Tá ið komið var í triðja lið, bigdi bóndin sodnhúsið attur, í sama sinni sum hann giftist, og tá kom hin sama vætturin í dreymi firi konuna og lovaði, at firsti sonur, sum hon føddi, skuldi vera vitugur og fáa garðin í festi. Og so varð.

---

## 84. Rottustevningin.

Í gomlun døgun uddi tað av rottun í Føroyun. Men so kom ein Íslendingur hagar, sum var ramur í gandi, og Norðuringar og Eystringar tóku seg saman um at søkja ráð kjá honun firi hesun vanlukku rottun. Hann tilhelt seg at hjálpa teimun undir teimun vilkorun at fáa ein oksa av kvørjun gjaldi atturfiri, og tað samtiktu teir. So fór hann

at stevna ødlun Eysturoyar- og Norðuroyarottunun saman út í Raktanga í Eysturoy, og tá, sum hann las stevningina, kom alt samlandi, smátt og stórt, ungt og gamalt — rottur úr ødlun ættun. Alt var nú samankomið uttan ein óføra stór gomul rotta, sum búði í Eiðiskodli (norðast í Eysturoy); hon var kviðin og drúgfør at koma. Til endan kom hon við, og nú ið alt var samankomið í Raktanga, spurdi Íslendingurin, um teir vóru adlir sintir at halda orð teirra til hansara og geva honun oksarnar. Norðuringar svaraðu ja alt firi eitt, men Eystringar søgdu, at, nú ið hann hevði rikið rotturnar saman higar, vóru teir góðir firi at fanga tær sjálvir. Tá rópaði Íslendingurin: »Fari so kvør í sína holu, uttan eingin í Norðuroyggjar!« Og so spjaddust rotturnar attur út um adla Eysturoy. Har eru tey enn sum firr idla stødd av hesun djórun, men í Norðuroyggjun trívst ikki rotta. Eystringar eru tí ofta farnir ivir á Blankskála í Kalsoy til at fáa sær flag, tí har kemur ikki rotta í.

Ein annar Íslendingur skuldi seinnameiri royna at beina rotturnar burtur kjá Eystringun, men fekk tær ikki so langt sum hin; tí meðan hann var at lesa stevningina, tók lindormurin á Skálafjadli til at buldra, og so flíddu rotturnar kvør til sítt heima.

---

## 85. Nikurin á Eiði.

Ein nikur dró alt grótið til kirkjugarðin á Eiði í Eysturoy. Steinarnir eru viðgitnir firi stødd og vakurleika. Tá ið alt grótið var komið til, skuldi nikurin ríma; men tá settu tvey smábødn seg í

spølni uppá bakið á honun — tey hildu tað vera ein hest. Fleiri komu til, men firi kvørt eitt, sum setti seg uppá nikin, kom at vera pláss til eitt atturat, og so var, til alt fólk á Eiði hevði sett seg uppá. Tá fór nikurin avstað og helt beina leið fram at vatninun. Summi, ið uppi á nikarbakinun sótu, høvdu mat kjá sær. Ein rætti einun smábadni spik, men tað snaraði sær undan og rópaði: »Ikki ‚nika‘ meg!« Tað dugdi ikki rættuliga at tosa enn og meinti »snika«. Men nikurin helt seg hoyra sítt egna navn nevna og hevði tá ikki meira vald á fólkunun (hoyrir hann navn sítt, so missir hann adlan mátt); hann kastaði ødl av bakinun og kvarv í vatninun.

---

## 86 Kvalvíks-Jógvan.

Ein maður var í Norðtoftun í Borðoy, sum tey rópaðu Kvalvíks-Jógvan, av tí at hann var ættaður úr Kvalvík. Hann kom first norður til Viðareiðis at vera húskadlur kjá prestinun, harra Dániali, og var raskur, trúgvur og væl umtóktur maður. Tá ið hann hevði tænt presti í nøkur ár, friggjaði hann til eina prestadóttrina — Anna Margreta æt hon — og fekk hana. Í teirri tíðini var tað siður, at prestasinir edla prestadøtur, sum giftust, skuldu fáa kongsfesti, tað firsta, sum lá firi til at festa. Á Norðtoftun var beint tá eitt slíkt festi, sum ófest var enn, og tað fekk Kvalvíks-Jógvan.

Hesin sami Jógvan doyði av idlgerð, og við hesun bar so til. Tá ið hann var vorðin gamal maður, var honun ein dagin seint á kvøldi gangandi

út firi dir. Eina løtu ettir kom hann inn attur, men tá ið fólk fóru at tosa við hann, fekk hann ikki orðið upp — hann var vorðin dumbur. Síðan legðist hann á songina og varð liggjandi í eina viku; um hann royndi at tala, skiltist einki av tí, sum hann segði, og við tí skili doyði hann. Nú er at greiða frá, kvussu hetta idla kom á hann. Ein maður var í Kvannasundi, sum tey rópaðu Jákup í Sundi, og skuldi hann kunna gand. Eina ferð tá ið Sundamenn (Kvannasundsmenn) vóru til handils í Havn — tá var eingin annar handil í Føroyun — hittust teir báðir, Jákup í Sundi og Sakaris í Kvalvík. Kvussu tað fórst teirra midlun, veit eingin; men so mikið er sagt, at tá ið báðir skiltust, vóru teir sannir óvinir, og Jákup lovaði Sakarissi ilt. Nakra tíð ettir tað, at Jákup er komin heim attur úr Havn, skal hann fara at senda Sakarissi tað idla, sum hann lovaði honun. Søgn hevur verið av gamlari tíð, at, tá ið nakar sendi slíkt, skuldi eingin vera úti áraka tað plássið, sum idlgerð var væntandi frá; tí annars rakaði hon tann, ið firi var. So bar á, at sama kvøldið og somu løtu, sum Kvalvíks-Jógvan var úti firi durun, fór idlgerðin, ið Jákup sendi Sakarissi, tvørtur um sundið og rakti Jógvan, so hann fekk deyðamein.

---

## 87. Ólavur inni í Stovu.

Ein maður var í Kvannasundi í Viðoy, sum tey rópaðu Olav inni í Stovu. Hann var bæði ríkur maður og klókur og dugdi meira enn at mata seg. Imist er frá honun sagt, kvussu hann dugdi at mána

trødl og at siga frá loyndun. Her skal sigast frá, kvussu Svíningar gjørdu hann til óvin, og kvussu hann munaði teimun attur.

Eitt pláss er vestantil á Svínoynni, sum tey rópa Havnina; tað er einasta petti í adlari oynni, sum fjøruslætt er, rúmliga snørislongd tvørtur við sjónun. Har rekur ofta viður inn, helst á høgætt; men av tí at eingi hús standa har, verða Svíningar at føra henda við tveir fjórðingar burtur við bát til eiðið; haðan er ein fjórðingur at ganga til bigdina. Eina ferð kom eitt stórt rekatræ í Havnini, og síntist tað gegnuligt til kvat brúk tað skuldi vera, um tað so var stórtræ í hús. Nú var tað so, at Ólavur inni í Stovu ætlaði at biggja sær eina níggja roykstovu, og bað hann tí Svíningar um at selja sær træið til langsidlar í hana; men teir noktaðu, tí teir ætlaðu sær at níta tað sjálvir, søgdu teir. So var tað harvið: Olavur fekk einki av trænun. Tað gekk bæði summar og vetur, og alt varð træið liggjandi; einki røktist firi, at Svíningar førdu tað heim. Soleiðis gingu nøkur ár. Ein vakran summarsdag fór Ólavur ivir á berg til at ríva bark beint ivir av Havnini, har sum træið lá. Best sum hann situr og rívur, er honun higgjandi tvørtur um fjørðin (Svínoyarfjørð), og sær hann tá nógvar menn draga bát av Svínoyareiði og fara til árar. Teir leggja at landi í Havnini og ganga niðan at hesun vælsignaða trænun. Tá heldur Olavur: »Teir síttu mær træið hina ferðina; nú skal eg hava mær eina stuttliga løtu av teimun ídag.« Svíningar rudla træið á sjógv, gera tað fast í bátin og rógva so heim at eiðinun. Men kvat galt! nú er ódn í brimi og ikki hugsandi um at lenda. Teir verða at venda attur til Havnina; men komnir nakað væl ivir,

síggja teir, at kirra er attur við eiðið. Teir rógva til eiðið aðra ferð, men nú stendur brimið heilt uppi í bakkanun, so teir verða at venda eina ferð enn. Triðju ferð gongst teimun á sama hátt, og endin er tann, at teir verða at leggja træið attur, har sum tað lá; tí dagur aftnar. Teir avstað attur við ongun træ, mest firi at njósnast, um nú mundi vera kirrt við eiðið. Tá stóð stilt við klettin. Teir drógu bátin og fóru til hús við ringt tannabit; tí dagurin var burturspiltur, og nógv hevði knosið verið. Tá læði skálkurin í Olavi, meðan hann gekk heim til hús. Men træið varð liggjandi, til tað kom til mosa og síðan til mold.[1])

---

## 88. Niðagrísurin í hosuleggaldinun.

Ein arbeiðskona í Ónagerði, prestagarðinun á Viðareiði, kom firi leysingabadn og drap tað í loynd. Ein fátækur húskadlur var har í prestagarðinun, eyknevndur Písli; frá honun tók hon eitt hosuleggald, sum hon koyrdi badnið í, og síðan gróv hon tað niður. Eina tíð ettir hetta giftist henda sama arbeiðskonan, og stórt brúdleyp varð hildið. Meðan tey dansa brúðardansin, kemur ein niðagrísur rudlandi inn í einun hosuleggaldi, hoppar inn í ringin og kvøður:

Min moder bær guld;
jeg danser i uld,
jeg danser i hosuleggald Písla.

[1]) En anden lejlighed, ved hvilken Ólavur inni í Stovu voldte brænding, findes omtalt s. 139 i slutningen af sagnet »Guttormur í Múla“.

So bóltaði hann sær firi føturnar á mommuni; men hon svímaði og varð borin út, og brúdleypskætin fekk brattan enda.

---

## 89. Sokkur Svannu.

Frá sistur Gongu-Rólvs, Svannu, er sagt, at annar sokkur hennara kom rikin ettir sjónun inn á Sandoyri, tætt norðanfiri bigdina í Kvannasundi í Viðoy. Um henda sokk er eitt gamalt ørindi:

Sokkur Svannu
var alin og átjan spannir.

Hann var av reyðun skarlaki og varð tí gjørdur til messuakul í Norðuroyakirkju. Hetta var firsti akul, til Norðuroyggjarnar kom.

---

## 90. Huldumaðurin og seyðamaðurin[1])

Oskepna var komin at vera í einun hagaparti. Hetta helt so við í langa tíð, at seyðurin har vildi ikki trívast, og seyðamenninir doyðu, ein firi og annar ettir. Menninir, ið áttu hagapartin, fingu fremmint seyðaslag at sleppa uppí hin seyðin; men einki hjálpti. Í endanun kom ein níggjur seyðamaður, sum seyðurin treivst so væl kjá og varð bæði nógvur og feitur uttan í einun bóli; tann seyður, ið tók støðu har, kundi ikki lukkast. Hesin

[1]) Huldresagn fra Fuglø.

seyðamaður hevði tann vana, at hann gekk ikki tann vegin, sum hinir altíð vóru farnir, tá ið teir vóru burtur í haga. Ein dagin, sum hann er farin burtur í haga, møtir hann einun huldumanni. Huldumaðurin spir, kvussu til stendur við seyðinun. »Tað stendur væl til kjá mær,« sigir seyðamaðurin, »uttan í einun bóli; men her hevur altíð verið so ring skepna firr.« »Tað vil eg væl trúgva,« segði huldumaðurin, »og eg skal nú siga tær frá, kvussu hetta hevur borið til: Hinir firru seyðamenninir hava altíð gingið ein annan veg, enn tú nú gongur, og beint undir tí veginun, sum teir hava gingið, liggja hús míni. Teir hava tradkað hol á takið kjá mær, so tað er komið at leka; men tú ert farin annan veg, og tí hevur tað eydnast tær so væl at røkta seyðin. Men hitt eina bólið, sum seyðurin ikki vil trívast í, skalt tú bróta niður, taka upp tað, sum liggur undir tí norðasta hodnsteininun, og so biggja bólið upp attur.« Maðurin so gjørdi, og tá ið hann lifti tí norðasta hodnsteininun upp, lá eitt rúnarhodn undir, sum ein annar hevði lagt har av tjóvskun sinni firi at ganda seyðin. Hann bigdi bólið attur, og tá doyði ikki ein seyður longur.

# 1. Skeggjatussin.

## a. Pápaleysi.

*(Optegnelse fra Øre, Bordø)*

Eina ferð var ein harramaður, sum átti tvey bødn, drong og gentu, og hevði tikið eitt triðja badn, dreingjabadn, sum eingin visti nakran pápa til, í húsið til sín. Tað fekk navnið Pápaleysi. Ein risi búði har í nánd, sum lá ettir at stjala bødn, og ein arbeiðskona kjá harramanninun hevði idlgruna á, at hesin risi ætlaði at stjala harramanssonin. Eitt kvøldið, tá ið dreingirnir vóru niðurfarnir, skifti arbeiðskonan teir um í songini, og tá ið morgnaði, var Pápaleysi burtur. Ein dagin, sum harramaðurin var burtur á skóginun, hitti hann risan. »Tú fært ikki sonin attur uttan firi nógv gudl,« sigir risin. »Tú fært einki gudl,« sigir harramaðurin, »tí sonur mín er ikki burtur; tað er Pápaleysi, sum burtur er, og hann leggi eg ikki lag í.« Risin hevur nú Pápaleysa kjá sær, men letur hann hava tað ringari enn firr. Pápaleysi hugsar bæði nátt og dag um, kvussu hann skal sleppa frá risanun, men finnur eingi ráð. »Verri verður, tá ið veturin kemur,« sigir risin, »tí tá verður einki brenni.« Ein dagin ansar Pápaleysi ettir eini stórari klótu, sum liggur firi durunun; hann verður varur við, at rivur koma í hana, tá ið sólin skínur, og hesar rivur geva seg saman attur í

kulda edla slaðuveðri. So ger hann sær smáar kílar at seta í rivurnar til at gera tær størri. So kemur kuldin, og teir fara at treingja til brennivið. Pápaleysi heldur við risan, að tað er best at fáa klótuna sundur, ið liggur firi durunun. Risin heldur einki um hetta í firstuni: »vit fáa hana ikki sundur;« men Pápaleysi vísir honun rivurnar og tekur at seta kílar í. Risin hevur so ógvuliga sítt skegg, og meðan hann liggur stidlur og higgur ettir, fær drongurin stappað skegg hansara so við og við niður í rivurnar, rikkir so kílarnar út úr og rímir sín veg. Risin liggur fastur í klótuni og sleppur ongan veg; men Pápaleysi loypur inn ettir vápnapróninun og stingur ígjøgnun risan, so hann doyr í sama bragdi. So tekur Pápaleysi alt gudlið, í hedlinun er, og fer heim attur við tí til harramannin. Eina tíð ettir biður hann um harramansdóttrina, og tá kemur tað óvæntaða uppá, at harramaðurin sigir nei. Pápaleysi ber ofta uppá mál við harramannin um bønarorð síni og spir, um hann er ikki nóg ríkur nú; men harramaðurin dregur altíð undan. Til endan verður hann at ganga við, at hann sjálvur er pápi hansara, og av tí at tey eru hálvsiskin, gentan og hann, kunnu tey ikki giftast. So fór Pápaleysi haðan burtur og giftist við eini aðrari gentu.

## b. Trødlið kjá Pápaleysa.

*(Optegnelse fra Fuglø)*

Eina ferð vóru tveir brøður, sum høvdu tikið seg saman og livdu í einun lítlun húsi burtur á skóginun. Í felagi við sær høvdu teir ein drong, sum nevndist Pápaleysi, av tí at hann var leysingabadn og fólk vistu ongan pápa til hansara. Kvønn

dag vóru tveir av teimun burtur at høgga brenni, men hin triði var heima til at gera mat. Ein dagin ið hin elsti er ettir, kemur eitt so vesaligt, bangar á didnar og biður sleppa sær inn. Lítið er tað uppá vøkstur, men ræðiligt á at líta, og skeggið stendur niður til kníggja á tí. Tað er so kalt, sigir tað og biður lova sær at sita við eldin eina løtu. Maðurin lovar tí. Ein kjøtpottur hongur uppivir og kókar; tað biður geva sær eitt sindur at eta, tí tað er so svangt. Manninun tikist sind í hesun neyðardírinun og fær tí ein drílenda at drepa niður í fløtið. Nú ið hetta hevur etið, pretnar tað upp so kvikliga. Tað vil eta alt, sum er; maðurin roynir at forða tí, men trødlið vinnur, bukar mannin og kastar hann í ein krók, mestur deyðan. Nú ið hinir báðir koma heim, fáa teir einki at eta, tí trødlið hevur etið alt. Miðlingardrongurin heldur, at ímorgin skal tað ikki ganga so: tá skal hann vera heima. Næsta dag kemur hetta sama vesælavætti attur, biður tað sama sum firru ferð og fær lov til tað, tí maðurin heldur, at hetta kann ikki gera honun nakað. Men við tað sama tað hevur etið, pretnar tað so ógvuliga upp og bukar mannin. Tá ið hinir báðir koma heim um kvøldið, liggur hann í krókinun, mestan deyður. Ongan mat fáa teir heldur tað kvøldið. Triðja dagin biður hin ingsti lova sær at vera heima; men teir spotta hann: hann kann einki gera — hann er ringari maður enn so. Tað kann ikki ganga verra kjá sær enn kjá teimun, heldur hann og verður so ettir heima. Tá ið dagurin líður nakað, bangar eitt á didnar. Drongurin vil ikki lova tí inn, men hetta klórar og skavar, so tað fær lásin upp, og kemur so inn og setur seg við eldin. Tað biður geva sær at eta; men drongurin svarar, at tað kann einki fáa

enn, tí potturin er ikki farin at kóka. Hann biður trødlið hjálpa sær eitt sindur first við at høgga brenni og leggja til eldin undir pottinun, fer ettir einun ógvuliga stórun træi og biður tað høgga hetta sundur. Tá ið øksin er komin niður í, stendur hon føst. Trødlið tekur ein kíla og slær niður í, so øksin verður leys; men meðan tað stríðist við hetta, kemur skeggið niður í kleivina. Tá ið trødlið hevur fingið kílan út attur úr trænun, stendur skeggið fast í kleivini. Olukkudírið sleppur nú ongan veg; men drongurin sigir við tað, at nú skal hann hevna attur, kvat ið tað hevur gjørt við hinar báðar. Hann at buka tað, so tað rínur og kvínur. Tað streingir á at sleppa burt og dregur træið ettir sær, so at skeggið slitnar og kjálkafidlin rivnar. So rennur tað burt, og skeggið situr ettir í klótuni. Um kvøldið koma hinir báðir heim attur og fáa matin góðan. Hin ingsti sigir teimun frá, kvussu hann hevur gjørt við trødlið. Teir eldru halda, at best man vera at fara at leita ettir tí, tí líkindi eru til, at tað eigir ríkidømi; teir hugsa líka skjótt at finna tað deytt. Blóðslóðin liggur ettir tí adlan vegin til eitt hol. Teir eldru tora ikki at fara niður í; men hin ingsti lesur seg niður ettir einun togi. Mirkt er har niðri, og hann leitar leingi. So rakar hann við eitt fólk í einun króki; tað er kongadóttirin, ið leingi hevur verið horvin úr kongsgarðinun. Umsíðir finnur hann trødlið í einun øðrun króki; tað talar og biður hann firi guds skild ikki drepa seg: hann skal fáa kongadóttrina og eina fudla kistu av gudli atturfiri. So gevur hann tí grið, bindur kongadóttrina uppí togið, rópar til teir báðar uppi í erva og biður teir draga upp. Síðan tekur hann kistuna og knítur uppí endan á

toginun, sum teir hava latið niður attur. Tá ið teir hava drigið kistuna upp, rópar hin ingsti á teir triðju ferð og biður teir lata togið niður attur. Nei, siga teir: nú hava teir fingið væl, og biðja hann bara liggja ettir í holinun. Hann er nú so ógvuliga ringur, tí hann sær sær ongar vegir til at sleppa upp. Men so hugar hann trødlið, fer til tað og sigir, at beint nú skal hann drepa tað. Trødlið bønar hann ikki at gera tað og lovar at gera firi hann, kvat ið hann biður. Ja, um tað kann sleppa honun upp úr hesun holinun, so skal tað sleppa við lívinun, sigir hann. Trødlið tekur at royna, klórar á ødlun fíra, krøkir klødnar í og biður hann halda í seg. So sleppur hann upp úr, og trødlið fer niður í attur. Hann alt firi eitt heim attur til sín sjálvs; tá eru hinir eldru brøðurnir báðir farnir til staðin og inn firi kong við dóttrini, sum teir siga seg hava funnið í trødlholinun. Kongurin er fróður og sigir, at annar teirra skal hava hana til konu; men hon grætur og sigir nei. Hin ingsti fer attaná og beint firi kong at kæra seg um, kvussu teir hava farið við sær. Hetta er maðurin, ið sær hjálpti, sigir kongadóttirin. So letur kongur báðar seta fastar. Hin ingsti fekk gudlkistuna attur, varð giftur við kongadóttrini og meira at siga: varð kongur, tá ið hin gamli kongurin doyði.

### c. Skræddi Kjálki.

*(Optegnelse frá Kunø)*

Tríggir brøður høvdu tikið seg saman og skiftust um, imsir at fara til útróðrar og imsir at vera heima. Ein skuldi vera heima, meðan hinir báðir vóru burturi. So ein dagin, meðan hin elsti ger døgurð,

kemur ein risi við stórun síðun skeggi inn og vil hava at eta frá honun. Maðurin torir ikki at síta, og risin etur alt. Tá ið hinir báðir koma attur, fáa teir ongan mat. Dagin ettir skal miðlingarbróðirin vera heima; ikki skal tað gangast honun so, sigir hann. Næsta dag, tá ið potturin er úti við kóking, kemur risin og etur alt, sum er. Triðja dagin skal hin ingsti vera ettir. Hinir spotta hann; men hann heldur, at tað kann ikki ganga verri. Tá ið potturin er komin upp ivir, kemur risin og vil hava at eta; men drongurin sigir, at tað líður einki at kóka enn: tað er ov lítil brenniviður, og biður risan hjálpa sær at høgga eina stóra klótu sundur, sum liggur firi durunun. Risin leggst at høgga kleivir í; men nú er drongurin so knappur og fær kúgað skegg hansara niður ímidlun, og tá ið risin skal fara á føtur attur, situr skeggið fast. Hann verður at skræða seg leysan frá klótuni; skeggið slitnar burtur av kjálkanun, og hann avstað við rini og kvini. Tá ið brøðurnir koma heim, undrast teir á, at teir fáa at eta sum vanligt, og hin ingsti sigir frá ødlun, kvussu gingist hevur. Adlir tríggir ganga nú á fund ettir risanun — blóðslóðin liggur at einun steini. Eitt hol er niðri við steinin; men hinir eldru brøðurnir hava seg undan at síga og lata hin ingsta niður. Hann gongur og trilvar í mirkri, kemur at einun durun og inn í eina príðiliga stovu. Har situr ein frálíka vøkur genta og leitar einun risa í høvdinun; hann liggur fram á knø hennara í fasta svøvni. Hetta er kongadóttirin, sum leingi hevur verið horvin úr kongsgarðinun — kongurin hevur lovað, at tann, sum førir hana attur, skal eiga hana til konu. Drongurin vil tala til hennara; men hon báknar honun, at hann skal ikki

tosa hart. Eitt svørð hongur á bróstinun; men tað er ikki meira, enn hann fær vikað tí út frá. Ein krukka stendur í einun króki; hon leggur honun tað ráð at smakka á tað, í krukkuni er. Hann so ger og orkar nú at lifta svørðinun niður. Hann drekkur av krukkuni tríggjar ferðir og stirknar so ógvuliga firi kvørja ferð. Til endan kann hann reiggja svørðinun og drepur risan, ið liggur og svevur. So tekur drongurin látupípu risans og blæsur í hana. Nú kemur fult av risun; tí hetta var látupípan, ið skeggjatussin hevði haft at blása í, tá ið hann beyð hinun risunun í veitslu. Drongurin drepur teir, ein firi og annan ettir, sum teir koma. So lættir hann gentuna upp, bindur í togið, og brøðurnir í erva draga hana upp ígjøgnun. Teir lata togið niður attur; men hann bindur ein stein uppí, tí hann trír brøðrunun ilt. Tá ið teir hava drigið upp í helvt, kubba teir togið av, og steinurin dettur. Drongurin veit sær nú eingi ráð og tekur at leita runt um hedlið. So rakar hann við Skrædda Kjálka í einun króki. Risin biður hann vælsignaðan vera ikki at drepa seg. Drongurin biður hann hjálpa sær upp úr holinun: so skal hann einki gera honun. Skræddi Kjálki setur ein stiga at, og drongurin sleppur upp. Nú skal brúdleyp vera kjá kongadóttrini: elsti bróðirin skal hava hana, sigir kongur; men hon sigir nei: tað er ikki hann, ið hevur hjálpt sær. Ingsti bróðirin gongur til kongsgarðin og kemur válandi tvørtur við vindeygað; tá rópar kongadóttirin og sigir við pápan, at hetta er hin sami, ið henni hevur bjargað. Hann sigir nú konginun frá ødlun, kvussu brøðurnir eru farnir fram ímóti sær. Teir fingu so lønina og vóru

hongdir; men hin ingsti fekk kongadóttrina og varð kongur attaná hin gamla, tá ið hann doyði.

### d. Snerkti risi.[1])

*(Optegnelse fra Sydredal, Kalsø)*

Tríggir brøður hava tikið seg saman; kvør skal vera heima sín dagin. Skeggjatussi kemur tvær reisur upp í slag, etur alt kjøtið og drekkur alt soðið frá teim eldru brøðrunun. Triðju ferð ið hann kemur og hin ingsti bróðirin (Øskudólgur) er heima, ger hesin tað bragðið, at hann gløðir jadnstong í eldinun og rennur í gronina á risanun, so hann fer rínandi og kvínandi av durunun. Drongurin attaná, sær risan fara niður í eitt hol og vendir so heim attur. Adlir tríggir avstað um kvøldið; hin ingsti sígur niður í risaholið, finnur ta horvnu kongadóttrina, smir uppá seg av krukku, í krókinun stendur, og kann nú reiggja svørðinun, á bróstinun hongur. So drepur hann risan, ið svevur. Brøðurnir draga kongadóttrina upp. Aðra ferð bindur Øskudólgur stein upp í togið; tá ið hann er miðskeiðis uppi, kubba teir av. Øskudólgur finnur »snerkta risa« í einun króki og trúar hann til at hjálpa sær upp, fer so í kongsgarðin og fær kongadóttrina.

---

[1]) Samme æventyr som det foregående og derfor her gengivet i stærkt sammentrængt form.

## 2. Risans klóta.

a. *Optegnelse fra Sydredal, Kalsø.*

Ein fátækur maður átti tríggjar døtur. Ein dagin, sum hann var farin út at velta, kom ein risi og segði við hann: »Fjør mítt! tú stendur einsamadlur her og veltir ídag.« «Hann verður mangt at gera sjálvur, ið ongan eigir sonin,« svarar maðurin. »Fjør mítt! vilt tú geva mær elstu dóttur tína, so skalt tú fáa ein haka, sum sjálvur dugir at velta,« sigir risin. »Tað er sjálvandi,« heldur maðurin, »men eg veit ikki, kvussu eg skal fáa hana til tín.« »Fjør mitt! send hana í ánna við vøttunun í kvøld!« sigir risin. Tá ið gentan kom at ánni um kvøldið, stóð ein kvítur fuglur firi henni; hon fór til hansara; men í sama bragdi sló hann veingirnar tvørtur um hana og fleyg burtur við henni. Nakað lítið burtur frá skapaðist hann um — tá var tað risin. »Fjør mítt! kvat skal eg gera við teg? skal eg bera teg edla draga teg?« spurdi hann. Hon svaraði: »Drag meg!« So dró hann hana adlan vegin, og tá ið hann kom heim, legði hann hana tvørtur um gáttina, breyt hana av í rigginun og kastaði hana attur um hurðarbak. Ein tíð leið um; so fór maðurin at skera torv. Sum hann stóð og skar, kom risin attur til hansara og segði: »Fjør mítt! tú stendur og skert torv einsamadlur.« »Hann verður mangt at gera sjálvur, sum ongan eigir sonin,« svarar maðurin. »Fjør mítt! vilt tú geva mær miðlingardóttur tína, so skalt tú fáa ein torvskera, sum sker sjálvur,« sigir risin. »Tað er sjálvandi,« svarar maðurin, »men eg veit ikki, kvussu eg skal fáa hana til tín.« »Fjør mitt! send hana í

ánna við hosunun í kvøld! eg skal vera firi henni.« So varð. Um kvøldið letur maðurin seg úr, flíggjar gentuni hosurnar og biður hana fara í ánna at vaska tær. Hon so ger; men, komin at ánni, veit hon av ongun, firr enn ein fuglur kemur, leggur veingirnar tvørtur um hana og fer við henni. Nakað burtur frá skapast hann um — nú er tað risin. »Skal eg bera teg edla draga teg?« spir hann hana. Hon sigir sum sistirin og biður hann draga seg. Tá ið hann kemur heim, leggur hann hana tvørtur um gáttina, brítur hana av í rigginun og kastar hana attur um hurðarbak. Nú líður ein tíð attur; so kemur slótturin firi. Ein dagin, sum maðurin er farin út at sláa hoyggj, kemur risin triðju ferð og sigir við hann: »Tú stendur og slært einsamadlur í morgun, fjør mítt!« »Hann verður mangt at gera, ið ongan eigir sonin,« svarar maðurin. »Fjør mítt! vilt tú geva mær lítlu Giljonnu tína« — tað var ingsta dóttirin — »so skalt tú fáa ein líggja, sum sjálvur dugir at sláa«, sigir risin. »Tað er sjálvandi,« sigir maðurin; »men kvussu skal eg fáa hana til tín?« »Send hana í ánna ettir vatni, tá ið fuglur er avflogin!« sigir risin. Tá ið hon kemur at ánni, stendur risin firi henni og tekur hana. »Skal eg bera teg edla draga teg?« spir hann. »Ber meg!« sigir hon, og har valdi hon klókari enn hinar báðar sistrarnar. Risin fór heim við henni og honun líktist so ónatúrliga væl á hana, at hann fríggjaði við tað sama. Um dagarnar var hann burtur, og tá skuldi hon sópa og halda reint í ødlun stovunun uttan í einun kamari, sum hann hevði forboðið henni at fara inn í. Men hon var so altráin ettir at vita, kvat ið har kundi vera inni, at hon kundi ikki stíra sær, fór inn og sá báðar sistrar sínar liggja

attanfiri hurðina. Tær bragdaðu enn. Tvær krukkur hingu á bróstinun; hon drap fingurin niður í aðra og misti hann, drap so attur niður í hina krukkuna og fekk fingurin attur. Okkurt hissinislag mundi tað vera, ið har var í, hugsaði hon: tá ið tað gjørdi so mikið, skuldi ein ikki taka firi, at tað kundi hjálpt til at fáa lív attur í sistrarnar. Men einki tordi hon at gera tann dagin. Um kvøldið kemur risin heim. »Fjør mítt,« sigir hann við hana, »eg hugsaði, at nú skuldi eg gera alt um eina leið — eg skrivaði meg inn alt firi eitt.« Tað hevur hann gjørt rætt í, sigir hon og heldur við hann, at tað er ikki meira enn sámiligt, at tey fara at gera eitt sindur til brúdleyps nú. Morgunin ettir fór risin avstað at bjóða í brúdleyp; meðan tók hon og grøddi sistrarnar úr krukkuni, smurdi uppá tær, og tær vóru heilar við tað sama. So segði hon við tær, at nú vildi hon leggja tær niður í ein posa og senda risan avstað við teimun ímorgin heim til pápan; men kvørja ferð, ið risin setti av sær, skuldu tær láta í posanun: »Eg síggi teg, eg síggi teg!« Um morgunin segði hon við risan, at eina bøn fór hon at biðja hann, áður enn brúdleypið kom firi, og tað var, um hann vildi ikki bera sær henda posan heim til pápa hennara: men ikki skuldi hann loysa kjaftbandið av og higgja niður í, tí tað skuldi hann vita, at hon sá hann, kvat ið hann gjørdi — hon sá ígjøgnun bjørg og bláar skorar. Risin lovaði at gera, sum hon bað, tí hon hevði verið sær so trúgv, segði hann. So fór hann undir posan at bera og til gongu; men firsta fjadlið, hann kom atturundir, har setti hann posan og skuldi higgja, kvat ið í var; hann kundi ikki ráða sær. Men sum hann var at loysa bandið av,

rópaðu tær har niðri í: »Eg síggi teg, eg síggi teg!« Risin varð kløkkur og fór í stundini attur undir posan at bera. »Tað er tann gentan ið er, lítla Giljanna mín; hon sær ígjøgnun bjørg og bláar skorar.« Komin atturundir næsta fjadlið setur hann attur av. »Fjør mítt, sum hetta er tungt.« Hann skal loysa bandið av — her kann hon tó ikki síggja hann — men við tað sama ljóðar tað: »Eg síggi teg, eg síggi teg!« Risin so kvikur undir posan attur og til beins: »Tað er tann gentan, eg eigi; hon sær ígjøgnun bjørg og bláar skorar.« Komin atturundir tað triðja fjadlið setur hann uppattur av sær; forvitni er á honun; men í tí at hann skal loysa, nú rópar: »Eg síggi teg, eg síggi teg!« Hann loypur undir posan og tekur at renna. Slík genta sum hansara hevur ikki verið, sigir hann og stedgar ikki, firr enn hann er komin til hús. »Fjør mítt, eg eri so gott og deyður,« sigir risin og kastar birðina á gáttina. Síðan fer hann og bíður risunun, javnlíkun sínun, í brúdleyp sítt. Meðan gongur Giljanna hansara heima í hedlinun og pintar eina klótu, letur hana í skart og skrúðir og gevur henni strimlakísa á høvdið, so hon kann líkjast henni sjálvari. Síðan kindir hon eitt briggjubál, fudla grúgvuna, heingir ein stóran pott uppivir og setur so klótuna tætt kjá eldinun til at detta. So klæðir hon seg í tær ringastu pjaltrarnar, sum hon eigir, tekur ein biddaraposa á bakið, so hon kann líkjast einun biddara, og rímir úr hedlinun. Á veginun heim møtir hon risanun, sum hevur verið og boðið í brúdleyp. Hann kennir hana ikki í pjøltrunun, stedgar og spir: »Fjør mítt, kvør ert tú?« Hon er eitt neyðardír, sigir hon, sum einki eigir, men gongur og biður sær molarnar. Risin vil hava at vita, kvørjun hon

hevur verið kjá og kvat hon hevur fingið: »Fjør mítt! vart tú ikki kjá lítlu Giljonnu mínari?« »Jú,« sigir hon, »tað er vorðið sum genta og blíð; hon sat so bjørt og uppskrídd við eldin, og vakurleikin lísti av henni; hon longdist so ógvuliga ettir tær.« Frálíka væl dámti hetta risanun at hoyra. »Fjør mítt! fekkst tú nakað frá henni?« »Ja, ja,« sigir hon, »tað var ikki eiti; eg fekk bæði nógv at eta og nógv at bera — upp í henda posaprinsin fudlan.« Risin fer nú so gleiðbeintur og errin avstað; hann skundar sær heim tað besta, hann kann. Tað firsta, hann kemur inn í hedlið og sær ta uppskríddu klótuna, sum hann heldur vera Giljonnu sína, sita so svinna við eldin — hon rætt sum vendir nakkan til — trívur hann í: »Á søta, lítla Giljanna mín! tú situr so prúð og pretin firi mær.« Hann tekur um hálsin á henni og skal heilsa henni — men nú ríður klótan ivir og dettur í eldin, og risin attaná. Tá ið sløður kom á risarnar, skuldi tað altíð vera so ógvisligt. Potturin, ið hekk í skerðinginun, stoyttist omanivir risan, og har kolaðist hann upp. Tá ið nøkur tíð leið um og tað frættist, at risin lá stoktur, fóru sistrarnar við pápanun attur í hedlið til at fáa sær ríkidømi, bæði gudl og silvur. Tey fingu so mikið, at tey livdu væl adla teirra tíð.

b. *Optegnelse fra Husum, Kalsø.*

Maður og kona áttu tríggjar døtur. Ein dagin, sum hin elsta var farin í ánna at vaska, sá hon ein vakran fugl og vildi fanga hann; men fuglurin skapaðist um til risa og segði: »Fjør mítt, tú skalt vera kona mín!« So førdi hann hana heim við sær. Morgunin ettir, sum risin skuldi fara burtur

í skógina, segði hann við gentuna: »Fjør mítt, tú skalt hava til arbeiðis at geva pápa mínun og mommu míni at eta og hundinun, ið undir gólvinun stendur.« So gav hann henni liklarnar til ødl kømurini og eitt gudlepli og legði við, at eitt kamar var, sum hon ikki mátti fara inn í — gjørdi hon tað, so varð hon dripin: og hon skuldi ikki bjóða til at narra hann, tí eplið bløddi, um hon hevði verið har inni. So fór risin; men gentan hugsaði, at eplið mundi ikki fara at bløða kortini, og fór inn í kamarið, men sá einki uttan deyðar fólkakroppar. Tá ið hon kom út attur, bløddi eplið, og einki batti, kvussu hon royndi at vaska burtur av tí. Tá ið risin kom attur um kvøldið og sá gudleplið bløða, tók hann gentuna, breyt hana av í rigginun og tveitti hana inn í hetta sama kamarið. Dagin ettir fór miðlingargentan í ánna at vaska, og henni gekk í ødlun á sama hátt sum teirri eldru sistrini. Morgunin ettir fór ingsta gentan, Agnas, í ánna at vaska. Tá var hin sami fuglurin firi henni; hann steig upp til risa og tók hana heim við sær. Hon varð sett til tað sama arbeiði sum sistrarnar og fekk tey somu kor. Men hon forvitnaðist sum tær og fór inn í tað forbodna kamarið; har sá hon báðar sistrarnar liggja deyðar. Hon hugdi at eplinun: tað bløddi. So fór hon inn í eitt annað kamar og fann tvær krukkur við smirsli; hon drap fingurin niður í aðra og misti hann, tók so hondina niður í hina krukkuna og fekk fingurin attur. Tað kundi væl borið á, at hon kundi fingið lív attur í sistrarnar við hesun seinna smirsli, hugsaði hon, og við tað sama hon smurdi uppá tær, livnaðu tær upp attur. Hon smurdi uppá eplið, og tað gav uppat at bløða. Síðan goymdi hon sistrarnar niður í eina stóra jadn-

kistu. »Fjør mítt, tú hevur verið mær trúgv; teg skal eg hava til konu,« segði risin um kvøldið, tá ið hann kom heim og sá, at einki bilaði eplinun. Ikki var hann grannsíggin, risin, og ansaði ikki ettir krukkunun. Hon lætst fegin við boðið og bað hann bera sær eina kistu heim til pápa sín: tað var nakað lítið av sendigóðsi. Tað var gaman í, helt risin. So fór hon til sistrarnar, í kistuni lógu, og segði við tær, at nú skuldi risin bera tær heim í hesari kistu: men tað skuldu tær vita, at, um hann tók likilin og vildi læsa upp kistuna, skuldu tær siga: »Eg síggi teg, eg síggi teg, eg sær teg!« Risin tekur kistuna á bakið, men komin væl á veg við henni fer hann at møðast: »Fjør mítt, sum hetta er tungt!« Hann skal higgja, kvat ið í er; men í sama sinni rópa tær í kistuni: »Eg síggi teg!« Risin kløkkur og attur undir kistuna: »Tað er tann konan, eg eigi, frú Agnas mín: hon sær gjøgnun bjørg og bláar skorar.« — — — — — —

*[Slutningen som i den foregående tekst.]*

c. *Optegnelse fra Sumbø, Suderø.*

Eina ferð var tað ein maður og ein kona, sum áttu tríggjar døtur. Kvønn dag var maðurin burtur í skóginun og bardist ímóti risun. Eitt kvøldið, tá ið hann kom attur, bað hann ta elstu dóttrina fara í ánna við hosunun og skónun at vaska. Komin at ánni sær hon ein vakran fugl sita og skal taka hann; men tá stendur hann umskapaður til ein risa. Hann tekur hana heim í hedlið til sín og fær henni lín at spinna og oksakjøt at kóka, meðan hann er burturi. Tá ið hann kemur attur um kvøldið, hevur hon ikki spunnið ein karða, og

kjøtið er rátt. So tekur hann og leggur hana tvørtur um knæ sítt, brítur riggin av í henni og blakar hana attur um eina hurð. Annan dagin sendir maðurin miðlingardóttrina í ánna við hosun og skón at vaska, og henni gongst rætt á sama hátt og teirri elstu. Triðja dagin sendir maðurin ingstu dóttur sína í ánna. Hon sær henda sama fugl og skal taka hann; tá er tað risi. Hann tekur hana heim í hedlið, fær henni lín at spinna og oksakjøt at kóka. Tá ið hann er burturfarin, fer hon út firi dir, rópar á smátrødlini ødl og biður tey koma at hjálpa sær at spinna: tey skulu fáa soð at drekka og knútur at bíta atturfiri. Tey koma við tað sama at hjálpa henni og spinna alt, meðan hon kókar kjøtið. Tá ið risin kemur heim um kvøldið, er hann so væl heitin, nú ið hann sær, at alt er spunnið. Hann setst at eta: væl er kókað. Hon skal vera kona hansara, sigir hann og vísir henni á eina tunnu við valasmirsli, sum hon skal eiga í festargávu: alt tað, ið deytt er og hetta smirslið kemur uppá, verður livandi. Hann fer nú at bjóða í brúdleyp, sigir hann og biður hana gera alt til í húsinun, til hann kemur attur við brúdleypsfólkinun. Tá ið hann er farin, finnur hon báðar sistrarnar attanfiri hurðarbak dripnar; henni kemur í hug smirslið; hon smir uppá tær og fær lív í tær attur. So adlar at leggja ráð, kvussu tær skulu sleppa undan risanun. Hin ingsta finnur eina klótu, letur hana í besta skrúð sítt, at hon skal líkjast henni sjálvari, setur hana við eldin, heingir ein stóran vatnketil upp ivir og festir so eitt band í høvduna á ketlinun og annan endan í klótuna. Síðan tekur hon eina kistu og leggur báðar sistrarnar niður í. Nú hoyrir hon risan koma, fagnar honun blídliga og

biður hann vælsignaðan fara heim til foreldur hennara við einari kistu: men ikki skal hann dirvast at higgja niður í hana, tí hon sær altíð til hansara — hon sær ígjøgnun bjørg og bláar skorar. So smattar hon seg ígjøgnun einar aðrar dir og er so knøpp til at fara niður í kistuna og læsa atturivir. Risin kemur og fer undir kistuna. Tá ið hann er komin húsini úr eygsjón, setur hann av sær og skal vita, kvat ið er í kistuni. Nú ljóðar tað: »Eg síggi teg, eg síggi teg!« Risin er so knappur at fáa kistuna upp á bakið attur og so til gongu. Tá ið hann hevur gingið ein góðan tein atturat, setur hann av sær aðra ferð til at vita, kvat ið í er. Nú ljóðar attur: »Eg síggi teg, eg síggi teg!« Risin skakkur og við tað sama undir kistuna attur: »hatta er ein fráskilagenta, eg eigi; hon sær ígjøgnun bjørg og bláar skorar.« Á sama hátt gongst honun triðju ferð, ið hann skal royna. Risin kemur til hús, kastar kistuna av sær niður á gólvið og rímir so sín veg. Nú ið hann kemur attur í hedlið og heldur seg síggja gentuna sita so prúða við eldin, tekur hann í klótuna og skal kissa; men nú streingir á bandið, ketilin kvølvist, og tað kókandi vatnið stoytist ivir høvdið á honun, so hann skáldast. Tað var hansara endi.

---

## 3. Risabrúdleypið.

Eina ferð var tað ein bóndi (tilskilað er, at tað skuldi vera í Noreg); hann átti ein son, sum æt Tóri, og so átti hann trí hundrað seyðir gangandi í dalinun. Ein dagin sendi hin gamli son sín út

til at higgja ettir seyðinun. Tá ið Tóri kom í dalin, legðist mjørkin so tjúkkur, at hann viltist. Tá ið mjørkin tók að fleyra í, hitti hann eina frálíka vakra gentu; hann kisti hana; hon var so søt, at »av vørrun vætti vín«, og hann fekk sterkt indi til hennara. So tjúknaði mjørkin attur; hann køvdi ræ̈ttuliga av, og so misti Tóri gentuna burtur. Tá ið tinti í uttur, sá hann ein stóran risa koma gangandi ímóti sær (sagt er, at risarnir skuldu kunna mjørka og taka hann burtur attur eisini). Risin spurdi hann, um hann onga gentu hevði hitt her í dalinun. Jú, tað hevði hann. »Fjør mítt! tað var dóttir mín.« »Nei, tað ber ikki til,« segði drongurin, »hon var vakrari enn so; ein slíkur skeggjatussi sum tú kann ikki vera pápi at henni; mætari maður má tað vera.« »Fjør mítt! vilt tú ikki hava hana til konu?« spurdi risin. »Jú, tað vil eg fegin,« segði drongurin. Ja, so vildi hann fara attur í hedli sítt at gera til brúdleyps, segði risin og bað drongin fara heim og bjóða so miklun fólki, sum hann vildi, í brúdleypið: um hann so beyð tríhundrað, var tað sær líka kært, men Nodnagesti og og hundi hansara Hálvahala (edla Snata) skuldi hann ikki á nakran hátt dirva seg til at bjóða.

Tá ið drongurin kom heim, spurði pápin hann ettir seyðinun, og Tóri segði frá ødlun, sum tilborist hevði. Pápin legði tá soninun til ráds, at hann skuldi ongun øðrun bjóða í brúdleypið uttan teimun báðun, Gesti og hundinun, tí alt var uppá svik, sum risin hevði sagt, helt hann: har mundi einki gott fara at vera burtur úr. Sonurin gjørdi, sum pápin bað, og so fara teir avstað fíra í flokki: pápi og sonur, Gestur og Hálvihali. Nú ið teir koma í risahedlið, er risin — Kolbein æt hann —

burtur og bara gentan og risamamman heima. Hin gamla kedlingin — Skinnherjan kadlaðist hon, men risin var vanur at rópa hana Skrukku sína — var øðilig at síggja, bæði rukkut og skrukkut, og hevði kløur firi neglur. Hon gekk og stákaðist og bar eina óføra rúgvu av oksakjøti í pottarnar at kóka. Har vóru bæði oksar og neyt dripin, sum ein og kvør kann ætla. Teir setast niður og spirja ettir Kolbeini risa. »Hann er úti at bjóða hinun risunun í brúdleyp, men kemur skjótt attur,« sigir hin gamla og vendir kjøtið í pottinun við klón sínun. Tað líður ikki langt um, so kemur Kolbein og hevur tíggju risar heim við sær. Hann heilsar faðiri og soni blídliga. Nodnagestur situr uttar við dir; risin skjítur eyga at honun og spir, kvør hatta er. Hetta var bara ein spælumaður, segði brúðgómurin. Einki dámar hetta risanun — hann man kenna. Adlir setast niður og eru ógvuliga fáligir; teir gruna, kvørjir hesir báðir ókunnugu gestirnir eru; nú verður tað harvið. Risarnir fara at breggja saman, og Kolbein ber uppá mál, um hin gamli Glimrageiri ikki man fara at koma til hesa veitslu við. Glimrageiri var sterkastur og ítastur av ødlun risunun, so tað hevði verið góð hjálp í honun, um nakar ófriður var á ferð. Sum teir sita og tosa og leingjast ettir Glimrageira, kemur buldur í; hedlið tekur at skakast og beinkirnir at svigta undir teimun: eitt skorast og trokast í durunun — tað er Glimrageiri, ið kemur; trongt er kjá honun at sleppa inn. Hann setst uttar við dir; Kolbein fer til hansara og biður hann vera vælkomnan. Nú eru risarnir so fróðir og móðmiklir og halda alt vita væl við. Hin gamla Skinnherjan borðreiðir við oksakjøti og seyðakjøti. Alt liðið setst til borðs: teir tólv risar-

nir øðrumegin og hini fimm: brúðurin, brúðgómurin, pápi brúðgómsins, Nodnagestur og hundurin Hálvihali hinumegin. Átið er óført á risunun: ikki trítur heldur maturin. Kolbein skeinkir teimun sterkar drikkir: øl, sum hann sjálvur hevur briggjað, og tað man sláa í høvdið. Teir drekka hugaliga, og alt veksur kætin; »sum brim fedlur í urð«, so skramblar í bróstunun á risunun, tá ið teir drekka. Tá ið teir eru lidnir at eta, spir Kolbein hinar, kvat teir skulu hava sær til spæls: skulu teir sláa ein dans upp edla fara at kasta knútur? Teir spirja Gest og Tóra, kvat teir helst vilja. Tað ið teimun sjálvun best líkar, siga Gestur og Tóri. Tá sigir Glámur risi: »Køstun vær knútur!« So velja teir henda leik (ætlanin er at drepa Gest). Glámur tekur eina knútu, kastar og ætlar á Nodnagest. Oføra sterkir eru risarnir og beinraknir eisini; men Nodnagestur er tó fimari: hann loftar knútuni, fírir attur og rakar Glám, so eygað liggur úti á kjálkanun. Glámur sker í eitt gadlróp; verkurin er so stórur, at hann dansar upp um hedlið av øði, og hinir mega halda honun. Sámur risi tekur eina knútu og ripar á Nodnagest. Gestur loftar henni, ripar attur á Sám og rakar á kjálkabeinið so fast, at tað fer sundur. Risin sker í eitt geyl, so tað snjedlir ettir í; hann er so vindandi óður. Gapur risi tekur eina knútu og skal ripa til Gest, men nú rópar Kolbein risi: »Hetta er óstortligur leikur! best er at geva uppat, áðrenn fleiri fáa mein.« Sum kvøldið líður, rennur ølið av attur risunun; teir linka, og svøvnur kemur á teir. Teir sovna brátt adlir uttan Glámur og Sámur, sum eru so idla viðfarnir; men í endanun sovna teir báðir við. Nodnagestur og Hálvihali, brúðgómurin, pápi hansara og brúðurin, sum

eru í einun øðrun kamari, liggja ødl og vaka. Gestur sigur við hini, at, tá ið neistarnir fara at fúka um hedlið, tá skulu tey ríma; risarnir róta so idla, tá ið teir sova fast, og tá fúka neistar úr gronun teirra. Tá ið nakað er umliðið, sigir Gestur, at nú er best, tey fara upp: ikki er ráðuligt at liggja longur. Tey lata seg í sum skjótast og fara avstað til gongu, brúðurin við. Gestur filgir teimun væl á leið, men sigir so, at hann noyðist at venda attur, tí hann hevur eitt ørindi ettir í hedlinun. Tá ið hann kemur inn attur til risarnar, liggja adlir enn í fasta svøvni; rotini eru ófør á teimun: tað dinur í hedlinun, og neistar fúka úr gronun teirra. Gestur tekur eitt svørð niður av bróstinun og fer at mirða teir, ein firi og annan ettir. Summir doyggja við tað sama; men aðrir, sum ikki doyggja so knappliga, skera í gadlróp; teir, ið ettir eru, vakna, og nú er ein grøtiligur larmur í hedlinun. Nodnagestur flír í bræði. Kolbein, sum ettir livir, rópar á hinar og biður teir søkja fast ettir teimun, ið flídd eru; hann geylar á imsar, men eingin svarar attur uttan Glimrageiri — alt hitt er deytt. Níggju risar eru dripnir, og bert tríggir liva ettir umfram kedlingina: Kolbein sjálvur, Glimrageiri og Gapur. Kolbein rópar á Skinnherjuna: »Fjør mítt! gamla Skrukka mín! far upp og lat teg í bjadnarhúðina; halt so til fjals upp í hamrarnar og rapa grót oman á teir; vær skulun fara í neðra ettir teimun.« Nodnagestur hevur skjótt fingið brúðfólkini attur; hann biður tey skunda sær tað dírasta, tey orka: tí nú koma risarnir. Tað er alt í senn, so hoyra tey dunið attanfiri seg; tey líta attur um seg — øðiligt er at síggja risarnar: tað spruttar upp úr jørðini, og spruttið stendur heilt upp um

høvdini á teimun, sum teir renna. Nodnagestur biður nú síni fólk manna seg sundur at halda ímóti; hann skipar firi, at brúðgómurin skal fara ímóti Kolbeini, pápi brúðgómsins ímóti Gapuri; sjálvur vil hann fara ímóti Glimrageira. Tað er alt í senn, at risarnir koma og teir bresta saman í bardagar. Kjá verfaðirinun og hansara risa stendur nakað á jøvnun føti — óført er risamegið, men bulvirkisligt og klombrut er slagið, so hin fær við fimleika og brøgdun sínun risan undir seg og lívið av honon. Idla stendur til kjá brúðgóminun; hann fer at lúgvast. Nodnagestur fær í endanun Glimrageira undir seg og krivur hann. Tá ið Gestur reisist og higgur um seg, er brúðgómurin dottin, og Kolbein skal drepa hann. Gestur loypur honun til hjálpar og drepur risan. Nú fer grót at skrambla í fjødlunun uppi í erva; tað er hin gamla Skrukkan, sum stendur á einun høgun hamri og roytir grót oman ivir teir. Gestur beitir hund sín Hálvahala niðan í fjadlið ímóti henni. Ein stíggjur er at sleppa ettir kjá honun upp á hamarin. Hon rapar grót oman í heilun, men Hálvihali leggur ikki lag í; hann skákar og smígur ímidlun, sneiðir og snirrar undan grótinun imsar vegir. Alt nærkast hann kedlingini; hon sær, tað batar ikki at blaka grót, og ger seg til at taka hundin í stíginun. Nú er Hálvihali uppi ígjøgnun, og bæði møtast. Hon rættir klødnar fram at taka hundin; men hann loypur beint á hana, trívur í fótamørin við kjaftinun og skræðir búkin burtur úr henni. Tá ið Gestur kemur niðan, liggur hon deyð og gapar; adlur innvølurin er lopin út úr. So fara tey ødl attur í risahedlið og taka so mikið av dírgripun, sum tey orka at dragsa, bæði gudl og silvur, og bera heim til bóndan. Bóndin takkar Nodna-

gesti og gevur honun góða løn firi alt tað, ið hann hevur avrikað. Brúður og brúðgómur giftast nú á rættan hátt, og brúdleyp verður hildið upp attur kjá bóndanun. Síðan er einki at siga frá teimun.

---

## 4. Gentan í risahedlinun
edla
## Teir tólv skógrøvararnir.

a. *Optegnelse fra Skålevig, Sandø.*

Ein prestur átti ein kjadl, sum hann goymdi brenni í; men brenniviðurin varð so idla burturstolin frá honun. Ein sunnudag, sum prestafólkini vóru farin í kirkju og arbeiðskonan var einsumødl ettir, fór hon í kjadlin at taka brenni. Meðan hon var har, sá hon eina lúku ganga leysa í gólvinun og ein røvara koma upp ígjøgnun. Hon tók svørðið og høgdi høvdið av honun, og síðan drap hon edlivu røvarar, kvønn undan øðrun, sum teir komu upp ígjøgnun lemmin; men tá ið hin tólvti og síðsti kom, faftaði hon við; hann slapp undan og lovaði, at hann skuldi minnast henni, kvat hon hevði gjørt. Hon læsir seg nú inn í kamarið kjá presti. Tá ið tey koma attur úr kirkjuni, er eingin døgurði og eingin arbeiðskona at síggja. Umsíðir finna tey hana í kamarinun og spirja hana, kví hon situr har. Hon sigir, at hon hevur dripið edlivu mís í kjadlinun ídag. Prestakonan fer leypandi í kjadlin til at síggja hesar mís, men fedlur í óvit, við tað sama hon sær teir deyðu kropparnar. Hini fara attaná og fáa hana til at rakna við, og arbeiðskonan sigir

teimun nú tilstand sín, og kvat hin undanslopni røvarin hevur lovað henni. Prestur heldur, at tað skal eingin neyð vera: hon skal ongantíð fara út einsumødl. Einusinni komu stórir harrar at gista prestin, og av tí at einki fólk var til hendis í teirri løtuni uttan hin nevnda arbeiðskonan, varð hon at fara einsumødl út í urtagarðin at heinta urtir til matin. Best sum hon gongur, er røvarin firi henni, sleppur midlun hana og húsið og forðar henni so at sleppa inn attur. Hon rennur og hann attaná ígjøgnun skógvin til ein hamara, kvar berg er firi; har loypur hon út av og kemur niður í ein grønan dal. Hon reikar, til hon kemur at einun húsi, fer inn og sær ein stóran risa sita firi sær. Hann er fegin uppivir hesari gentu og sigir: »Fjør mítt! tú ert góð til krásir kjá mær.« Hon biður hann ikki mæla slíkt og sigir honun frá, kvussu hon er stødd í váða. Eitt pláss var skamt ífrá, kvar skip ofta brutust í briminun, og har royndi risin at bjarga til sín, kvat hann kundi. Ein dagin, sum eitt skip var komið inn í brimið og risin hevði tikið tað alt upp á land, kendi hann sær mein í rigginun av tí. Hann gremur seg firi arbeiðskonuni, at nú fer hann at doyggja, og gevur henni eitt svørð, sum hon skal høgga hann sundur við og síðan grava stikkini niður. So lovar hann henni níggju inskir og fær henni ein likil at einun kamari, kvar hon kann síggja alt, ið tilberst úti; men eingin kann síggja hana har, tí tað er friðskjól; um hon hevur likilin uppi á sær, skal einki granda henni. Tá ið risin er deyður, høggur hon hann sundur í fíra partar og grevur hann. Hon gongur nú úti um dagarnar; men ein dagin, sum hon er setst inn í kamarið, sær hon røvaran koma gangandi gjøgnun

dalin — hann hevur funnið veg niður um stíggin í hamrinun. Hon skundar sær at leggja ein kagga, fudlan av brenniviíni, í roykstovuna og læsir seg so inni í kamarinun. Hann kemur inn í roykstovuna, sær kaggan og drekkur, til hann sovnar. Annan dagin, sum hon situr í kamarinun, sær hon ein her koma gjøgnun dalin, og ein so vænur og væl klæddur maður gongur fremstur. Hon fer út til teirra og sigir frá, kví og kvussu hon er komin hagar. Teir spirja hana, um hon veit eingi ráð, kvussu teir skulu sleppa haðani, og hon sigir teimun frá tí brotna skipinun, sum risin tók upp á land. Teir smíða nú skipið attur, og tá ið liðugt er, fer kongasonurin til hennara — tí kongasònurin av Onglandi er tað, ið firi liðinun stendur — og noyðir hana til at fara heim við sær í skipinun. Hann førir hana heim, læsir eina gudlkeðu um armin á henni og setur hana í læru; síðan fer hann út attur at sigla. Hon lærir bæði skjótt og væl adlar listir; men móðir hansara, drotningin, er so ógvuliga forharmað um, at hann hevur í huga at giftast við hesari gentu, og fær ein skipara til at taka hana við sær og royna at forkoma henni á sjónun. Gentan biður skiparan ikki drepa seg, men sleppa sær út á eitt sker: so vil flóðin brátt taka hana burtur. Hann ettirlíkar henni og setur hana á eina oyggj, sum einki annað er á uttan løvur og bjadnir; men einki av hesun djórunun bíður til at granda henni. Urtir hevur hon sær til føði. Ein dagin kemur ein bátur av einun skipi til oynna at taka vatn. Hon sleppir sær við bátmonnunun á skipið, kemur so attur til staðin, har sum drotningin bír, og tekur innivist kjá einun bónda skamt frá kongsgarðinun. So kemur kongasonurin attur; móðirin sigir honun, at festar-

moyggj hansara er deyð, og fær hann til at halda brúdleyp við eini aðrari.

Nú ið brúdleypið er firi hond, fer risagentan at búgvast í hátíðsskrúðir, tí hon ætlar sær í brúdleypið við. Tá ið alt er samankomið og setst til borðs, taka ødl at rósa prinsessuni uttan henda fremminda gentan. Tey spirja hana, kví hon rósar ikki prinsessuni; men hon svarar, at hon er tað ikki verð. Kongasonurin sigir nú, at hon skal sanna, at hon sjálv er betri. Gentan sigir seg kunna dansa á bilgju blá; brúðurin heldur seg kunna tað eisini, og báðar avstað til at royna leikin.*) Gentan, ið hevur risalikilin undir beltinun, dansar á sjónun og søkkur ikki; men tað firsta ið brúðurin stígur á sjógvin, søkkur hon til botns, og tað varð hennara deyði. Kongasonurin er nú heilt út av ødlun lagi óður og bíður, at gentan skal verða dripin, men heldur tað vera ovgott firi hana at drepa hana skjótt og biður tí first fútan taka æruna av henni. Hon skundar sær til songar at leggja seg, áðrenn fútin kemur, men leggur lumma sín á borðið ettir sær og biður fútan, tá ið hann kemur, fáa sær lumman. Fútin tekur ettir lummanun, men stendur fastur alt

*) *Om bryllupet fortælles også på følgende måde:*
— — — — — — — Eitt kvøld, sum risagentan gongur úti, sær hon ljósini brenna so bjørt í kongsins hødl. Bóndin sigir henni frá, at kongasonurin skal giftast. Hon fer í kirkju við og hevur slør firi eyguni, at hon skal ikki kennast attur. Síðan verður hon boðin í brúdleypið og sett til borðs næst brúðrini. Til skemtar fara tey at siga kvør frá sínun ævintíri, og tað ið henda fremminda gentan sigir frá sínari søgu tikist ødlun so nóg betri, enn tað ið brúðurin sigir frá. Brúðurin verður ónd og sigir seg kunna nakað, sum hin ikki kann: at dansa á bilgju blá. Hin heldur seg kunna tað líka so væl, og báðar avstað til at royna leikin. — — — — —

í einun og fær ikki vikað sær. Og so verður hann at standa adla náttina. Um morgunin kemur kongasonurin og spir hann, um hann hevur gjørt, kvat ið honun var boðið; men fútin svarar: »Náðugi harri, eg havi staðið her fastur í adla nátt.« Nú setur kongasonurin bøðilin til at útrætta gerningin næstu nátt. Hon ger sum firru ferð, leggur seg niður undir og bíðar so, til bøðilin hevur latið seg úr til undirklæðini. So biður hon hann veita sær tann beina at fara út firi dir og heinta sær ein lumma, sum hongur uttantil á húsinun. Hann so ger og verður standandi fastur har úti adla náttina í frosti og idlveðri, hálvnakin. Mestan deyður í kulda sleppur hann heim. Um morgunin spir kongasonurin, um hann hevur gjørt, kvat hann skuldi; men hann svarar, at hann hevur staðið fastur har adla nátt. Kongasonurin vil nú royna sjálvur ta triðju náttina; hann leggur seg firri og biður hana koma til sín, men hon heldur tað einki hasta. So loypur hann upp, trívur í hana, og bæði at togast; tá fær hann at síggja gudlkeðuna, sum hann sjálvur hevur lagt um armin á henni, og spir, kvussu hon hevur fingið hesa gudlkeðu. Hon sigir honun nú frá ødlun, ið tilborist hevur við henni, og hann øsist so upp, at hann lovar at brenna móður sína í hevnd; men gentan biður firi lívi hennara. So giftust tey bæði, fóru til risahedlið og førdu heim alt gudlið, ið risin hevði samlað; síðan livdu tey bæði væl og leingi.

b. *Optegnelse fra Sydredal, Kalsø.*

[*Den første del af denne æventyrtekst falder omtrent sammen med den foregående, indtil det punkt, hvor den unge pige fra risehulen på den onde dron-*

*nings befaling skal aflives og bliver ført ud på en øde ø. Derefter fortsættes:*]

— — — — — — — Hon (risagentan) gekk, men fann eingi hús. So bar hon eyga við eina grasvaksna túgvu. Har vóru dir á; hon fór inn, men sá einki uttan ein deyðan mann sita við eitt borð. Hon tók í hondina á honun; tá fadl hann í støv. Eitt bræv lá á borðinun frammanfiri henni; har stóð í, at tann, sum gravsetti henda sama mann, skuldi fáa níggju inskir atturfiri. Hon gravsetti hann og inskti seg so í kongsgarðin sjálvan brúdleypsdagin, sum prinsurin (Onglandsprinsurin) skuldi giftast við eini aðrari. Um kvøldið komu brúðurin og hon uppá skjarr báðar; risagentan segði seg kunna dansa á sjónun, og hin vildi ikki dvína firi henni. Tær at royna; risagentan lappaði leys og fataði ikki við, men hin søkk við tað sama. Gentan varð nú tikin og dømd lívleys: á nátt og í song skuldi hon verða dripin. Ein húskadlur varð settur til hetta arbeiði; men tá ið hon fór niður, setti hon fingurbodlan í vindeygað, bað hann taka sær hann og inskti so mannin at standa fastan adla nátt. Næstu nátt gjørdi hon tað sama við ein annan húskadl — hann bað hon taka sær ein saks. Triðju nátt bað hon triðja húskadlin taka likilin av hurðini firi uttan og inskti hann so at standa fastan har úti. Ringt veður var og kuldi, so lívið mundi skolvið av honun. So vildi prinsurin sjálvur royna og lovaði, at hann skuldi sleppa sær í song undan henni; men av tí at hon ikki vildi lata seg úr, ilskaðist hann, sprakk upp og tók um armin á henni. Tá førkaðist erman so mikið upp, at hann bar eyga við gudlringin, sum hann hevði givið henni; hann kendi hana

nú attur og frætti av hennara munni alt, sum henni hevði tilborist. Síðan tók hann hana til drottning.

---

## 5. Risin og Lokki.

Ein risi fór burtur at fáa sær húskadl og kom attur við einun, sum nevndist Lokki. Risin biður húskadlin fara og taka ein oksa til døgurðarmats; men Lokki sigir, at hann fer ikki, uttan hann tekur adlar oksarnar, sum eru. Nei, tað má hann ikki, sigir risin: tí so vera teir í uppisetri og eiga einki at eta. Teir skulu báðir fara, sigir hann. Komnir út í hagan, taka teir ein oksa og drepa. Risin skal bera kroppin og Lokki høvdið; men Lokki orkar neyvan at bera tað heldur. Risin biður hann ganga undan; men hann sigir nei: vil risin ikki ganga undan sjálvur, so rímir hann frá honun. Risin fer undir oksakroppin, og meðan tekur Lokki og leggur høvdið uppá oksan og setur seg sjálvan omaná. Nú er tungt kjá risanun, og hann er um at signa. Hann spir Lokka, kvussu honun gongst. Lokki sigir, at hann er so kaldur: hann fær ikki sveittan út. Ja, sigir risin: so verður tað skjótt, at hann verður sterkari. Tá ið teir koma til hús, loypur Lokki so kvikur niður av, at risin veit av ongun. So fletta teir oksan og skulu kóka hann; men nú er einki torv, og teir verða at fara ettir viði til at brenna. Risin biður húskadlin fara; men hann sigir, at, um hann fer, so tekur hann ødl trøini. Hetta vil risin ikki. So fara báðir avstað og høgga kvør sítt træið, risin eitt stórt og Lokki eitt lítið; men tó orkar Lokki ikki at bera. Risin biður

Lokka ganga undan; men hann sigir nei. Í tí at risin fer undir træið, leggur Lokki sítt omaná og setur seg sjálvan ovast. Tá ið risin hevur gingið nakað, sigir hann, at hann er so pøstur, og spir Lokka, um hann er ikki pøstur eisini. Nei, sigir Lokki: hann kennir ikki til møði — hann er so kaldur og kann ikki fáa sveittan út. »Fjør mítt, so ert tú sterkari enn eg nú.« Tá ið teir eru komnir at húsun, loypur Lokki so kvikur niður av, og báðir at klúgva viðin sundur. Nú er einki vatn. Kvør avstað við sínari tunnu, fidla vatn í og fatla tær. Risin vil uppattur hava Lokka at ganga undan; men hann sigir nei. Tá ið risin hevur fingið tunnuna uppá bakið, hevur Lokki sína tunnu omaná risans og seg sjálvan ovastan. Ogvuliga tungt er kjá risanun; hann orkar idla at bera og væntar sær ikki at koma fram. Hann spir Lokka, um tað er ikki tungt kjá honun; men Lokki sigir, at hann følir aldrig til: hann er so kaldur og fær ikki sveittan út. Tá ið teir eru komnir at húsun, loypur Lokki niður av, og báðir at lata upp ivir. Nú ið potturin fer at kóka, tekur fløt at renna omaná. Risin ger striku við sleivini mitt ígjøgnun løgin til mark: kvør skal eiga sínumegin. So tekur kvør sín dríl at drepa niður í fløtið. Lokki koyrir vatn í eldin, har sum hann sjálvur situr, at fløtið skal renna til sín. Risin spir, kvussu tað ber til, at einki fløt er sínumegin. Tað ger tað, sigir Lokki, at hann leggur ov lítlan við á eldin, har sum hann situr: tað kókar ov lítið kjá honun. Risin koyrir alt meira og meira við inn undir pottin, so tað spruttkókar hansaramegin, og alt fløtið rekur ivir til Lokka. Idla hugnar hetta risanun. Tá ið kókað er, fidla teir kjøtið upp í eitt trog. Risin biður

Lokka bíta kjøtið sundur í tveir partar. Lokki sker alt kjøtið uttan av og leggur so beinini í annan partin og kjøtið í annan, men breiðir ein stóran feitan bita út ivir beinini og biður so risan taka. Nú eru stjødnur í risanun, tá ið hann krámar ettir tí feita partinun. Lokki er fróður, nú ið hann fær alt kjøtið; men einki er um risan, tí hann fær ov lítið. Lokki beinir firi tí, sum av loypur kjá sær. Síðan leggjast teir og sova í hópi báðir, Lokki ovari og risin fremri. Tá ið risin er sovnaður, skotar Lokki hann fram á gólv. Risin vaknar og loypur attur í songina at berja Lokka, koyrir hann fram úr og leggst sjálvur attur. Lokki ger ikki vandari enn, at hann drepur hanan kjá risanun og setur seg sjálvan uppá vaglið í durunun at gala. Risin heldur tað vera uppfaringartíð — altíð var hann vanur at fara upp, tá ið hanin gól. Hann fer fram og uttar í dir; men Lokki hevur gløtt jadnstong í eldinun og rennir í eygað á honun, so hann doyr. Síðan tók Lokki alt, í hedlinun var, og fór heim attur til sín sjálvs.

---

## 6. Risin og drongurin.

Ein drongur var kjá einun risa at vera. Tveir einir vóru teir í húsi. Ein dagin skuldu teir fara burt á skógvin til at høgga brennivið. Tá ið teir hildu vera nóg mikið að bera, tóku báðir at fatla saman kvør sína birði. Í sama bili risin fór undir, legði hin birði sína uppá risans og setti seg sjálvan omaná. Tá ið teir høvdu gingið nakað, spurdi risin, um tað var ikki tungt kjá honun. »Nei, hann

føldi ikki til tað.« »Fjør mitt, nú hugsi eg, at eg fari at kvíla,« sigir risin. Drongurin heldur tað vera skomm firi hann at kvíla, tá ið hann sjálvur ikki kennir møði. Til endan koma teir at húsun. Risin setur av sær, kindir upp eldin og heingir kjøtpottin upp ivir. Idla gongur til: hann fær ikki eldin at loga, tekur at blása og blæsur so, at drongurin fíkur upp í tróðrið. Risin vendir sær á, higgur upp og sær drongin í tróðrinun: »Fjør mitt! kvat gert tú har?« »Eg leiti ettir brenniviði.« »Umhugsið, umhugsið, fjør mitt!« sigir risin. Nú fer potturin at kóka, og risin sigir við drongin, sum niður attur er kropin úr tróðrinun, at teir skulu fara at kappsleikja fløtið. »Fjør mitt, eg skal sleikja har sum kókar, og tú hinumegin.« Tá ið kókað er og báðir hava slokt, leggur risin upp úr. Nú skulu teir kappeta, heldur drongurin og bindur ein posa undir øsið á sær. Teir setast at eta, og ikki er eiti av gloypun, ið risin tekur, men drongurin koyrir mestur kvønn bita í posan. Risin spir, um hann er ikki mettur enn. Nei, sigir drongurin. »Fjør mitt, nú tikist eg at hava nóg mikið.« Risin leggur frá sær, men drongurin heldur á at eta. Um síðir gevur hann uppat: »nú rúmast ikki meira í mær; nú fari eg at krivja meg.« Drongurin krivur posan, og adlir kjøtbitarnir rapa niður á gólvið. Risin tikist at vera ovbirðaður og biður hin krivja seg við. Hann so ger, setur knívin á risans búk og krivur hann. Risin doyði, og drongurin tók so alt gudlið, í hedlinun var, heim attur við sær.

---

## 7. Risin og bóndin.

Eina ferð var tað ein bóndi, sum hevði fingið ein risa til at hjálpa sær við ødlun arbeiðinun. Bóndin segði við hann, at tað skuldi vera løn hansara, at hann skuldi hava lov at velja av ødlun tí, sum teir veltu, annaðkvørt tann partin, ið var niðri í jørðini, edla tann, ið omaná stóð. Firsta árið velti bóndin røtur. Tá ið heystið kom, bað bóndin risan velja. Risin helt kálbløðkurnar vera so ógvuliga vakrar at síggja og valdi tí sum sín part tað, sum omaná vaks. Soleiðis fekk hann alt kálið; men bóndin fekk adlar røturnar. Tað var skjótt, at risin merkti, at hann hevði tikið ótt, tá ið hann valdi bløðkurnar, og hugsaði hann tí við sær sjálvun, at næstu ferð skuldi hann velja betur: tá skuldi hann taka tað, sum niðri í jørðini vaks. Árið ettir velti bóndin kodn. Tá ið heystið kom, bað bóndin risan velja, og nú segði risin, at hann vildi eiga partin í neðra. Soleiðis fekk risin hálmin; men bóndin fekk alt kodnið. Nú var risin rættuliga óður og tók at bjóða bóndanun treyt. Hann legði til og bað bóndan koma og klórast um kapp við seg; teir skuldu nú hava tað til roysnis, segði hann, at vita, kvør ið betur dugdi at klóra — hann hugsaði um at fáa dripið bóndan. Bóndanun er idla við, neyðardírið; hann veit ikki, kvat hann skal gera firi at sleppa sær undan hesun og fer til konu sína at kæra sína neyð firi henni. Hon leggur honun tey ráð, at hann skal drepa kettu teirra og smirja alt kettublóðið uppá hana sjálva, konuna; so vil hon sita alblóðig og gráta á grúgvusteininun, tá ið risin kemur. Tá ið so risin spir hana, kvussu

tað er vorðið við henni, vil hon siga, at maður hennara, bóndin, hevur farið so idla við henni: hann er at royna, kvat ið hann man duga ímóti risanun í klóring, og nú er hann farin í smiðjuna til at leggja sær jadn upp undir neglinar og soleiðis gera seg í stand ímóti risanun. Kjúnini so gera, sum tey hava ráðlagt, og tað gongur, sum tey hava ætlað. Otti kemur á risan, nú ið hann sær konuna smurda í blóði og hoyrir hana siga frá atburði bóndans. Hann heldur við bóndakonuna, at best man vera at geva uppat við hesun, og síðan talar hann ikki meira til bóndan um nakra klóring. Nú tók bóndin at bjóða risanun treyt; teir skuldu fara at kappsleikja fløt, segði hann. Hann bað risan kóka oksakjøt og koyrdi sjálvur tonglar í pottin, soleiðis at kjøtið var øðrumegin og tonglarnir øðrumegin. Síðan birti hann upp eldin við brenniviði tímegin, sum risin sat og kjøtið var, so alt fløtið rann ivir um til hansara sjálvs. Teir at sleikja; men risin var idla hírdur, tí einki fløt var hansaramegin: alt stóð omaná tonglunun tímegin, sum bóndin sat. Síðan bítti bóndin sundur tað, sum í pottinun var, kjøtið í øðrun parti og tonglarnar í øðrun, og gav so risanun lov at velja kvønn part, hann vildi; men risin valdi tonglarnar, tí hann helt fløtið renna úr teimun. Soleiðis fekk bóndin alt kjøtið; men einki var um risan. Annað kvøldið legði risin til, at teir skuldu fara at kappsúpa greyt; har skuldi bóndin einki vinna av honun, helt hann. Aðrakvørja treyt átti risin og aðrakvørja bóndin. So tekur bóndin eina hít, bindur upp undir øsið á sær og setur seg í skugga, at risin skal ikki síggja hann so væl. Teir at kappsúpa; men bóndin koyrir aðrakvørja skeið í hítina. Risin trákkast og spir

bóndan, kvussu honun líður. Sær líður einki enn, sigir bóndin. Men risin er so mettur, at tað er ikki hugsingur kjá honun at súpa meira, og hann verður at siga ‚alt'. Tá sigir bóndin, at nú skulu teir hava tað til roysnis at leypa um eina á. Bóndin skal leypa firri, sigir risin. Bóndin loypur og hirðir alt í senn knívin í hítina, so adlur greyturin veltist út og dettur mitt í ánna. Hetta sær risin hinumegin og spir bóndan, kvat tað var, ið hann gjørdi. Hann kruvdi búk sín, svarar bóndin, at hann kundi vera lættari til at leypa: tí greyturin tingdi so nógv. Risin biður hann læna sær knívin, at hann kann krivja seg eisini, tí hann er so tungur av greytinun og væntar sær ikki at kunna leypa tvørtur um. Bóndin tveitir honun knívin ivir um ánna; risin loypur, stingur knívin í búk sín og fedlur deyður í ánna. So tók bóndin alt, ið risin átti.

---

## 8. Genta og drongur í risahedlinun.

Risi hevði gentu kjá sær, sum hann hevði stolið. Drongur gav seg til at vera húskadlur risans, tí hann kundi ikki síggja av gentuni. Ettir einari tíð segði drongurin við risan, at hann vildi hava gentuna; men risin vildi ikki lata hana, uttan drongurin kundi gera tríggjar treytir, sum hann vildi leggja á hann. Hin firsta var, at hann skuldi velta adla veltingarjørð risans í ein dag. Risin fekk honun ein haka, sum einki grev hevði. Tá ið gentan kom út til hansara við døgurða, lá hann í sjóðheitun gráti. Hon spir, kvat honun líður; men hann sigir, at hann fær einki gjørt, tí hann hevur

fingið ein haka við ongun grevi. Hon skuldi hjálpa honun í stundini, segði hon, tí hon hevði fingið ein ring frá risanun, sum alt kundi gera. So legði hon ringin á — tá var velt alt firi eitt. Ikki mátti hann koma attur firr enn seinast á dimmuni, segði hon við hann. Tá ið hann kom attur um kvøldið, spurdi risin, um hann var liðugur. Ja, segði drongurin. Risin vildi ikki trúgva; men hin bað hann fara út sjálvan at higgja. Tá ið slótturtíð kom, bað risin hann fara út og sláa sær adlan bøin í ein dag og fekk honun eitt orv, sum eingin líggi var á. Tá ið gentan kom til hansara við døgurða, lá hann og græt, tí hann fekk einki sligið. Hon hjálpir honun, leggur ringin á, og er tá alt sligið við tað sama bæði væl og virðuliga. »Ikki mátti hann koma attur firr enn seinast á dimmuni.« Hann attur um kvøldið; risin heldur vera idla sligið, men drongurin biður hann fara út at higgja. Triðja morgunin sigir risin við drongin: »Fjør mitt! nú skalt tú fáa ta triðju treytina; tað er tað, at tú skalt reinsa mær nátthúsið.« Dronginun stóðst ógvuliga við at fara undir hetta arbeiði; hann tordi ikki at koma nær í námindu og legðist at gráta. Gentan kom first við morgunmati og síðan við døgurða, og lá hann enn við sama lag. Hann bønar hana at hjálpa sær; men hon sitir: »hetta er eitt arbeiði, tú kant gera sjálvur.« Tá ið hon kemur við nátturðanun, liggur hann enn og grætur. Nú leggur hon ringin á, og alt er reint, ov gott at siga. Nátthúsið skínur sum gudl bæði uttan og innan. Tá ið risin sær hetta, stendur hann bilsin. Innatturkomin sigir hann við drongin: »Fjør mitt! í morgin skalt tú verða dripin.« Drongurin er hjartkiptur og biður gentuna leggja

sær ráð, kvussu hann skal fáa dripið risan. A nátt, meðan risin liggur í fasta svøvni, gløða tey eina jadnstong í øðrun endanun. Drongurin ripar hana tvørtur um eyguni í risanun, so hann loypur fram úr songini í øði og út firi dir. Men tá fór hann skeivt og datt beint í vatnið, sum var øðrumegin didnar. Tað var risans endi, og so fingu tey hedlið.

## 9. Risin, ið lokkaði smádreingir í netið.

Eina ferð var tað ein risi, sum setti net út til at fanga smádreingir í, sum komu gangandi. Hann fløkti tað um føturnar á teimum, lifti teir so upp ettir hárinun og tók teir tingstu til krás kjá sær. Ein dagin, meðan risin var úti, hildu teir dreingirnir, ið ettir livdu í hedlinun, ráð um, kvussu teir skuldu sleppa frá risanun. So var tað eina nátt, tá ið risin var sovnaður, at teir sluppu at spritunun og gløddu tvey, annað til kvørt eygað. Tveir fóru so kvør við sínun spriti, og rendi tey inn í eyguni á risanun. Hann leyp óður av songini og slerdi um seg; men ið kvussu hann leitaði ettir dreingjunun, fann hann teir ikki, tí teir krógvaðu seg í adlar krókar og holur, í hedlinun vóru. Um morgunin skuldi risin hava seyðin út at grasa — inniseyður var tað, ið hann hevði — læsti hedlisdidnar upp og slepti flokkinun út, einun seyði í senn, meðan hann krámaði uppi á bakinun og rundan um til at vita, um dreingirnir vóru har. Men teir goymdu seg undir búkinun á seyðunun og sluppu so út. Tá rópaðu teir: »Á, skálkur og tjóvur risi!

nú eru vit uttanfiri.« Sinni kom í risan; hann skuldi leypa út ettir teimun, men slerdi høvdið uppí hedlisgrótið, og tað var hansara bani.

---

## 10. Risakonan, ið hevði drongin at fita.

### a. Pannukøkuhúsið.

*Optegnelse fra Sørvåg, Vågø.*

Tvey bødn, drongur og genta, fóru út at ganga ein dagin, viltust og komu til eitt pannukøkuhús. Tey setast upp á takið til at eta av pannukøkunun; ein gomul blind kedling, sum stendur inni og melur, hoyrir tað skava á takinun, men heldur tað vera krákur og kemur so út og kístar. Bødnini leggjast stidl, og kedlingin fer inn attur at mala. Tá ið tey eru mett, fara tey inn í húsið, taka mjølið av kvødnarlúðrinun, fidla uppí hosur og sokkar sínar og leggja seg so undir kvødnina. Nú ið kedlingin er liðug at mala og skal bera av lúðrinun, nú er einki mjøl. Tá heldur hon: »Annaðkvørt er tað músin, ið melur, edla er tað tjóvurin, ið stjelur, edla ruggar henda gamla ikki rætt,« fer at trilva undir kvødnini og finnur bæði bødnini. Tað er alt í einun, at hon verður góð við gentuna, men ónd við drongin og setur hann á stíggj til at fita. Gentuna hevur hon kjá sær at ganga sær til handa. Tá ið ein lítil tíð er umliðin, biður kedlingin gentuna skera ein fingur av dronginun til at vita, um hann er feitur. Hann biður tá sistur sína bera sær eitt træpetti at telgja til fingur, og tá ið hann hevur telgt tað, ber hon tað til kedlingina, sum følir á og

heldur tað vera fingur av dronginun: »Einki er hann fitnaður enn; gev honun væl!« Eina tíð ettir heldur kedlingin, at nú eigir hann at vera fitnaður nakað, og biður gentuna skera ein annan fingur av honun og bera sær. Drongurin biður sistrina taka sær ein tongul at telgja so vorðnan sum fingur. Hann telgir, og gentan ber kedlingini tongulin. »Ikki er hann feitur enn; men nú fer hann at fitna nakað,« heldur henda gamla. Tá ið attur ein tíð er umliðin, biður kedlingin gentuna uppattur skera ein fingur av dronginun. Hann sigir við sistrina, at hon skal skera boppu av kúnni og bera kedlingini. »Ja, nú er hann feitur,« sigir kedlingin og biður gentuna heingja ketil uppivir at kóka: »tú skalt siga mær frá, tá ið vatnið kókar, og so skal eg koma og hjálpa tær at koyra drongin í pottin.« Sistkinini leggja nú ráð saman: tey skulu lokka kedlingina upp á eldstaðin og so fíra hana sjálva í ketilin. Hetta gera tey: fáa ta gomlu upp á eldstaðin at trilva og stumpa hana so ettir høvdinun í ketilin. »Sjálvgjørt er væl gjørt!« var tað síðsta, ið læt í henni. Síðan tóku tey tað, ið kedlingin átti, og fóru heim til mommuna.

b. *Optegnelse fra Kunø.*

Tvey sistkin, drongur og genta, sum høvdu verið úti og spælt, viltust burtur og funnu ikki heim attur til foreldrini. So komu tey til eitt risahedli, kvar ein gomul blind kedling var einsumødl inni; tey royndu at krógva seg firi henni, men einki batti: hon fangaði tey bæði. Drongin setti hon í búr til at fita, og gentuna tók hon til at leita sær í høvdinun. Gentan skuldi ansa ettir baggja sínun

og bera hann til risakonuna kvønn dag, at hon kundi vita ettir, kvussu hann fitnaði. Firsta dagin gav sistirin honun ein træpinn, sum hann skuldi rætta fram í staðin firi fingur sín. »Knortilbein! hetta er so soltið,« segði risakonan, tá ið hon føldi á træpinnin og helt tað vera ein fingur. Á henda hátt narraðu tey kedlingina í níggju dagar, og kvørja ferð segði henda gamla við gentuna: »Knortilbein, knortilbein, fjør mítt! fita mær hann betur!« Tann tíggjunda dagin skar gentan buppuna undan kúnni og rætti risakonuni. Tá lívgaðist henda gamla upp: »Klárt spik, fjør mítt!« og bað gentuna seta drongin livandi á spritið og steikja hann. Gentan segði, at hon dugdi ikki at bera seg at og bað kedlingina koma og vísa sær, kvussu hon skuldi fáa hann uppá spritið. Hin gamla kom og skuldi leggja gentuni lagið á; men í sama bragdi firdi henda hana inn í eldin, og har kolaðist hon. Síðan tóku bødnini alt, í hedlinun var, av gudli og silvuri og funnu umsíðir heim attur til foreldrini.

---

## 11. Risakonan við kambfjøðrini.

Maður og kona áttu trí bødn. Bødnini fóru at reka neyt ein morgunin og komu at einun hedli, har sum ein gomul blind kedling stóð og mól. Tey fóru inn og tóku mjøl av kvødnini frá henni, so nógv, at hon fór at sakna og hevði firi munni á sær: »Annaðkvørt er tað músin, ið melur, edla er tað tjóvurin, ið stjelur, edla ruggar henda gamla ikki rætt.« Hon at leita; men meðan hon leitaði, sluppu tey sær út og heim til foreldrini við mjølinun.

Annan morgunin fara tey avstað attur at reka neyt, koma attur at hedlinun og fara inn. Tá liggur hin gamla og knoðar. Tey við tað sama í pottin at taka deiggið frá henni; men hon følir, at tað minkar í pottinun, og sigir: »Attur lokist hedli mítt! verði her ongar dir!« Síðan trilvar hon um hedlið, fangar bødnini og sigir við tey: »Eri eg ikki prúð?« Jú, siga tey: tað er einki uttan ein kambfjøður á hálsinun, sum mispríðir hana. Hon spir, um tey kunnu fáa sær hana burtur. Ja, siga tey: høvdu tey haft eitt svørð. So biður hon tey taka sítt svørð, sum hongur á bróstinun. Elsti drongurin tekur svørðið niður og høggur høvdið av henni. Síðan kvetta tey hana sundur, seta atturpartin uppá eina sneis framvið eldin og ríma. Ein son átti henda gamla, sum var útistaddur. Tað firsta ið risadrongurin kemur heim, trívur hann ettir hesari steik, ið framvið eldin stendur. »Fí fí! hetta er rumpustikkið av mommu,« rópar hann og flír á dir, men fer skeivt og dettur í eitt vatn, sum er firi durunun øðrumegin við, og druknar. So fingu bødnini og foreldur teirra hedlið og alt tað, ið har var.

---

## 12. Stenbuk.

Ein kona átti ein son, sum æt Stenbuk. Tríggjar risakonur búðu tætt kjá teimun, og av tí, at tað hendi tíðun firr, at risakonur lógu ettir at stjala dreingir frá fólki, royndi mamman at ansa væl ettir soni sínun. Kvørja ferð hon fór út, álegði hon honun at krógva seg væl attur um eldstaðin, at eingin risakonan skuldi fara avstað við honun, og heldur

ikki svara, um nakar kom inn og spurdi ettir honun. Ein dagin, sum mamman var útfarin, kom ein risakonan inn og spurdi: »Er Stenbuk her?« »Eg eri her,« svaraði Stenbuk og kreyp fram. Risakonan gav dronginun ein borðknív, tók so hann sjálvan og læt uppí ein posa, slongdi posan á bakið og fór avstað. Tá ið hon hevði gingið ein góðan tein, vildi hon so idla míga og setti posan frá sær. Stenbuk bað hana fara langan veg burt, tí hon luttaði so idla. Meðan hon var burtur, fór Stenbuk upp úr, læt neytamikju uppí posan í staðin firi og rann heim til hús. »Tungt hevur verið at bera, men tingri er nú,« segði risakonan, tá ið hon kom attur og fór undir posan. Tá ið hon kom til hús, var potturin hongdur upp ivir og vatnið komið á kók. »Skal eg stoyta gjøgnun ljóaran edla gjøgnun didnar?« spurdi hon hinar báðar. »Gjøgnun ljóaran!« søgdu tær. Tá kom ødl neytamikjan rapandi niður í pottin. Næstu ferð fór onnur risakonan avstað. Hon svór, at hon skuldi ikki lata seg narra; men narrað varð hon kortini. Hon gav Stenbukki ein gaffil; annars gekk henni rætt á sama hátt sum hini firru, uttan tað, at hesa ferð læt Stenbuk grót í posan. »Skal eg stoyta gjøgnun ljóaran edla gjøgnun didnar?« spir risakonan hinar, tá ið hon kemur heim. »Gjøgnun ljóaran!« siga tær. Tá kom alt grótið raplandi niður í pottin, so at hol gekk á botnin. Triðju ferð fór triðja risakonan avstað og svór, at tað skuldi ikki ganga sær sum hinun báðun. Hon gav Stenbukki eina skeið og fór so avstað við honun. Tá ið hon hevði gingið nakað leingi, tók hon at gremja seg um, at hon vildi so idla míga og var so sveitt og tirst; men tó knosaði hon so, at hon bar hann adlan vegin heim til hús. Tá var eingin

pottur at kóka í, tí hol var komið í botnin á tí, sum tær áttu; so sleptu tær dronginun at liva og settu hann til at ansa ettir neytun. Kvør teirra átti sína kúgv. Skjótt var tað, at honun leiddist við hetta arbeiðið. Hann hitti upp ráð — fór heim, setti seg upp á takið og rópaði inn gjøgnun ljóaran: »Reyða høvuðkvíta er dottin í mírina!« »Tað er mín!« segði hin firsta og stakk høvdið út um. I sama bragdi blakaði Stenbuk eina hedlu niður í heysin á henni, so hon smadl og doyði. Hann attur at rópa: »Svartflekkuta er dottin í mírina!« »Tað er mín!« segði onnur kedlingin og rætti høvdið út. Stenbuk blakaði aðra hedluna í heysin á henni, so hon doyði. »Reyðriggjuta er dottin í mírina!« rópaði Stenbuk triðju ferð. »Tað er mín!« segði hin triðja kedlingin og rætti høvdið út; tá kom triðja hedlan bóltandi og rakaði hana í høvdið, so hon doyði. So tók Stenbuk alt gudlið, fór heim til mommu sína við tí, og síðan livdu tey væl.

---

## 13. Lúrivøttur og Dírivøttur.

Um tann, sum rør hart, er í Føroyun orðtakið: Hann rør sum Dírivøttur.

Eina ferð vóru tveir risar; annar æt Dírivøttur og annar Lúrivøttur. Teir tóku at rógva ettir einun skipi ein dagin og ætlaðu at taka tað. Skipið sigldi undan teimun alt tað ið tað kundi; men tó nærkaðust risarnir í kvørjun. Tá ið teir hildu seg vera nóg nær, fór Lúrivøttur fram við einari langari jadnstong til at krøkja í skipið; men tá tók at draga

sundur ímidlun báðar partar, av tí at Dírivøttur var einsamadlur til at rógva. Lúrivøttur rópar: »Ró nú, Dírivøttur!« Hesin spennir í; men í sama bragði fær Lúrivøttur eitt skot beint framman í, so hann dettur øvigur attur á kroppin á Díravøtti. Og so var alt.

---

## 14. Øskudólgur.

*a. Optegnelse fra Fuglø.*

Eina ferð var ein maður, sum átti tríggjar sinir. Hin ingsti var eitt óvætti, sum eingin virdi nakað, og sum altíð lá og rakst í øskuni; men hinir báðir vóru, sum menn eru flestir, og gjørdu alt arbeiðið.

Fleiri nætur upp í slag var kodn stolið av loftinun frá pápa teirra. So heldur pápin ein dagin við elsta son sín, at tað er best, hann fer at sita uppi í nátt til at vita, kvør ið tjóvurin er. Sonurin heldur tað vera einki firi og setur seg at vaka; men ikki er meira enn hálvliðið á nátt, tá ið hann sovnar. Ongantíð hevði so nógv kodn verið stolið sum tann morgunin. Pápin biður nú miðlingardrongin sita uppi næstu nátt. Ja, sigir hann: hann skal væl vita at vaka og ikki sovna. Hann vakir til út ímóti lísing og sovnar so. Líka mikið var kodnið burturi tann morgunin sum áður. Tá biður hin ingsti, Øskudólgur, pápan lova sær at sita uppi í nátt. Brøðurnir halda speiliga at honun: hann skal hugsa um at sita uppi, hann sum ikki dugir til nakað uttan at skava í øskumi; men pápin heldur: »Tað kann ikki vera ringari enn tað sama — hann sovnar, og tit hava sovið.« Øskudólgur settist at vaka. Firra

partin av náttini var hann nakað tungur, men royndi at stríða ímóti. Tá ið leið út ímóti lísing, var hann lættari. Í lísingini hoyrdi hann slíkt buldur. Ein ógvuliga stórur fuglur kom, og við tað sama hevði Øskudólgur hendurnar um hálsin á honun. »Nú skuldi hann drepa hann.« Men fuglurin bað hann so bønliga um ikki at drepa seg. Jú, segði Øskudólgur: tí hann hevði stolið kodn frá pápanun. Hann skuldi ikki gera tað upp attur, segði fuglurin. Hann gjørdi tað kortini, helt Øskudólgur. Men tá segði fuglurin, at hann skuldi fáa ta størstu fjøðrina burtur úr vonginun á sær, og tá ið hann helt hana upp í loft, skuldi hann fáa kvat ið hann inskti sær. Øskudólgur fekk fjøðrina og slepti fuglinun. Tann morgunin var einki burtur av kodninun, og heldur ikki teir næstu morgnarnar; men hinir brøðurnir vóru fúkandi óðir inn á Øskudólg av hesun.

Nú er at siga frá, at kongur hevði gjørt dóttur sínari eitt glasslot ovast uppi á einun brøttun fjadli. So læt hann kunngera, at tann, sum kundi ríða har upp ígjøgnun, skuldi fáa dóttur hansara til konu. Har komu mangir ættstórir og múgvandi menn at royna seg; men ógvuliga stutt sluppu teir upp í fjadlið, ikki meira enn nøkur fótaspor upp frá jørðini — so orkaðu hestarnir ikki meira. Nógv fólk var kjástatt til at higgja at, og har uppi í vóru báðir brøður Øskudólgs; Øskudólgur slapp ikki við teimun. Tað var ikki firi hann at fara til slíkt, hildu teir: hann kundi sita heima og raka í øskuni við fjøður sínari, sum hann var vanur. Tá ið brøðurnir vóru farnir, fór Øskudólgur avstað, rætti fjøðrina upp í loft og inskti sær grønan hest og blá klæði. Tað var kjá honun alt firi eitt. Hann læt

seg í tey níggju klæðini og settist uppá hestin. So fór hann hagar, sum biðlaflokkurin royndi seg, reið helvtina upp í fjadlið, men snúði so oman attur og kvarv við tað sama. Um kvøldið, tá ið brøðurnir komu heim, sat Øskudólgur við eldin í pjøltrun sínun. Teir søgdu við hann, at nakað høvdu teir sæð í dag, sum hann ikki hevði sæð, ódugnadír hansara: ein maður hevði verið og roynt seg; hann slapp upp í helvtina — so langt hevði eingin sloppið firr; hann hevði grønan hest og bláan búnað. »Tað sá eg eisini,« segði Øskudólgur. »Kvar sást tú tað?« spirja teir. »Eg stóð uppi á kjadlinun kjá pápanun.« »Oreina ting títt! hann skalt tú ikki hava leingi at standa uppi á,« og so rivu teir kjadlin niður. Dagin ettir, tá ið brøðurnir vóru farnir, fór Øskudólgur uppattur út við fjøðrini, rætti hana upp í loft og inskti sær kvít klæði og reyðan hest. So reið hann inn í flokkin, fór heilt upp undir fjadltromina og so oman attur, og kvarv sum hann var komin. Um kvøldið komu brøðurnir heim og hildu við Øskudólg, sum sat við eldin í pjøltrun sínun, at lítið hevði hann sæð av tí, sum teir høvdu sæð í dag — hann, sum altíð rakst í øskuni. Kvat teir tá høvdu sæð? spurdi Øskudólgur. Teir søgdu, at har hevði verið ein fremmindur maður og roynt seg, frálíka prúður, kvítklæddur á reyðun hesti; teir væntaðu víst, at hann fór at sleppa uppá fjadlið firsta dagin. »Tað sá eg við,« segði Øskudólgur. »Kvar hann hevði verið tá?« »Eg stóð uppi á gróthúsinun kjá pápanun.« »Oreina ting títt! tað skalt tú ikki hava leingi at standa uppi á,« og so skræddu teir gróthúsið niður. Triðja dagin, tá ið brøðurnir vóru avstaðfarnir, fór Øskudólgur uppattur út við fjøðrini og inskti sær kvítan hest og reyð klæði.

Hesa ferðina slapp hann heilt upp ígjøgnun og fór inn í kamarið til kongadóttrina; hon hugdi væl upp og niður at honun og bant so gudlring í hár hansara firi betur at kunna kenna hann attur. So reið hann oman attur, fór heim og læt seg í pjaltrarnar og settist attur at raka í øskuni. Um kvøldið komu brøðurnir heim, speiróku Øskudólg og søgdu við hann, at nakað høvdu teir sæð í dag, sum hann ikki hevði sæð — hann, sum altíð lá í øskuni og rakst. »Kvat tað var?« Teir søgdu, at nú væntaðu teir víst, at kongur fór at gera brúdleyp skjótt: ein fremmindur maður slapp upp til kongadóttrina ídag; frálíka prúður og uppskríddur var hann, reyðklæddur á kvítun hesti. »Tað sá eg við,« segði Øskudólgur. »Oreina ting títt! kvar sást tú tað?« »Uppi á hoyggjhúsi okkara.« Men tá bannaðu teir uppá, at har skuldi hann ikki sleppa at standa oftari, Øskudólgur hansara, og so skræddu teir hoyggjhúsið niður.

Nú var ettir at leita ettir manninun, ið hevði verið kjá kongadóttrini. Leitað varð bæði væl og leingi; men eingin maður fannst. So læt kongur gera stóra veitslu, og hagar var boðið ødlun monnun, í staðnun vóru, at koma saman. Tá ið alt var komið, hugdi kongadóttirin væl at teimun; men ongan kendist hon við, og ikki fann hon ringin í hárinun á nøkrun. Kongur spurdi, um eingin maður var ettir. Nei, varð honun attursvarað: eingin var ettir. Tá helt ein, at Øskudólgur var ikki komin enn; men hetta tóku brøðurnir speiliga upp, læðu og bóðu kongin ikki fáast við at senda boð ettir honun, sum ongantíð gjørdi annað enn raka í øskuni. Men kongur helt, at hann kundi koma eisini, tá ið alt hitt var samankomið: tað var hansara rættur.

So var boð sent ettir Øskudólgi. Hann læt seg í tey reyðu klæðini, tók sín kvíta hest og kom ríðandi inn á slotið. Brøðurnir vildu ikki kennast við hann; men kongadóttirin kendi hann í stundini og fann ringin í hári hansara. So varð brúdleyp hildið, og tá vóru brøðurnir um at rivna av idlsinni. Tá ið kongurin doyði, varð Øskudólgur valdur til kongs ettir hann og stírdi ríkinun bæði leingi og væl, tó at brøðurnir royndu altíð at birta ilt upp undir hann.

## b. *Optegnelse fra Kalsø.*

Maður átti tríggjar sinir. Risi gekk í hoyggjhús hansara um næturnar og stjól. Elsti sonurin setist at vaka, men sovnar, og nógv hoyggj er burtur um morgunin. Miðlingarbróðirin kísur seg út annað kvøldið, sovnar, og líka nógv hoyggj er burtur tann morgunin. Triðja kvøldið fer hinn ingsti, Øskudólgur. Tað er vón til, kvussu honun skal gangast, tá ið teimun hevur gingist so idla, halda hinir eldru brøðurnir. Øskudólgur er so mikið vitugari, at hann leggur seg upp á skjøtilin á hoynun. Risin kemur um náttina og skal draga hoyggj; nú vaknar Øskudólgur. Risin bønar hann um ikki at siga frá sær: hann skal hjálpa honun atturfiri, um hann vil heita á seg. Eingin hevur verið at stjala í nátt, sigir Øskudólgur, tá ið hann kemur heim.

Nú fer kríggj at standa, og adlir menn verða útsettir; men Øskudólgur situr ettir. Kongur hevur lovað, at tann, ið raskastur er í kríginun, skal hava bæði krúnuna og dóttur hansara. Tá ið brøðurnir eru farnir, fer Øskudólgur í hedlið til risan og fær grønan hest og valasvørð frá honun, ríður so í bardagan, hevur alt undan sær og vinnur. Hann attur

til risan, flíggjar hestin og svørðið frá sær, og so heim attur at raka í øskuni. Tá ið brøðurnir koma, spir hann, kvussu gingist hevur; men teir ilskast: hann at spirja teir um slíkt! nakað ímidlun hansara og tann mannin, ið vann bardagan í dag. Annan dagin fer Øskudólgur attur til risan, fær reyðan hest og valasvørð, ríður í bardaga og vinnur og skundar sær so heim attur at lata seg í kloddarnar. Kongur bíður dóttrini at stoyta blíggj í halan á hestinun kjá hesun riddara, um hann kemur attur triðju ferð, ettir tað at hitt liðið er samlað. Triðja dagin fer Øskudólgur attur í bardaga á kvítun hesti, sum hann hevur fingið av risanun. Kongadóttirin er so kvik at stoyta blíggið í hestahalan, í tí at hann ríður fram við. Hann rekur fíggindaherin firi sær og kvørvur so heim attur. Kongur letur bjóða ødlun krígsliðinun í veitslu, og adlir menninir koma; men eingin hevur kvítan hest við blíggi í halanun. Kongur spir, um eingin veit nakran at vera ettir nú. Brøður Øskudólgs siga, at teir eiga ein baggja heima, men tað er eitt ódugnadír, so tað loysir seg ikki at fara ettir honun; men kongur sigir, at alt skal koma, og boð fer ettir Øskudólgi. Nú ið hann kemur á tí kvíta hestinun, er tað eyðsæð, at hann er riddarin. Øskudólgur fekk so bæði krúnuna og kongadóttrina.

### c. *Optegnelse frá Kunø.*

Maður átti tríggjar sinir. Hann misti altíð so nógv útihoyggj. Elsti bróðirin skuldi vaka eina nátt til at vita, kvør ið tjóvurin var; men ringt æl kom um náttina, og hann rímdi inn firi at kroka. Líka nógv hoyggj var burtur ta ferð og tær firru ferðirnar.

Á sama hátt gekk tað miðlingarbróðurinun aðra náttina. Triðju nátt vakti Øskudólgur og gróv seg niður í hoyggið. Tríggir menn komu at draga hoyggj, og Øskudólgur vaknaði. Teir bóðu hann ikki siga frá og lovaðu honun kvør sítt atturfiri: ein gav honun kvítan hest og kvítan kirtil, annar grønan hest og grønan kirtil, triði reyðan hest og reyðan kirtil. Svørð fekk hann frá kvørjun. Har kom eingin at stjala, segði Øskudólgur, tá ið hann kom heim.

Kríggj kom á, og adlir menn búðust til at fara uttan Øskudólgur. Tá ið hitt liðið var farið, reið Øskudólgur attaná á tí kvíta hestinun og í tí kvíta búnaðinun, rendi inn í fíggindaherin og feldi firi fót. Nakað ímidlun stuttleikan, teir høvdu haft í dag, og tann ið hann hevði haft, Øskufísur hansara! hildu brøðurnir speiliga, tá ið teir komu attur. Annan dagin fór Øskudólgur í tí grøna búnaðinun og á tí grøna hestinun, triðja dagin í tí reyða búnaðinun og á tí reyða hestinun og feldi fíggindarnar; tá særdi ein hann í læri ð, so hann datt av hestinun. Kongurin kom til og bant lummaklút sín um; Øskudólgur sprakk attur á hestin og rendi heim. So læt kongur alt liðið samla; men eingin var við særdun læri. Øskudólgur varð saknaður, og boð fór ettir honun, tó at brøðurnir mældu frá. Nú ið hann kom á tí reyða hestinun og í tí reyða kirtlinun, kendu menn reystkappan attur. So fekk hann krúnuna og kongadóttrina; men brøðurnir rivnaðu av idlsinni.

d. *Optegnelse fra Midvåg, Vågø.*

Eina ferð vóru tríggir brøður, sum búðu saman í einun húsi. Teir tveir eldru vóru altíð í einun

parti og vildu ongantíð lova hinun ingsta uppí nakað arbeiði edla nakra treyt, sum teir høvdust at. Hann sat tí altíð einsamadlur heima og rakaði í øskuni og var av hesun sama skírdur Øskudólgur.

Nakað burtur frá búði ein kongadóttir í einun húsi, sum kongurin hevði latið gera til hennara uppi á einun brøttun fjadli. Kongur hevði kunngjørt,' at tann, ið kundi ríða heilt upp ígjøgnun, skuldi eiga hana til konu. Nógvir ungir menn komu at royna seg, har íbland brøður Øskudólgs; men adlir fóru so nakkalangir avstað attur. Øskudólgur hugsaði ikki um at vera uppi í og var glaður, bara hann fekk lov at sita í friði firi brøðrunun. Ein dagin, sum hann var útfarin, brast óveður á við heglingi; høglini fuku um oyruni á honun, so ótti kom á hann, og hann rann heim attur. Ein gamal maður kom ímóti honun, vísti honun eitt gudlepli og segði við hann, at, um hann torgaði út attur í slíkun veðri, skuldi hann eiga hetta eplið. Næsta dag, tá ið brøðurnir vóru farnir, gekk Øskudólgur út til at hitta hin gamla mannin attur; men rætt sum hann bar eyga við hann, brast eitt herviligt heglingsæl á, frekari enn dagin frammanundan. Hin gamli stiklaði gudleplið til hansara; men drongurin var so óttafudlur, at hann gáddi ikki um at taka tað upp, uttan leyp avstað heim. Hin triðja dagin var hann djarvari, stóð ímóti høglunun og greip gudleplið, sum hin gamli maðurin kastaði til hansara við teimun orðun, at næsta dag skuldi hann fáa sær ein hest og royna at vinna kongadóttrina. Hann skuldi geva hestinun gudleplið at eta, tí tað vildi geva honun kraft til at renna heilt upp á fjadlið. Idla gekk kjá Øskudólgi at fáa lænt hest; í endanun fekk hann eina gamla rissu og fór

drunslandi attaná hinar biðlarnar, sum læðu at honun. Umsíðir gav hann heilt uppat og vendi heim attur. Næsta dag læt hann seg í vøkur klæði, gav rissuni gudleplið at eta og reið so fram um adlan biðlaflokkin heilt upp á fjadlið til húsið, sum kongadóttirin búði í. Hon kom út við einun spjóti, særdi hann í hondina og gav honun ein dúk til at binda um sárið. So reið hann oman attur og heim alt í einun til at lata seg í pjaltrarnar og settist at raka í øskuni. Kongur letur nú tað unga liðið samla, sum hevur kappast um at vinna dóttur hansara; men eingin hevur markið í hondini og dúkin kjá kongadóttrini. Boð vóru send aðra ferð, og tá kom Øskudólgur og vísti bæði markið og dúkin fram. Síðan giftist hann við kongadóttrini.

e. *Optegnelse fra Sumbø, Suderø.*

Maður og kona átti tríggjar dreingir. So doyði bæði tey gomlu, og sinirnir áttu einki at liva við. Teir eldru brøðurnir tosaðu um at fara út eina náttina at stjala; hin ingsti, Øskudólgur, bað teir sleppa sær við, men hinir báðir søgdu, at hann kundi vera ettir og raka í øskuni. Tað var ein bóndi, sum átti so nógvar veðrar, søgdu teir: teir skuldu fara at stjala frá honun. Tíðliga á morgni loypur Øskudólgur avstað til bóndan og sigir, at tveir koma at stjala veðrar frá honun í nátt. Bóndin biður hann verja sær veðrarnar: kvørvur eingin, skal hann eiga tann besta sjálvur. Øskudólgur biður bóndan lata seg fáa ein hamar og fer so heim. Náttina ettir fara brøðurnir avstað og siga við Øskudólg, at hann skal kinda teimun eldin upp. Tá ið teir eru farnir, heingir Øskudólgur greytarpottin upp ivir og ger

út á; so hann avstað eisini, var firri enn brøðurnir og fór inn í húsið, har sum veðrarnir vóru. Elsti bróðirin rætti hondina inn ígjøgnun eitt hol í vegginun til at taka ein veðr; men kvørja ferð hondin kom inn um, sló Øskudólgur á fingrarnar við hamrinun. Veðrarnir stanga so idla, sigir hin elsti: hann torir ikki at taka nakran. Miðlingarbróðirin heldur: »Skomm og last í teg, ið ringur ikki er!« og fer sjálvur at royna; men Øskudólgur slær attur við hamrinun innanfiri, og báðir verða at fara heim við ongun. Øskudólgur fer til bóndan og sigir, at hann hevur vart veðrarnar, so eingin er horvin, flíggjar honun hamarin og fær bóndans besta veðr í løn. So kvikar hann sær heim og er firri enn brøðirnir; men tá er adlur greyturin brendur, sum hann hevur hongt upp ivir. Hann hevur nítikið pottin av, skal kinda níggjan eld og gera annan greyt — nú koma brøðurnir. Teir banga hann, tí eldurin er útkólnaður og ikki røkist firi nøkrun. So tosa teir eldru báðir um at fara at stjala gæs frá bóndanun. Øskudólgur til bóndan og sigir, at tveir koma at stjala gæs frá honun. Bóndin lovar honun ta bestu gásina, um hann kann verja so, at eingin kvørvur. Øskudólgur biður læna sær eina klíputong og fer so heim. Um náttina fara teir eldru brøðurnir avstað; Øskudólgur kindir eld og heingir pott upp ivir, fer so avstað eisini, er firri enn brøðurnir og setur seg inn í gásarhúsið. Teir koma; hin elsti rættir hondina inn um til at taka eina gás; men Øskudólgur klípur hann í ein fingurin við klíputongini. Gæsnar bíta so idla, sigir hin elsti: hann torir ikki at taka hondina inn í attur. »Skomm og last í teg, ið ringur ikki er!« sigir miðlingarbróðirin og skal royna; men Øskudólgur klípir hann í fingurin so fast, at

blóðið rennur út úr, og báðir heim við ongun. Østudólgur fer til bóndan og sigir, at hann hevur vart gæsnar, so eingin er horvin, flíggjar honun klíputongina og fær bóndans bestu gás í løn. So hann heim attur og er firri enn brøðurnir; men tá er adlur greyturin brendur. Hann hevur nítikið pottin niður av — so koma brøðurnir. Teir banga hann, tí nú verða teir at gera til sjálvir. Um náttina tosa teir um at fara burtur: annars doyggja teir í hungri. Øskudólgur biður teir sleppa sær við; nei, siga teir: hann skal liggja ettir og raka í øskuni. Um morgunin fara teir avstað í skipi og lata Øskudólg vera ettir. Eitt gamalt trog er í húsinun; Øskudólgur ger sær todlar og árar til tað, floytir so trogið og rør frá landi. Nátt kemur á hann, sum hann rør; hann sær eitt ljós, stírir ettir tí, fer upp á land og sær eini hús. Hann gongur at húsunun og fer upp á ljógvaran til at higgja, kvør ið inni er. Ein risi og ein genta sita har inni, og ein greytarpottur hongur uppivir og kókar. Øskudólgur fer niður attur av takinun, fær sær salt upp í ein posa, klívur so attur upp á ljógvaran og koyrir úr posanun niður í pottin so við og við. Risin heldur við gentuna: »Fjør mítt! kavi úti í kvøld!« Hann smakkar á greytin og spir gentuna, kví hon hevur koyrt so nógv salt í; men hon sigir, at hon hevur einki salt koyrt í. »Fjør mítt! kví er greyturin so saltur tá?« Risin biður hana fara í ánna ettir vatni, áðrenn tað verður verri kavarok úti, og hava liktina kjá sær, tí tað er nakað mirkt. Øskudólgur hoyrir, har sum hann liggur uppi á tekjuni, fer niður av og fírir gentuna í ein brunn. So fer hann attur í trogið og tekur at rógva attur og fram við landi. Liktina, sum hann hevur tikið av risagentuni, hevur

hann kjá sær. Risin bíðar langt og leingi; men eingin genta kemur attur. So fer hann út at leita og rakar við hana deyða í brunninun. Eingin likt er kjá. Hann sær eitt flóta har úti í einun trogi við einun ljósi og varnar, at hasin hevur dripið gentuna og tikið liktina. Risin tekur at vaðsa; út men drongurin bara argar hann og rópar, at hann hevur koyrt salt í pott hansara, dripið gentu hansara og tikið liktina. Øði kom í risin, og hann vaðsaði so langt út, at hann druknaði. So tók Øskudólgur teir dírgripir, ið vóru í hedlinun, róði til eitt annað land og tók sær tænastu har.

---

## 15. Reyði(n)*) og Øskudólgur.

Maður og kona áttu dóttur, sum æt Maria og vóks upp heima kjá teimun. Hon gekk altíð burt í haga — pápanun skildist ikki kví. Ein dagin kom

---

*) Den her opstillede navneform Reyði (bestemt form af reyður, *rød*), og med tilføjet kendeord: Reyðin, falder i udtalen ganske sammen med navnet „Regin", da endelsen -n i dette kan bortkastes. Udtalen er da for begge ords vedkommende: ræi(j)ı, ræi(j)ın. Skønt det på grund af væsenlige lighedspunkter i karakter lå nær at sammenstille personen Reyði i dette æventyr med Regin (R. smiður) i Sjúrðar kvæði, har jeg dog her opstillet afledningen af »reyður«, da Reyði nøje svarer til »Rød«, »ridder Rød« i andre nordiske folkeæventyr. De forekommende akkusativ- og dativformer: Reyðan, Reyðanun [ræi(j)an, ræi(j)anon] beviser intet i etymologisk henseende, da navnet Regin også antager formen »ræi(j)an, ræi(j)anon« i henholdsvis akkusativ og dativ. I den trykte tekst har jeg imidlertid benyttet formen Regini i dativ (sé sagn 1: Regin í Toftun). »Regin smiður« opfattes alm. som »reyði smiður« (*den røde smed*). Udg.

hon attur við einun badni. Pápin spir, kvat badn hatta er; men hon sigir, at hon bevur funnið tað. Hon mundi mestur hava onkun, sum hon gekk til, helt pápin. Nei, segði hon. Endin varð, at tey fostraðu tað upp sjálvi; drongur var tað og varð kadlaður Karl. Hann var lítið umhildin og skírdur Øskudólgur av tí, at hann lá altíð inni og rakst í øskuni. Tos kom upp um, at kongadóttirin var horvin og ongastaðni at finna attur. Høvuðsmaðurin kjá konginun æt Reyði; við hann segði kongurin, at hann skuldi samla alt fólkið saman, ið har var, til at leita ettir henni. Reyðin samlaði tá adlar menn har um vegir. Kongurin spurdi, um alt nú samankomið. Ja, segði Reyðin: alt uttan eitt, sum altíð var inni kjá mommu sínari og rakst í øskuni. Adlir skuldu fara, legði tá kongurin við, og so fór alt, Øskudólgur eisini, og Reyði sjálvur á odda. Teir ganga langt og leingi, koma til eini glasbjørg og tosa um at fara niður firi har, tí teir síggja eitt hús í dalinun. Teir leggja línur niður og ætla at síga; Reyðin er so erpin og skal vera oddamaður; men tá ið hann er komin nakað niður í bergið, ræðist hann og biður firi guds skild draga seg upp attur. Aðrir skulu so fara niður, men einki batir: adlir ræðast, tá ið teir eru nakað niðurkomnir. Øskudólgur heldur nú, at tað hevði ikki verið verri, um hann hevði farið, og hann so ger. Alt gongur væl; hann sleppur niður ígjøgnun og fer inn í tað litla húsið í dalinun. Tá ið hann kemur inn, stendur ein hestur á gólvinun; hann spir hestin, um kongadóttirin er har. Hesturin sigir ja. Hann er komin ettir henni, sigir Øskudólgur. »Tað man ikki fara at ganga væl«, sigir hesturin; »hon situr og seymar brúðrarklæði síni og brúdleypsklæði til

risan, sum hon skal giftast við. Hann er nú úti at bjóða í brúdleyp. Sjey risar eru, sum her búgva.« Hann spir, um hann kann ikki sleppa til hennara. »Ikki er tað gott,« sigir hesturin; »men har hongur eitt svørð á bróstinun; kant tú reiggja tí, so kant tú sleppa til hennara.» Drongurin roynir, men orkar vadla at lifta svørðinun. Hesturin vísir honun á eina krukku; hann drekkur úr henni og fær nú so mikla kraft, at hann kann reiggja svørðinun. So fer hann til hennara — hesturin vísir vegin — og kemur til eina tjúkka hurð við gudllási; hann letur upp: tá situr hon har inni og seymar. Hann biður hana koma attur við sær, tí kongurin hevur sent hann ettir henni. Tá verða tey at skunda sær, sigir hon: tí risarnir koma attur í kvøld; tríggjar dagar hava teir verið burtur, og ikki skulu teir vera longur. Tey kvika sær avstað og koma attur til sama bergið, har sum hinir bíða uppi í erva. Øskudólgur er góðtrúgvin, letur kongadóttrina fara firri í línuna og bindur seg sjálvan undir í neðra. Teir í erva draga, og tá ið kongadóttirin er komin upp á slætt, kvettir Reyði línuna av, so Øskudólgur dumsar niður attur í dalin. Nú veit hann sær eingi onnur ráð enn at fara attur til hestin og siga frá, kvussu idla sær hevur gingist. Hesturin biður hann taka svørðið og høgga sær spor í bjørgið: »men tá ið tú kemur heim, hevur Reyði logið firi konginun og sagt, at tað er hann, sum hevur bjargað kongadóttrini; tá skalt tú fara til eitt lítið einligt hús, sum eg skal vísa tær á; har búgva andir í, og tað ið tú hoyrir tær tosa, skalt tú gera.« Drongurin spir hestin, við kvørjun hann skal løna honun atturfiri hesi góðu ráð. »Einki uttan tað,« sigir hesturin, »at tá ið tú stígur annan fótin upp í brúðsongina, skalt tú

hoyra meg láta firi uttan, og tá skalt tú koma út og høgga høvdið av mær.« Hetta vildi drongurin treyður, men varð tó at lova tað. Eisini legði hesturin honun til ráds at taka tungurnar úr høvdunun á risunun, um hann møtti teimun og náddi at drepa teir. Øskudólgur ger, sum hesturin hevur ráðlagt. Sum hann høggur sær spor í bergið, nú koma risarnir ettir honun; men hann høggur høvdini av teimun við svørðinun og sker tungurnar út úr. Tá ið hann kemur heim, eru hinir firi honun; Reyði skal giftast við kongadóttrini, tí hann hevur sagt seg vera tann, ið bjargað henni hevur. Øskudólgur fer firi kongin, sigir, at Reyði lígur, og leggur risatungurnar fram. Reyði svarar, at hin lígur, og finnur nú upp at penta firi konginun, at Karl hevur sagt seg føran firi at beina honun ein fugl við giltun vongjun. Drongurin noktar firi at hava sagt slíkt; men kongur sigir, at, um hann ikki heintar fuglin, verður hann dripin. Øskudólgur fer til húsið, sum hesturin hevur sagt honun frá, leggur seg uppá takið til at lurta og hoyrir slíkt tos innanfiri: »Armi Karl, hevði hann kunnað sær at dripið eitt ross og lagt kroppin út í skógvin.« Drongurin so ger, og hin gilti fuglurin kemur og setur seg á hestakroppin. So tekur hann fuglin og fer attur firi kongin. Tað hjálpir einki enn, sigir kongurin: tí hann hevur sagt seg føran firi at fáa beint honun ein fisk við giltun fjøðrun. Øskudólgur attur í sama húsið at lurta og hoyrir tos: »Armi Karl, hevði hann kunnað sær at felt eitt træ niðri við strondina, gilt í øðrun enda, og vent tann endan ímóti sjónun, so hevði fiskurin komið.« Hann so ger, fiskurin kemur, Øskudólgur tekur hann og ber firi kong. Men nú eru teir stóru reint út av lagi avindsjúkir og taka at ljúgva, Reyði

fremstur av ødlun, eitt firi og annað ettir uppá tann neyðar drong, so mikið, at kongur í reiði skipar firi, at hann skal verða niðursøktur. Menn verða útsendir til at søkkja hann niður; men hann biður teir vælsignaðar seta seg upp á eitt sker og so siga firi konginun, at teir hava søkt hann niður. Teir gera so, og nú verður lagað til brúdleyps kjá Reyðanun og kongadóttrini. Brúdleypsdagin kvaklast hin gamla, mamma Karls, við, fer til kongin og sigir, at hann skal beina sær Karl attur so góðan, sum hann hevur fingið hann: edla setur hon eld á alt kongaríkið. Angur kemur á kongin, og hann spir menninar, sum fluttu drongin, um tað er satt, at teir hava søkt hann niður. First siga teir ja, men síðan ganga teir við, at teir hava sett hann uppá eitt sker. Kongur biður teir vælsignaðar fara at vita, um hann er deyður edla ikki. Teir avstað, hitta hann í sama stað og føla lívsmátt við honun enn. So verður hann borin heim í kongsgarðin, lagdur í góða song til at fløa hann og kemur attur til lívs. Dóttirin sigir nú attur sum firr, at tað er ikki Reyðin, men hasin drongur, sum hevur bjargað henni. Reyði verður kadlaður firi kong til at svara firi seg; men nú ið trí eru ímóti honun, gongur hann umsíðir við, at hann hevur logið. Hann verður dømdur lívleysur og dripin; men Karl fær kongadóttrina. Teirra brúdleyp varð hildið, og rætt sum brúðgummin steig annan fótin upp í brúðsongina, hoyrdi hann hestin neggja firi uttan. Hann út og høgdi høvdið av honun — tá var tað ein kongasonur, sum hevði verið umgiglaður til hest. Hesin kongasonur giftist við mommu Karls, og teirra brúdleyp varð hildið beint attaná hitt.

---

## 16. Rossadrongurin

Ein bóndi sendi son sín avstað við tíggju hestun til at selja. Drongurin møtir einun gomlun manni, sum kemur leiðandi við einun hesti og biður hann selja sær teir tíggju firi henda eina. Hesin hestur er so skaftur, sigir hin fremmandi, at, tá ið hann inskir hann kjá sær, er hann kjá alt í einun, og inskir hann hann frá sær, so er hann burturi. Drongurin letur tey tíggju rossini firi tað eina; men tá ið hann kemur heim attur, er pápin so óður um hetta bragðið, at hann vil næstan hava lívið av soninun. Hann hevur hann undir stranga tukt eina tíð, og tá ið hann heldur hann vera vorðnan betri, sendir hann hann avstað við átta oksun at selja. Sami maðurin møtir dronginun og bíður at selja honun eitt vest firi oksarnar, eitt vest, sum er so skaft, at kvør genta, sum sær hann í tí, leggur ástarhug á hann. Hann torir ikki firi pápa sínun, sigir drongurin; men hin streingir á hann so leingi, at hann letur oksarnar firi vestið. Tá ið hann kemur heim attur, setur pápin hann í mirkastovu í eina viku til at batna og sendir hann so avstað triðju ferð við tíggju kún til at selja. Drongurin møtir sama manni, sum bíður honun eina látupípu, so vorðna, at kvørja ferð hann blæsur í hana, skal hann fáa adlar fuglar til sín, so spakar, at hann kann velja burtur úr teimun. Endin er tann, at drongurin letur neytini firi látupípuna; men tá ið hann kemur heim attur, er pápin so óður, at hann koyrir hann út.

Sveinurin reikar, kemur í kongsins garð og biður sær tænastu. Kongur sigir, at sær fattast

einki uttan ein rossadrong: ta tænasta kann hann fáa. Sveinurin tekur fegin við. Nakað ettir heldur kongurin harradag edla gestaboð og bíður ødlun saman. Haríbland var rossadrongurin. Kongurin hevði tríggjar døtur og hevði givið kvørjari sítt gudleplið við teirri tilskilan, at, um tær vildu velja sær nakran av teim stóru harrunun til mann, skuldu tær bara stikla eplið ímóti honun. Í gestaboðinun velja tær tvær eldru kvør sín av teim stóru harrunun; men hin ingsta hevur borið eyga við drongin í vestinun — troyggjuna hevur hann knept upp — og stiklar eplið til hansara. Konginun hugnaði væl, sum tær eldru døturnar høvdu valt, men ræðuliga idla valið kjá teirri ingstu. Tær eldru gjørdu brúdleyp, og tað stóð í átta dagar kjá kvørjari; men hin ingsta varð samanvígd við rossadronginun uttan brúdleyp, og so vóru tey koyrd í ein hestastadl. Ein dagin fara menninir kjá teimun eldru kongadøtrunun út at veiða djór. »Tú skalt fara við,« sigir hin ingsta við mann sín, rossadrongin, og heldur so við at bøna hann. »Teir halda meg bara firi spott,« sigir hann, men fer tó í endanun. Hann letur hinar báðar fara undan og blæsur so í látupípuna; tá koma adlir vakrir fuglar og eru so spakir, at hann kann velja burtur úr. Hinir báðir koma attur og hava einki fingið uttan nakrar krákur. Teir biðja rossadrongin skifta um við seg; men hann sigir »nei: kona mín hevur ongan stuttleika; tað hava tikkara konur kvønn dag.» Tó letst hann vilja selja teimun fuglarnar firi gudleplir teirra. Teir eru fegnir við boðið og lata hann fáa eplini, tóat kongur hevði strangliga forboðið at lata tey burtur. Nú ið teir koma við gudlfuglunun, eru ødl við hoffið so fróð í huga; men rossadrongurin verður spottaður, tí hann hevur

einki uttan krákur. Hann blakar krákurnar firi konu sína: »Nú hevur tú lokkað meg út til spott í dag.« Hann krevur mat, tí hann er svangur; men hon svarar: »Tú skalt fáa so leingi, sum eg eigi nakað.« Eina tíð ettir fara hinir báðir út attur at veiða djór, og adlir hovmenninir við. Kona rossadrongin biður mann sín fara eisini: »tí,« sigir hon, »meg hevur droymt, at tær verður okkurt gott firi í dag,« og fær hann so avstað í endanun. Hann letur hinar fara undan, blæsur í látupípuna, og adlir fuglar tirpast uttan um hann, so spakir, at hann kann velja burtur úr. Tá ið hinir koma attur — einki hava teir veitt uttan krákur — situr rossadrongurin firi teimun. Teir biðja hann skifta um við seg; men hann sigir, at kona hansara hevur ongan stuttleika atturímóti teirra konun. Tó vil hann lata teimun fuglarnar, um hann fær lov til at marka teir í oyruni, og harvið verður tað. Teir heim til hoffið við gudlfuglunun og rossadrongurin til konu sína við krákunun.

So kom kríggj á. Alt liðið varð samlað; men til rossadrongin hirdi eingin at tala. Hann fór tá til kongin og bað læna sær hest; men kongur vildi ikki higgja at honun og bað hann taka ta lomnu rissuna, ið stóð attanfiri slotið. Hann setur seg á rissuna; men ið kvussu hann bangar hana, fær hann hana ikki úr stað. Hinir, sum fara í kríggið, læa at honun. Tá ið teir eru burtur úr eygsjón, inskir hann sær hin merkishestin, sum hann fekk frá tí gamla manninun á sinni, ríður so í kríggið og er so raskur, at eingin er hansara líki. Eingin veit, kvør hann er. Um kvøldið ríður hann heim undan hinun, inskir hestin frá sær og setur seg uppá lomnu rissu til at banga. Nú ið hinir koma, læa

teir at honun og spotta hann: »Ert tú ikki komin longur enn?« Hann svarar, at hann fær ikki rissuna at ganga, og biður ilt firi henni. Teir siga, at hann skuldi heldur verið í krígnun og sæð tann raska helt enn at sita og banga hesa rissu; men hann heldur við svágirnar, at teir munu einki hava avrikað heldur enn hann sjálvur. Nú siga teir konginun frá tí raska helti, í krígnun hevur verið, og kongur bønar teir so mikið at fáa sær fatur á honun. Næsta dagin fer liðið avstað attur í kríggj, og alt gongst á sama hátt sum hin firra dagin. Um kvøldið, tá ið menninir koma heim, er kongur so idlur, tí teir hava ikki fingið honun fatur á reystkappanun. Triðja dagin fer kongur sjálvur avstað; kappin sær hann ríða ettir sær í bardaganun, stedgar á, og kongur gevur honun skeinu í lærið. Hin kastar seg av hestinun, og kongurin loypur við tað sama til og bindur lummaklút sín um sár hansara. Tá ið kappin er komin attur á hestin, ríður hann so hertugliga fram sum firr, til bardagin er vunnin. So hann heim attur í skundi at seta seg á lomnu rissu til at banga. »Nú hevur hon brotið lærið av sær,« sigir hann við hinar, tá ið teir koma; ikki mundi vera minsti láturin á teimun tá. So hann heim til konuna og biður hana heinta kongsins egna lívdoktara til sín. Hon grætur og sigir, at hon torir ikki; men hann høttir at henni, og hon verður at fara. Kongur tekur stokk og vil leggja uppá hana, tá ið hon kemur; men tænararnir beina hana burtur av veginun, so hann fær ikki sligið hana. Hon heim attur grátandi og sigir firi manni sínun, at pápi hennara vildi gera enda á henni. Hann fær henni lummaklútin og biður hana royna aðra ferð. Nú ið hon sær klútin og kennir, at tað er pápans, verður

hon móðmiklari. Hon fer inn firi kongin, blakar lummaklútin á borðið og sigir, at tann, ið henda lummaklút eigir, sendir boð ettir kongsins lívdoktara. Kongur kennir við tað sama lummaklút sín og fer sjálvur avstað við doktaranun. Um kvøldið vóru tey bæði, rossadrongurin og kona hansara, boðin til slotið, og kongur læt gera rætt brúdleyp kjá teimun, kostiligari enn tey brúdleyp, sum hinar báðar døturnar høvdu fingið. Sum tey sita til borðs, spir brúðgómurin kongin, um hann veit, kvørjir ið markaðir eru í hansara ríki. Kongur sigir, at eingir eru markaðir uttan tjóvir og skálkar. Nú tekur brúðgómurin hattarnar av báðun svágunun, og kongur sær, at teir eru markaðir. Síðan upplísti brúðgómurin alt firi konginun, eisini um gudleplini. Teir eldru svágirnir vóru tá báðir settir í fongsil; men rossadrongurin og kona hansara komu at vera kongur og drottning, tá ið hin gamli, pápi hennara, doyði.

---

## 17. Geldingarnir á slotinun.

### a. *Optegnelse fra Fuglø.*

Eina ferð var tað ein maður, sum átti tríggjar sinir. Tá ið hann lá á sóttarsong, lovaði hann teimun, at kvør teirra skuldi fáa sítt inski ettir hann. So doyði hin gamli, og sinirnir tóku at royna inskini. Hin elsti inskti, at hann skuldi koma at vera so høgur á slotinun, at hann stóð næstur konginun; annar inskti, at hann skuldi koma at vera næstur bróður sínun, og hin triði inskti, at hann skuldi fáa góða eydnu til konufólk. So fóru

adlir tríggir til slotið at geva seg í tænastu. Tað var skjótt, at teir tveir elstu komu at sita næstir konginun; men ingsta bróðurin vanvirdu teir: hann skuldi vera rossadrongur teirra. Ein dagin fór hin elsti út at ríða og bað hin ingsta koma við sær til at ansa ettir hestinun. Hann kom til ein stórstað, fór av baki og bað baggjan vera kjá hestinun, til hann kom attur. Sum hann stendur, hesin ingsti, kemur ein hálvgomul kona til hansara og bíður honun inn til sín: hann eigir at vera kaldur. Hann torir ikki at fara frá hestinun, sigir hann; men hon svarar, at hon skal fáa annan mann í hansara stað, og hann sjálvur skal vera attur, áðrenn bróðirin kemur. So fer hann heim við henni, fær gott at eta og drekka og góða song at sova í. Um morgunin, áðrenn hann fer, gevur hon honun ein dúk, sum hevur ta natúr, at, tá ið hann verður útbreiddur, standa adlir konguligir rættir á honun. Tá ið elsti bróðirin kemur, er hin longu attur kjá hestinun. Hin elsti heldur við hann, at nú man hann vera bæði bæði svangur og kaldur. Nei, sigir hann: ein kona beyð honun inn og gav honun bæði mat og drekka. Var tað soleiðis, hann hevði ansað ettir hestinun! segði elsti bróðirin: hevði hann ikki forboðið honun at fara nakran veg burtur? Og hin insti varð at lova ikki at gera slíkt uppattur. Síðan fóru teir heim til slotið. Ein annan dag fór miðlingarbróðirin út at ríða og hevði hin ingsta við sum rossadrong. Teir komu til ein keypstað; miðlingarbróðirin gekk inn í staðin, og meðan hin stóð ettir kjá hestinun, kom ein kona til hansara og beyð honun inn. Síðan gekk alt sum firru ferð, og við skilnaðin gav konan dronginun ein tút: kvar hann setti hann í, streymaði vín út, kvat slag hann vildi. Nú

var hann bæði svangur og kaldur, helt bróðirin, sum kom úr staðnun og sá hin standa kjá hestinun. Ja, tað vóru líkindi til, segði hin ingsti. Triðja dagin reið hin elsti uppattur avstað, og alt gekk sum hinar báðar firru ferðirnar. Ein kona beyð hinun ingsta inn til sín og gav honun ein saks, sum hevði ta natúr, at kvat ið hann klipti við honun kom at vera nítt og skínandi fagurt, ið kvussu gamalt tað var. Attur var hann kjá hestinun, áðrenn bróðirin kom. Hin elsti spurdi hann, kvussu honun visti við. Hann var sum hann kundi vera, helt hin ingsti, og síðan fóru teir heim.

Eina tíð ettir hetta frættist tað, at drotningin var við badn; men kongurin hevði verið burtur og vildi ikki vita, at hann átti nakað í tí. So beyð hann, at adlir hovmenninir skuldu vera geldir, eisini teir tveir brøðurnir, ið næstir honun vóru — hin triði, sum hevði fingið so góða eydnu til konufólk, kom ikki uppí part: hann var einki uttan rossadrongur. Men nú slapp hann frá at vera rossadrongur, av tí at hinir eldru brøðurnir kundu ikki longur ríða, og varð so settur til at sita kjá gásun úti á einun hólmi. Tá ið hann hevði verið har í nakra tíð, komu brøðurnir at vitja hann; tá vóru teir meira lítillátnir enn firr. Hann spurdi, kvussu teir livdu. »Vánaliga!« søgdu teir. Um teir vildu hava nakað at eta frá sær? Ja, søgdu teir: um hann hevði nakað ettir. Hann breiddi dúkin út — tá stóðu teir bestu konguligu rættir á honun. Ofta høvdu teir sitið við kongsins borð; men ongantíð høvdu teir fingið betur enn tað, sum stóð á hesun dúki. Teir at dansa og halda sær at gaman og høvdu slíkan gang, at tað hoyrdist til slotið. Um kvøldið spurdi kongurin teir, kví teir høvdu slíkan

gleim úti á hólminun, og teir søgdu tá frá dúkinun kjá bróður teirra. Tann dúk vildi hann fegin síggja, segði kongurin og fór so dagin ettir við filgi út í hólmin. Drongurin breiddi dúkin út — tá stóð so borðreitt, at kongurin aldrig hevði haft betri mat. Kongur vildi keypa dúkin; men drongurin vildi ógvuliga treyður selja; tó læt hann hann til endan firi trí hundrað dálar. Ein dag ettirsíðani fóru teir eldru brøðurnir attur út á hólmin til at vitja hin ingsta. Nú hevði hann einki at bjóða teimun, segði hann: uttan, vóru teir tistir, skuldu teir fáa eitt sindur av víni at drekka frá sær. So setti hann tútin í onkustaðni; vínið streymaði út, og hann skonkti teimun. Nú vóru teir kvaðna kátari enn firru ferð, dansaðu og kvóðu og høvdu ógvuligan gang. Dagin ettir, tá ið teir komu í land, spurdi kongur, kvat tað var firi gangur, teir hildu úti á hólminun, og teir søgdu tá frá vintútinun kjá baggjanun. Kongurin fór við deginun morgunin ettir til at fáa tútin. Drongurin segði, at hann kundi ikka lata alt tað, ið hann átti; men av tí at kongur helt við at bøna hann, seldi hann honun umsíðir tútin firi seks hundrað dálar. Triðju ferð komu brøðurnir út á hólmin, idla klæddir og dálkaðir. Ja, nú hevði hann einki at bjóða teimun, segði hin ingsti bróðirin, men tók saksin og klipti, og tað vóru tey fagrastu og fínastu klæðir burtur úr. Teir vóru forstíraðir uppivir hesun níggju klæðunun og tóku attur at dansa og kvøða. Heimatturkomnir søgdu teir konginun frá saksinun. Tá segði prinsessan, at henda saks vildi hon hava, og fór so við konginun morgunin ettir út á hólmin. Kongurin bíður ógvuliga nógv atturfiri saksin; men drongurin vil ikki lata hann. Ja, tað var ikki so mikið firi

sína skild: men dóttir hansara vildi so fegin hava henda saks, segði kongurin. »Er tað so, skal eg geva henni hann firi einki,« segði drongurin og fekk henni saksin. Tá legði prinsessan slíkan ástarhug á henda drong, at tað var heilt út av ødlun lagi. Kongurin var idlur, men einki batti: prinsessan legðist á songina, og pápin noyddist at fremja vilja hennara. Tey giftust bæði, drongurin og hon; hann kom at vera prinsur og síðan kongur, tá ið hin gamli kongurin doyði.

b. *Optegnelse fra Fosså, Bordø.*

Ein maður átti tríggjar sinir. Tá ið hann lá til at doyggja, gav hann kvørjun sítt inski at inskja ettir hann. Teir eldru insktu ríkdóm og høgan stand, hin ingsti góða skepnu til konufólk. Skjótt var tað, at ríkdómur kom til teir eldru brøðurnar; teir fingu sær skreytbúnað og fóru so út at ferðast. Hin ingsti fór attaná og kom seint á kvøldi til ein stað, men kundi ikki koma inn, av tí at portrið var læst. Eitt konufólk kom til portrið innanfrá og læt upp; drongurin segði firi henni, at hann var fremmindur og fann ongastaðni; men hon bað hann ikki leggja lag í tað og bara filgja sær. Hon gav honun valamat at eta og gamalt øl at drekka og filgdi honun tíl seingjarkamarið um kvøldið; um morgunin fekk hon honun ein dúk, sum tann fínasti matur kom at standa á, við tað sama hann var útbreiddur: henda dúk skuldi hann hava, um hann vildi koma attur til sín. Næsta kvøld kom hann til ein annan stað, og har gekk honun á sama hátt sum kvøldið firi; henda konan gav honun ein tút, sum vínur og kvat annað drekka, ið hann inskti, streymaði út úr,

kvar hann so setti hann í. Triðja kvøldið kom hann uppattur til ein stað, og har gekk honun sum í hinun báðun støðunun; henda konan gav honun ein saks — alt tað, ið hann klipti við honun, kom at vera fagurt og nítt. Fjórða dagin, sum hann reikaði, kom hann til kongsstaðin, og har møtti hann báðun brøðrunun, so ógvuligu uppskríddun. Teir vóru nú hovmenn kjá kongi og spurdu baggjan, kvat ið hann vildi. Hann vildi tæna i kongshirðini, segði hann. Um hann var geldur? spurdu teir. Nei, svaraði hann. Ja, so kundi hann ikki vera í kongshirðini sjálvari, men kom at vera førdur út á hólmin, søgdu teir. Tað vildi hann heldur, segði hann; brøðurnir læðu at honun, men hann læt ikki við seg komast. So varð hann tikin í tænastu og førdur út á hólmin. Um kvøldið hoyrdist gleimur kjá fangunun úti á hólminun; prinsessan sendi boð út hagar til at fáa at vita, kvat ið títt var (kvat ið firi varð haft) og frætti um dúkin. Boð varð sent ettir dronginun, og prinsessan beyð nógvar peningar firi dúkin; men drongurin vildi ikki lata hann, uttan hann fekk lov til at sova innanfiri didnar í seingjarkamari hennara. Hon noktaði í firstuni, men lovaði honun tó í endanun undir teimun korun, at tveir vaktarar skuldu vera inni. Morgunin ettir varð hann útatturførdur á hólmin. Nú ið dúkurin var burtur, vóru hinir so nipnir; men drongurin tók tútin fram, og teir tappaðu kvat drekka ið teir insktu sær. Síðan gekk sum firru ferð. Prinsessan fekk uppspurning um tútin og keypti hann av dronginun; tá fekk hann lov til at sita mitt á gólvinun í seingjarkamarinun. Tað leið ikki langt um: so frætti prinsessan um hin sjaldsama saksin, ið drongurin átti, og hevði ikki frið, firr enn hon fekk

hann eisini. Tá gav hon dronginun lov til at sita frammanfiri songina eina nátt og leggja høvdið á dínuna; men vaktararnir skuldu vera inni, skipaði hon firi. Hann hevði ikki sitið so meira enn eina løtu, so bað hon vaktararnar fara út: drongurin hevði hildið seg so siðuligan hinar báðar næturnar, segði hon við teir: so hon nítti teir ikki. Tá fór gamalt øl at virkja. Morgunin ettir beyð hon, at geldingarnir skuldu vera førdir út á hólmin og hinir koma attur á slotið at tæna. So giftust tey bæði, prinsessan og drongurin; hann gjørdist prinsur og síðan kongur.

---

## 18. Vatndríladrongurin.

Eina ferð var tað ein drongur, sum hevði mist bæði faðir og móður og átti ongan ettir í verøldini til at fjálga um seg. Imsi fólk góvu honun eitt sindur til arbeiðis, lótu hann bera vatn firi seg og góvu honun kvørja ferð ein dríl atturfiri. Av hesun varð hann skírdur »vatndríladrongurin« og livdi av tí, sum hann fekk firi at bera vatn. Ein dagin bað køksgentan kjá konginun hann bera sær vatn, og hann var fegin at fara. Tá ið hann tók vatn upp úr ánni, kom eitt síl upp í bittuna; hann tekur sílið og sigir við tað, at nú skal hann drepa tað. Men sílið biður hann ikki gera tað og lovar honun níggju inskir atturfiri; kvør inskur, sum hann ger, av hesun níggju, skal ganga út. So sleppir hann sílinun, setur seg á bittuna og inskir ettir tí, at bittan skal bera hann heim attur til køksgentuna. Bittan avstað við honun og heim í kongsgarðin. Konga-

dóttirin stendur í vindeyganun, sær hann koma ríðandi á bittuni og brestur í skedlilátur. »Hatta er ikki minst bítt í dag, sum hatta ber seg at,« sigir hon og heldur við hann, at hatta er ikki tespiligt vatn at drekka. »So víst sum hetta vatnið er reint, verður tú við badn,« sigir drongurin. Og so var kongadóttirin við badn. Tá ið kongur sá, kvussu statt var við dóttrini, varð hann óður og spurdi, kvør ið átti badnið. Hon visti ongan, segði hon, men hugsaði, at tað mundi vera vatndríladrongurin, tí hon kendi nakað á sær tann dagin ið hon læði at honun, sum hann reið bittuni. [Til at fáa at vita hetta víst, fekk kongurin badninun eitt gudlepli at spæla við: tá ið hann, sum pápi var, kom, skuldi badnið siga: »Pápi, tak!« So varð alt mannfólk í ríkinun samankadlað á slotinun, og við tað sama at vatndríladrongurin kom, fór badnið til hansara og rópaði: »Pápi, tak!«]*) Nú var kongurin so reint í luftini, at hann vildi beina firi ødlun trimun: dóttrini, dronginun og badninun, og læt gera eina tríbotnaða ammu (stóra tunnu) til at seta tey inn í. Botnur var í miðjuni, og kvørt var sett inn sínumegin, drongurin og kongadóttirin; badnið var kjá mommuni. So setti kongur tunnuna á stikul beint á sjógvin. Tá ið nakað er umliðið, spir drongurin kongadóttrina, um hon er ikki svong. Tað batir henni einki, heldur hon, um hon sigir, at hon er svong, og heldur ikki skoytir hon um nakað frá honun firi ta vanlukku, sum hann hevurført ivir hana. Eina løtu ettir spir hon, um hann hevur mat. So inskir hann navara, knív og dríl at liggja

*) Det indklamrede stykke udelades som oftest ved fortællingen af dette æventyr.

kjá sær, borar hol á miðbotnin, bítur drílin sundur í helvt og stingur annan drílendan inn ígjøgnun holið til hennara. Nú fáa tey betur tosað saman. Hon spir hann, kvussu tað ber til, at hon kom at verða við badn, og hann sigir henni, at tað var við ein insk: hon læði at honun, og tí inskti hann so. Hon spir, um adlir inskirnir eru uppi kjá honun. Nei, sigir hann: hann hevur fleiri ettir enn. So mátti hann inskt tey ødl trí attur upp á land, sigir hon. Tað kann hann altíð gera, heldur hann og inskir so miðbotnin burtur, at bæði kunnu vera saman. Tá ið tey hava verið saman eina løtu, inskir hann, at tunnan skal standa uppi á landi. Við tað sama eru tey á turrun, og hann spennir nú botnin burtur úr tunnuni. Tey ganga og raka ikki við nakað hús. So inskir hann sær og kongadótttrini eitt stórt slot at búgva í, fagrari enn slotið kjá konginun, pápa hennara. Tað er alt í senn, so stendur slotið firi teimun. Tey eru nú so ógvuliga fegin, og hann sigir við hana, at nú skulu tey gera stórt brúdleyp og bjóða konginun, pápa hennara, og ødlun teim stóru harrunun. Teir koma adlir. Hon letur borðreiða, og borðbúnaðurin er príðuligur og konguligur. Kongur situr til borðs næst brúðfólkunun; lítið hugsar hann um, at tað eru tey bæði, vatndríladrongurin og dóttir hansara. Vín verður skonkt úr einun gudlsteypi, sum gongur ímidlun manna; ein maður missir tað undir borðið og skal taka tað upp attur; men einki steyp finnst — tað er horvið. Adlir undrast: onkur skálkur man hava tikið. Kongur biður adlar standa upp frá borði at leita og reisist sjálvur úr sessi. Nú skramblar niður undan skikkju hansara sjálvs — tað er gudlsteypið. Kongur stendur so lotur; ho-

nun skilst ikki, kvussu hetta er komið uppá seg, sigir hann. Nú tekur dóttirin at læa: á sama hátt, sum hon varð við badn, er hetta komið uppá hann — við ein insk. Kongur stendur rættuliga bilsin; men nú siga brúður og brúðgummur honun frá ødlun, sum til hevur gingist við teimun. Hin gamli er ógvuliga fegin við at hava fingið dóttrina attur og bíður báðun heim í slot sítt; men tey vilja heldur búgva í teirra egna sloti, siga tey. Tá ið hin gamli kongurin doyði, varð vatndríladrongurin kongur ettir hann, og her endar søgan.

---

## 19. Krákudóttir og kalsdóttir.

a. *Optegnelse frá Fuglø.*

Ein kona var, sum tey eyknevndu »kráku«. Hon átti eina dóttur, ið skírd varð krákudóttir, og eina fosturdóttur, sum tey rópaðu kalsdóttur. Mamman gav sínari egnu dóttur alt gott, men visti ikki alt tað idla, hon vildi gera fosturdóttrini. Ein dagin setti hon báðar at spinna, fekk sínari dóttur silki, men fosturdóttrini einki uttan høvda- og fóta-udl, og legði so við, at tann, sum tað slitnaði kjá firri, skuldi verða útkoyrd. Sum vituligt slitnaði tað firri kjá kalsdóttur, og við tað sama koyrdi krákan hana út. Hon tók at ganga og kom til eina kúgv, sum stóð við biði á hodnunun. Kúgvin bað hana mjólka sær og drekka av mjólkini so mikið, sum hon vildi, og hon so gjørdi. »Alt gangi tær væl og einki idla! gudl og silvur rapi firi fótunun á tær, kvørt spor tú stígur!« segði kúgvin við hana. Hon gekk lon-

gur fram og kom til eina ær, sum bað hana hjálpa sær at lemba. Hon so gjørdi, og ærin bað gott firi henni líkasum kúgvin. So kom hon til ein mann, sum hevði so sítt skegg, at tað stóð niður á knøini á honun. Hann bað hana raka sær; hon so gjørdi, og maðurin bað gott firi henni sum kúgvin og ærin. Hon gekk vegin fram og kom til ein harragarð; har fekk hon tænastu og varð so sett til at sópa túnið. Tá ið hon hevði tænt í eina tíð og vildi sleppa haðani, vóru tvey skrín sett fram firi hana til at velja ímidlun sum løn: annað skínandi bjart, annað svart. Hon tók tað svarta, tí tað var nóg gott firi hana, helt hon og fór heim attur til krákuna. Tá ið hon kom heim við skríninun og opnaði tað, lógu tríggir kjólar niðri í: hin firsti skein sum stjødnurnar, annar sum mánin og triðju sum sólin. Stjúkmamman og dóttir hennara vóru tá um at rivna av idlsinni.

Ettir hetta var hin gamla krákan nóg avindsjúkari enn firr inn á kalsdóttur og sendi við tað sama sína egnu dóttur út at tæna: hennara dóttir fór saktans at fáa enn betri løn, helt hon. Krákudóttir fór sama vegin, sum kalsdóttir hevði gingið, og møtti teimun somu. Men kúnni, sum bað hana mjólka sær, svaraði hon, at hon fór ikki at spidla sínar reinu fingrar uppá skitnu reyv hennara, og kúgvin bað henni tí idlbøn: »Alt gangi tær idla og einki væl! Ormar og paddur skríði firi fótunun á tær, kvørt spor tú stígur!« Hon kom til ærina, sum bað hana hjálpa sær at lemba, og so til mannin við tí síða skegginun, sum bað hana raka sær; men hon sitti báðun. So kom hon til hin sama harragarðin, sum kalsdóttir hevði verið í, og varð sett til at sópa túnið. Ovandaliga varð sópað, og

ikki var long tíð umliðin, so segði krákudóttir seg úr tænastuni. Tvey skrín vóru tá sett fram firi hana, annað gilt og annað svart, til at velja ímidlun; tað skuldi vera løn hennara. Hon tók tað gilta — einki at ivast í. Tá ið hon kom heim við tí, var frøði á krákuni: hetta var vakurt at síggja — her mundi frálíkt vera innaní, helt hon. Men tá ið skríniið varð opnað, skriðu ormar og paddur út úr og krupu uppá krákudóttur og mommu hennara, so tey vóru at læsa skríniið attur sum skjótast.

Nú var krákan spinnandi óð, stoytti eina tunnu av ertrun í øskuna á grúgvuni firsta sunnumorgunin og segði við kalsdóttur, at hon skuldi pilka alt upp attur og vera liðug, til tær báðar, krákan og dóttirin, komu attur úr kirkjuni. Kalsdóttir settist at gráta, tí hon helt tað vera óført. Sum hon sat, kom ein kvítklæddur maður til hennara og bað hana fara í kirkjuna, tí hann skuldi sjálvur síggja firi, at alt var liðugt og upppilkað, tá ið hon kom attur: men hon mátti fara úr kirkjuni, áðrenn tað fór að ringja frá. Hon læt seg í kjólan, ið skein sum stjødnurnar, fór avstað og var heima attur undan hinun fólkunun. Ødl tosaðu um hesa ókunnugu vøkru gentuna, í kirkjuni hevði verið; men eingin visti, kvør hon var. Tá ið tær báðar, kráka og dóttir, komu heim, sat kalsdóttir við eldin í pjøltrun sínun, og adlar ertrarnar vóru upppilkaðar. Næsta sunnumorgun stoytir krákan bigg í øskuna til kalsdóttur at pilka upp í kirkjutíðini. Tað gekk sum firru ferð: hin kvítklæddi maðurin kom, gentan fór í kirkju í tí kjólanun, ið skein sum mánin, og var heima attur undan hinun. Tá var alt biggið longu upppilkað. Prinsurin hevði verið í kirkjuni, sæð hesa fremmindu gentu og lagt hug á hana:

næsta sunnudag vildi hann seta menn í forkirkjuna til at fanga hana, tá ið hon vildi sleppa sær út. Triðja sunnumorgunin stoytti krákan grín í øskuna til kalsdóttur at pilka upp, og alt gekk sum hinar báðar firru ferðirnar. Hesa ferð læt kalsdóttir seg í kjólan, ið skein sum sólin; men áðrenn hon fór í kirkjuna, bað hin kvítklæddi maðurin hana hava skógvin leysan á høgra fóti. Ødl í kirkjuni undrast á hesa vønu gentu, venda sær við til at higgja at henni, og presturin sjálvur missir málið. Tá ið hon skal sleppa sær út, eru menninir í forkirkjuni firi henni og skulu grípa hana; men hon sleppir skónun; teir leggjast á henda skógv, og meðan smígur hon út. Prinsurin upplísir skógvin og kunnger, at tann genta, sum nítir hann, skal vera kona hansara. Alt tað unga konufólkið fer avstað til at royna skógvin; men ikki ber til: summun roynist hann ov stórur, summun ov lítil. Krákan biður sína dóttur høgga av hælinun og sneiða av tánni og so fara avstað til at vita, um hon nítir skógvin. Krákudóttir so ger og nítir hann. Prinsurin verður at halda orð og førir gentuna heim á slotið sum brúður; men tá ið hann kemur til borgarliðið, singur ein fuglur uppi í einun træ:

»Høggin hæl og sniðin tá!
heima situr jomfrú, ið gudlskógvin á(r).«

Prinsurin letur gentuna úr skónun og sær, at hann er fudlur av blóði. So rekur hann hana frá sær og letur samla alt konufólkið aðra ferð á slotinun til at vita, kvør ið skógvin nítir. Hann spir, um alt er samankomið nú. Ja, siga tey: alt uttan eitt ilt, ið er kjá krákuni. Tað batir ikki at fara ettir tí, heldur krákan; men prinsurin sigir, at alt skal

koma, og sendir menn ettir kalsdóttur at heinta hana til slotið. Hon letur seg í kjólan, ið skínur sum sólin, tekur pjaltrarnar uttanivir og fer við monnunun til slotið. Tá ið hon kemur inn, smoyggir hon pjaltrarnar uttan av sær, roynir skógvin og nítir hann. Hann situr sum stoyptur uppi á fótinun. Nú kennir kongasonurin gentuna attur — hetta er hon, ið hann skal hava til konu. So giftust tey bæði; men krákan og dóttir hennara vóru báðar brendar á báli.

b. *Optegnelse fra Sumbø, Suderø.*

Eina ferð var tað ein maður og ein kona. Hana kadlaðu tey »kráku« og hann »kadl«. Ein dagin, ið kadlur var úti, fann hann eina lítla gentu og tók hana heim við sær til fosturs. Eina dóttur áttu tey sjálv; á hana kastaði krákan adlan sín alsk, og var hon tí nevnd krákudóttir, men kundi ikki torga fosturdóttrina. Tá ið báðar vóru tilkomnar, skuldu tær út at tæna kjá einun risa, og krákudóttir fór firri. Hon kemur at einun garði, sum lið er á. Garðurin biður hana laða liðið upp, men hon sigir, at ovreinar eru sínar hendur til at dálka á grótinun. So sigir garðurin: »Adlar vættrar biði tær ónt og eingin gott!« Hon kemur til eina kálvsjúka kúgv, sum ikki fær kálvað. Kúgvin biður hana hjálpa sær; men hon svarar, at ovreinar eru sínar hendur til tess. Kúgvin sigir sum garðurin. So kemur hon til eina lambsjúka ær, sum ikki fær lembt. Ærin biður hana hjálpa sær; men hon svarar sum firr. Ærin sigir sum hini. Nú kemur hon til risan. Hann fær henni slíggj at spinna; hon í holt við tað, men alt slitnar. Risin er burtur

á skógvinun um dagin, kemur heim attur um kvøldið og er ógvuliga ruskutur, tí einki er spunnið. Annan dagin fær hann henni klovan og pottarnar at skúra; teir skulu vera glitrandi sum silvur, leggur hann við. Meira hon skúrar, døkkari verður. Hann kemur attur og er so idlur, at hann slær hana undir imsu oyru. Triðja dagin fær hann henni túnini at skola: hon skal nú hava tey rein, til hann kemur attur — edla verður ónt av. Helst meira hon skolar, helst skitnari verður. Risin kemur heim og er nú bæði grummur og grønur. Ongan mat fær hon og setst at gráta.

Nú fer kalsdóttir avstað og kemur til garðin, ið biður hana laða liðið upp. Hon so ger. Garðurin sigir: »Adlar vættrar biði tær gott og eingin ónt!« Hon gongur og kemur til kúnna, ið fær ikki kálvað. Kúgvin biður hana hjálpa sær, og hon situr uppivir henni, til kálvað er. Kúgvin sigir: »Adlar vættrar biði tær gott og eingin ónt!« Hon kemur til ærina, sum fær ikki lembt. Ærin biður hana hjálpa sær, og hon situr uppivir henni, til lembt er. Ærin sigir sum hini. Hon kemur til risan. Hann fær henni slíggj at spinna; hon spinnur alt upp, sum er, og tað slitnar ikki ein favnur. Risin kemur heim og er so ógvuliga blíður: hon skal vera vælkomin. Næsta dagin fær hann henni klovan og pottarnar at skúra; teir skulu vera glitrandi sum silvur. Hon skúrar, til alt skínur. Enn blíðari er risin, tá ið hann kemur heim hetta kvøldið. Triðja dagin fær hann henni túnini at skola; hon skolar, og alt verður so reint og nossligt. Risin kemur heim, takkar henni og sigir, at nú skulu tær fáa lønina báðar firi tað, at tær hava tænt. Hann fer ettir tveimun kistun, sum hann setur á gólvið: on-

nur so skínandi bjørt, onnur kolsvørt og skitin, og sigir, at krákudóttir skal fáa lov at velja firri: tí hon var tann, ið firri kom at tæna. Hon tekur við tað sama ta vøkru kistuna, og hin verður við ta svørtu. So kvør undir sína kistu og heim attur til kráku. Mamman er fegin, at dóttir hennara kemur við hesi vøkru kistu og hin við teirri ljótu. »Her man okkurt gott vera í« — og tær, mamma og dóttir, at læsa upp. Nú ið opnað er, tisja ormar upp úr, so tær verða að smedla lokið attur. So søkkja tær kistuna niður. Ikki tordi kalsdóttir at opna sína kistu, meðan tær vóru inni, tí tær hagreiddu hana altíð idla. Ein dagin, ið tær eru úti, letur hon kistuna upp — tá liggja har tríggir stakkar í: tann firsti sum sólin, annar sum mánin, triði sum stjødnurnar, og hartil skógvar.

Nú heldur kongur veitslu og bíður ødlun fólkinun saman. Kráka fer við sínari dóttur; tær setast til borðs so hábærsligar og pilka við prónshøvdi burtur úr einun eggjareyða — tær vilja látast so væl siðaðar. Tá ið tær koma heim attur, eru báðar gorhungraðar og taka at skræða deyðseyðakjøt í seg.

Sunnudagin skulu tær fara í kirkjuna, og so hugsar kalsdóttir, at hon skal sleppa sær eisini. Tá ið liðugt er at matgera, fer hon ettir stakkinun, ið skínur sum stjødnurnar, letur seg í og so í kirkju. Kongasonurin sær, at eitt ókunnugt fólk er komið í kirkjuna — so vakurt og prútt hevur hann ikki sæð firr. Hon sleppir sær út attur undan hinun fólkinun. Tá ið kráka og dóttir koma heim, situr kalsdóttir við eldin í pjøltrun sínun; tær speireka hana: tað mundi víst vera hon, ið var í kirkjuni. Næsta sunnudag fór hon attur í kirkju í stakkinun tí, ið

littur var sum mánin. Kongasonurin fær hug at hesari vøkru gentu og setur menn í forkirkjuna til at ansa ettir, tá ið hon kemur út attur. Hon kemur og smígur seg út ímidlun teirra, so teir fáa ikki fatur á henni. Triðja sunnudagin fer hon í stakkin tann, ið skínur sum sólin. Kongasonurin sigir við varðmenninar í forkirkjuni, at, um teir nú ikki fáa hana hesu ferð, skulu teir láta lívið. Hon smígur ímidlun teirra; men gáttin er tjørubrædd, so annar skógvur hennara verður standandi fastur. Kongasonurin spir, um teir hava fingið hana, men teir siga, at hon slapp: tó fingu teir annan skógvin av fóti hennara. Kongasonurin sendir boð, at adlar gentur, í ríkinun eru, skulu koma saman til at vita, kvør ið nítir henda skógv. Hon, ið hann nítir, skal vera kona hansara. Har er krákudóttir eina first; hon høggur tædnar og hælin av sær og nítir so skógvin. Kongasonurin verður at halda orð og førir hana heim á slotið. Ein náttargal hevur hann, sum dugir að greiða honun frá ødlun, og nú tey koma í svøvnhúsið, singur náttargalurin:

Høggin hæl og sniðin tá!
heima situr jomfrú, ið gudlskógvin ár.

Kongasonurin letur hana úr skónun og sær, at hann er fudlur av blóði. So koyrir hann hana á dir og letur kadla adlar gentur í ríkinun saman attur, bæði ringt og gott, úr kvørjun húsi. Menn koma til kráku og spirja, um eingin onnur genta er í húsinun. Kráka sigir, at her er eitt so ilsligt: tað kann ikki fara firi kong. Hon skal fara kortini, siga teir. Kalsdóttir smoyggir seg í hin sólbjarta stakkin; men teir gomlu kloddarnar verður hon at hava uttan ivir — edla sleppur hon ikki út firi kráku og krákudóttur.

Tá ið hon kemur nær til slotið, koyrir hon kloddarnar uttan av sær og fer innar, roynir skógvin og nitir hann. Hann situr so snøggur á fótinun. Nú kennir kongasonurin hana attur og tekur hana til konu. Men krákudóttir og mamman vóru báðar brendar.

---

## 20. Krákudóttir.

Eina ferð var ein kona, sum var eyknevnd kráka. Hon hevði eina dóttur, sum var bæði idl í sær og ljót, so at einki batti alt tað, ið hon skrúðaði seg upp við skart og skreyt — tað kom eingin biðilin kortini. Men hin gamla vildi ikki, at dóttirin skuldi sita ógift og fór tí sjálv burtur at biðja henni ein mann til handa. Endin varð, at hon fann ein, sum vildi koma attur við henni. Náttúrðin verður settur fram, og krákan heldur við dóttur sína, at hon verður at ansa ettir ikki at eta ov nógv, tí biðilin skal sita til borðs við teimun. Tey til borðs. Krákan og dóttirin eta so ógvuliga tærisliga; krákudóttir bara pilkar ein hálvan eggjareyða út við einun próni og biður so manga takk. Hetta skuldi nú vera so høviskligt. Biðilin hugsar: Hatta verður vorðið sum kona og fóðurløtt; henni krevur ikki mikið at eta. Hann skal hava hana, heldur hann. So verður honun víst á eitt kamar til at sova í, og ødl fara niður. Krákudóttir sigir við mommuna, at hon kann ikki sovna, tí hon er so svong. Hin gamla biður hana fara fram og kinda upp eldin. Eitt rossalær liggur uppi á stovuni (uppi á takinun), sigir hon: tað kann hon taka

og steikja. Dóttirin fer ettir rossalærinun og kastar tað á eldin, tá ið hann er farin at loga. Nú vaknar biðilin av ødlun hesun rúsi, í roykstovuni er, og fer fram at kaga ígjøgnun eitt hol í bróstinun til at vita, kvat ið er á ferð. Tá ið rossalærið er grislað eitt sindur uttaná, seta báðar á tað við tonnunun at eta. Krákudóttir stendur við berun ørmun og hevur kvítan løritklút um hálsin; blóðið rennur niður á hálsklút hennara, sum hon nagar. Nú ið hann sær hesa avskræmiligu sjón ígjøgnun bróstholið, letur hann seg í klæðini alt firi eitt og rímir sín veg, so skjótt sum tær eru niður attur farnar. So varð krákan sitandi ettir við dóttrini ógiftari.

---

## 21. Gabbi.

### a. *Hovedtekst.*

Eina ferð var tað ein gamal maður og ein gomul kona, sum vóru só fátæk, at tey vistu ikki, kvaðan tey skuldu fáa bitan í munnin. Ein son áttu tey, sum nevndist Gabbi, og sum ikki gjørdi peningsverk, uttan bara gabbaði, leyg og stjól. So doyði pápin, og Gabbi arvaði. Tað var nú eingin stórur arvur — tað var bert eitt biggkodn. Ein ríkur bóndi búði í námindu; til hansara fór Gabbi ein dagin og bað hann goyma hetta biggkodnið firi seg og varðveita tað væl. Hetta lovaði bóndin og legði biggkodnið niður í eygað á kvødn sínari. Men, ólukkutíð! hanin kjá bóndanun slapp inn í kvødnarhúsið, sá biggkodnið í kvødneyganun og pikkaði tað. Tað leið ikki langt um, so kom

Gabbi attur at spirja ettir biggkodni sínun, men bóndin segði, at nú visti ikki væl við, tí hanin hevði pikkað tað — »men hann skuldi fáa eitt annað biggkodn í staðin«. Gabbi svaraði tvørt nei — idlsinni fleyg í hann — hann vildi hava sítt biggkodn attur, tí tað var hansara faðirarvur. Tað kundi hann ikki fáa, segði bóndin, tí hanin hevði etið tað. Tá svaraði Gabbi, at annaðkvørt skuldi hann hava sítt egna biggkodn, sín faðirarv, edla hanan, sum hevði pikkað tað. Har var einki við at gera: bóndin mátti lata hanan. Gabbi avstað við hananun til ein annan ríkan bónda og biður hann goyma sær henda hanan væl. Bóndin játtar og setur hanan upp á fjósbitan. Men um morgunin, tá ið bóndin kemur inn í fjósið, liggur hanin deyður. Hann er niðurflogin av bitanun og besta kúgv bóndans hevur lagt seg omaná hann og kleimt hann í hel. Nú kemur Gabbi og vil hava hanan attur. Tað veit idla við, sigir bóndin, tí hanin er deyður; ein kúgv hevur kleimt hann, men hann skal fáa ein annan hana frá sær. Gabbi svarar tvørt nei — hann er so spinnandi óður — annaðkvørt skal hann hava sín hana livandi edla kúnna, sum hevur dripið hann. Bóndin vildi ógvuliga treyður lata sína bestu kúgv og beyð Gabba eina aðra í staðin; men Gabbi helt fast við sítt, og so visti bóndin sær eingi onnur ráð enn at loysa kúnna og geva Gabba. Gabbi avstað við kúnni heim til mommu sína: nú eru tey væl hjálpin firi first. Gabbi drepur kúnna, flettir húðina í bjølg og fær mommu sínari kjøtið at eta. Tá ið bjølgurin er útblástur, er hann so ógvuliga stórur. Gabbi heingir hann upp og turkar hann væl, sleingir hann so upp á bak sítt og fer til gongu. Hann gongur adlan dagin, og dagsett er, tá ið

hann kemur til ein harragarð. Her skal hann fara inn og biðja um hús, hugsar hann við sær sjálvun, men vil tó njósnast eitt sindur first. Hann krípur upp á takið, klívur upp á skorsteinin og kagar niður í køkin. Har sær hann harramanskonuna ganga og stákast; hon kókar súpan og blóðmør — bredl kemur á Gabba. Ein bólara hevur hon inni kjá sær; adlan henda feita mat setur hon fram á borðið til hansara, og hann letur ikki bjóða sær tvær reisur, men setst at fíra í seg. Rætt sum hann so situr og sleikir sær um bragdið, hoyrist larmur: eitt skorast í durunun — tað er harramaðurin, ið kemur. Við stórun skundi beinir frúgvin alt burtur av borðinun og setur inn í kovan. Bólaran letur hon niður í eina kistu, læsir firi og stingur likilin í lumman. Gabbi sleppir sær nú niður av takinun, fer inn og biður góðan dag. Harramaðurin og harramannskonan fagna honun væl. Gabbi biður um hús firi og bjølgin; tað verður honun veitt. Nátturði verður settur fram til hansara; hann tekur bjølgin, kastar undir borðið og setst so at eta. Men ikki meira enn annankvønn bitan sker hann til sín sjálvs, øðrunkvørjun sleppir hann niður í bjølgin. Harramaðurin higgur at honun, undrast á atburð hansara og spir, kvat hatta er, sum hann hevur undir borðinun. »Hetta er bjølgurin kjá mær, mín søti skattur,« svarar Gabbi, higgur niður undir borðið og spir: »Kvat er tað, tú sigir?» gerst idlur og tekur at hæla bjølgin. »Ligg og tig við tær!« »Nei, nú manst tú ljúgva« — og Gabbi at buka bjølgin. Tá ið hann er setstur attur, sigir hann við harramannin: »Ikki er hann vanur at ljúgva kortini.« Harramaðurin undrast uppá, at bjølgurin skal duga at tosa, gerst forvitin og spir, kvat tað er, ið

bjølgurin sigir. »Hann sigir, at tað stendur ein so útvald máltíð inni í kovanun.« Harramaðurin vil ikki trúgva, men higgur tó inn í kovan — har stendur bæði suppan heit og pilsan feit. Nú er frøði á harramanninun, og Gabbi fær burtur av hesun góðgætun so mikið, hann listir. Tað er ikki meira enn ein løta umliðin, so tekur Gabbi attur at buka bjølgin so hart, at tað buldrar í, og biður hann skammast av sær, tí hatta kann eingin trúgva honun. Gabbi setst attur at eta og sigir við harramannin: »Vant er at vera, sum hann sigir; men í kvøld er hann reint bannsettur.« Harramaðurin spir, kvat ið bjølgurin nú sigir. »Hann sigir, at ein maður liggur niðri í hasari kistu; men tað kann ikki bera til.« Harramaðurin fer til konuna og biður hana lata seg fáa kistulikilin. Hon vil ikki lata hann. Hann sigir, at hon skal út við honun. »Tvørt nei.« So vil hann taka likilin av henni, sigir hann. Bæði upp at berjast; men harramaðurin vinnur og tekur likilin. Hann læsir kistuna upp, men ótti er á honun; maðurin smígur so kvikur upp úr og á dir við tað sama. Harramaðurin undrast ógvuliga á henda bjølg, sum veit so væl at siga frá ødlun loyndun, og keypir hann av Gabba firi trí hundrað dálar. Gabbi heim attur til mommu sína við pengunun; hann keypir hest og vogn, sum mamman og hann bæði skulu aka í tilsaman, og imist til búgvið. Bøndurnir undrast og spirja Gabba, kvussu tað ber til, at hann er vorðin so ríkur ettir einun kvøldi. Jú, segði Gabbi: hann hevði selt kúbjølg sín og fingið trí hundrað dálar firi hann. Tá ið bøndurnir hetta hoyra, leypa teir adlir at drepa kír teirra og fletta tær í bjølg — tað er vorðin sum prisur: trí hundrað dálar firi ein kú-

bjølg. Men nú ið teir koma við teirra bjølgun at selja og hava slíkt ómetaligt peningavirði á, vil eingin keypa, og teir vera bara útflentir og speiriknir. Hava teir verið argir inn á Gabba firr, so eru teir nú kvaðna verri. Teir lova hevnd og gera av sín ámidlun at drepa hann á nátt, meðan hann svevur. Teir vistu, at Gabbi og mamma hansara vóru von at sova bæði saman í einari song; men so skuldi tað vera mark kjá teimun, at Gabbi lá altíð fremri. Henda ráðgerð fór nú ikki so loyniliga, sum hon skuldi, tí Gabbi fekk sprakk av henni dagin framman undan, sum teir skuldu koma um náttina. Hann bað tí mommu sína lova sær at sova omanfiri ta náttina; tað var slík ræðsla komin á hann, segði hann — hann visti ikki kví. Tá ið tey vóru niðurfarin, sovnaði Gabbamamman, men Gabbi legði seg i andvekur. Um midnátt koma bøndurnir svíkjandi; ein fer við øksi í hond til seingina, trilvar ettir Gabba, fær hald á mommuni og høggur høvdið av henni. Gabbi sker í at gráta og rópa, sum tað hevði verið mamman: »Á Jesus mín! nú eru tit rættuliga óðir; nú drópu tit mín søta son!«

Um morgunin fer Gabbi upp, vaskar blóðið burtur av mommu sínari, setur nøkur sprit niður í hálsin á henni og so høvdið niður á attur. So smir hann hana við lím um hálsin, at høvdið skal ikki detta av, letur hana í klæðini, gevur henni kísa á høvdið, setur hana í vognin og ekur avstað við henni til ein annan harragarð. Hann kemur í skímingini, fer inn og biður hús, ikki firi seg einsamadlan, men helst firi sína gomlu mommu, sum sat í vogninun firi durunun, hálvstirðnað í kulda. Harramaðurin biður ein húskadl fara út og bjóða henni inn til at fáa sær heitt at drekka. Gabbi sigir við

húskadlin, at hann verður at rópa nakað hart, tí hon er dul: sjálvur er hann vanur, tá ið tað ringa lagið er á henni, at klikkia hana eitt sindur undir vangan — so veit hon av. Húskadlurin fer út og rópar á hana. Gabbamamman situr stív. Húskadlurin rópar harðari — hon situr líka stív og stinn. Hann ilskast og slær hana so diggt undir vangan, at høvdið ríkur av knóranun. »Ey eya meg! nú verður ólukka av mær,« sigir húskadlurin; »nú havi eg dripið hana.« Hann inn attur og sigir grátandi frá, kvussu gingist hevur. »Ólukka fari í tín kropp!« rópar Gabbi; »hevur tú dripið mommu mína, so skal lív firi lív.« Hann bannar húskadlinun: hevði hann ikki sagt honun, at mamma sín var gomul og veik? — og so skuldi hann eisini minnst á, at hon sat har hálvstirðnað í frosti og kulda; hann mátti ikki sligið hana so diggt. Her er ilt við at gera. Harramaðurin lovar bøtur firi húskadl sín og bíður Gabba hundrað dálar. »Nei, tað røkkur ikki á nakran hátt,« sigir Gabbi. »Tvey hundrað dálar.« »Nei, tað røkkur heldur ikki.« Harramaðurin bíður trí hundrað; tað eru eingi onnur kor. Gabbi letur sær ettirlíka, tekur við peningunun og fer so heim attur. Nú hevur hann attur ríkidømi, bæði gudl og silvur. Bøndurnir undrast ógvuliga at síggja Gabba attur. Teir vistu ikki betur enn, at teir høvdu dripið hann, søgdu teir. »Nei, tað var ikki seg, teir høvdu dripið, men mommu sína.« Bøndurnir spirja Gabba, kvussu hann er uppstigin til alt hetta ríkidømi nú so knappliga attur. Jú, sigir Gabbi: tað hevur hann fingið firi kropp og skinn av mommu sínari; ein gamal konukroppur kostar trí hundrað dálar. Nú ið teir hoyra hetta, leypa teir adlir heim og drepa kvør

sína gomlu mommu, slíta høvdið frá og ríða so avstað við kroppunun at selja. Men nú varð idla burtur úr kjá teimun. Tað var ikki bara tað, at eingin skoytti um deyðan konukropp, um hann so einki hevði kostað; men teir vóru givnir upp firi øvrigheitini, dømdir í stórar bøtur firi morð, mistu adla teirra ogn og spældu av við garðarnar. Ongantíð høvdu teir verið so kjarnaðir inn á Gabba sum nú; teir svóru, at hetta skuldi hevnast dírt: hesa ferð skuldi hann ikki sleppa við lívinun. Teir gjørdu av at bróta inn kjá honun á nátt, koyra hann í ein posa, fara út á sjógvin við honun og søkkja hann niður; men loyniliga máttu teir fara við tí, so Gabbi skuldi ongar frænir fáa av tí framman undan. Ráðgerð teirra lukkaðist. Teir tóku Gabba um náttina, sum hann svav, sleptu honun niður í ein posa, rubbaðu kjaftbandið fast tvørtur um og fóru so við honun oman til strandar. Sum teir ganga, koma teir til eina kirkju og hoyra so vakran sálmasong har inni. »Best man vera at fara inn og biðja eina bøn firi sálini kjá hasun ólukkudírinun Gabba, áðrenn vit søkkja hann niður,« halda teir. Teir seta posan frá sær tætt við kirkjudidnar og fara inn. Meðan teir eru inni í kirkjuni, tekur Gabbi at singja í posanun uttanfiri: »Her er vakurt, her er indugt sum í himiríki! posan edla paradis, eg veit ikki, kvat eg hevði tikið.« Í sama bili kemur neytadrongurin kjá bóndunun gangandi; hann hoyrir Gabba singja í posanun, stedgar og spir, kvat tað er, ið hann sigir. Gabbi singur ørindið uppattur. Neytadrongurin undrast og vil fegin vita, kvat vakurt ið er í hesun posa; hann biður tí um lov til at higgja niður í. Ja, men so má hann first loysa kjaftbandið av, sigir Gabbi. Neyta-

drongurin so ger og higgur niður í, men kann einki síggja uttan Gabba. Ja, vil hann síggja nakað, so verður hann at fara sjálvur niður í posan, sigir Gabbi og fer upp úr. Neytadrongurin fer niður í; men hann er ikki meira enn niður í komin, so er Gabbi so kvikur at binda kjaftbandið tvørtur um attur og ríma sín veg. Nú koma bøndurnir út attur úr kirkjuni, taka posan, sum stendur í sama stað, og fara attur til gongu. Drongurin í posanun rópar: »Hetta er ikki Gabbi, hetta er ikki Gabbi!« »Nei,« halda teir, »nú hevur tú narrað okkun so mangan; nú skalt tú ikki narra okkun uppattur!« Teir bera posan oman til strandar, gera bát avstað, leggja posan attur í skut og rógva so frá landi. Tá ið teir halda seg vera komnar nóg langt út, tveita teir posan firi borð og rógva attur til lands. Sum teir sita og toga á árarnar, sigir ein: »Har kemur okkara neytadrongur leypandi oman á bakkan;« men ein annar svør um Gud og sál sína, at hatta er sjálvur Gabbi. Tá ið teir leggja at landi, stendur Gabbi firi teimun á bakkanun. Nú eru teir ræ̈ttuliga bilsnir og spirja hann, kvussu tað ber til, at hann stendur har: teir søktu hann tó niður nú í áðani. Gabbi svarar: »Tá ið tit kastaðu meg út úr bátinun, loftaðu Guds einglar mær og bóru meg til lands, so eg varð ikki vátur; men um tit fara ta somu ferð, so svørji eg, at Guds einglar lofta ikki tikkun.« »Ja, tað skulu vit skjótt fáa at vita, um Guds einglar vilja ikki hjálpa okkun tað sama og tær,« halda bøndurnir. »Men so verða tit at fara kvør í sín posa og lata meg gera við tikkun, sum tit gjørdu við meg,« sigir Gabbi. Tað lova teir adlir, og avrátt verður, at Gabbi skal koma ettir teimun næsta dag. So varð gjørt, sum til var

mælt. Dagin ettir fór kvør í sín posa; Gabbi bar teir oman til strandar, ein firi og annan ettir, legði teir í bátin, róði frá landi og søkti adlar posarnar niður. Teir sukku sum steinar, og Gabbi róði til lands attur. »Tað var tað, eg hugsaði,« segði hann: »Guds einglar mundu ikki fara at lofta teimun.« Síðan livdi Gabbi í friði adla sína tíð.

b. *Optegnelse fra Sumbø, Suderø.*

## Gabbarin í torvuni.

Maður og kona áttu ein drong, sum var eyknevndur Gabbarin. So doyði maðurin og varð grivin í kirkjugarðin, og stutt ettir doyði konan við. Drongurin var nú einsamadlur ettir og arvaði bert eina kvíta kúgv og eitt biggkodn. Tá ið hann hevði grivið mommu sína, tók hann kistuna upp attur um náttina, setti hana í køkina kjá einun bónda, tók mommu sína upp úr og setti hana á bríkina. Tá ið arbeiðskonan kom í køkina um morgunin og sá hesa sjón, vildi hon svíma og rópaði á bóndan. Bóndin sendi boð ettir Gabbaranun og spurdi, kvussu til bar, at hin gamla var komin upp úr kistuni. Drongurin segði, at hann hugsaði, hon var vorðin so stolt: hon vildi hava betri jarðarklæði og meira at eta. Bóndin legði henni betri jarðarklæði og eitt oksatjógv niður í kistuna. Gabbarin avstað við mommuni í kistuni, tekur oksatjógvið og jarðarklæðini, letur mommuna attur í tey gomlu klæðini, tekur hana upp úr attur næstu nátt og setur hana í stigarnar kjá bóndanun. Um morgunin, tá ið arbeiðskonan skal fara upp á loftið ettir eplun, sær hon attur hesa gomlu sita firi sær, rópar ettir bóndanun og svímar

í sama sinni. Hann kemur rennandi, sær ta gomlu sita í stigunun, sendir boð ettir dronginun og spir, kvussu tað ber til, at mamma hansara er komin upp attur. Hann veit ikki, sigir Gabbarin: men hugsar, at hon man vera so ræðuliga hugmóðig: hon vil hava enn betri jarðarklæði og meira at eta — eingin kundi metta hana við mat, meðan hon livdi. Bóndin gav henni betri jarðarklæði og ein oksakropp niður í kistuna. So drongurin avstað, tekur jarðarklæðini og hin hálva oksakroppin til sín sjálvs, letur mommuna attur í tey gomlu klæðini og grevur hana so niður. Náttina ettir grevur hann hana upp attur og límar hana fasta í portrið kjá bóndanun. Um morgunin, tá ið bóndin letur vindeygað upp, sær hann attur, kvar ið henda gamla situr, og er nú reiðuliga út av ødlun lagi um hetta; hann sendir boð ettir dronginun og spir, kvussu tað ber til, at hon er uppatturkomin. »Hon vil hava enn betri jarðarklæði og meira mat.« Bóndin letur klæðini og ein heilan oksakropp og biður Gabbaran vælsignaðan grava hana væl niður og ikki sleppa henni upp attur. Gabbarin avstað við mommuni, tekur kjøt og klæði upp úr, selur klæðini og etur kjøtið. So flettir hann kúnna, sum hann hevur fingið í arv, leggur húðina upp á takið til at skorpna, fer so avstað til gongu og hevur húðina og biggkodnið við. Hann kemur til ein bónda og biður konuna goyma sær biggkodnið. Hon leggur tað upp á fjósbitan. Um morgunin ettir, tá ið Gabbarin biður um kodnið, nú hevur hanin, ið sat á bitanun, etið tað, og bóndafólkini verða at lata hanan. Gabbarin til gongu attur, kemur til ein prestagarð og biður prestafólkini goyma sær hanan. Konan sleppir honun inn í fjósið til hini hønsini.

Gabbarin verður settur til borðs við prestinun; hann leggur húðina undir føturnar og stígur á, so tað ríkir í henni. So kvessir hann í hana og biður hana tiga. Presturin er bilsin og spir, kvat ið húðin sigir, men drongurin heldur, at hann kann ikki siga frá tí, tí hon ger sær firi skommun; men presturin biður hann bara siga. Gabbarin, sum hevur verið og kagað framman undan og sæð prestakonuna seta tríggjar máltíðir inn í kovan, svarar tá: »»Ein betri máltíð stendur á næstovastu hidl í kovanun,« sigir hon.« Prestur biður konuna lata seg fáa hana, og hon verður at geva honun ettirlæti. Gabbarin stígur attur á húðina, so tað ríkir í. Prestur spir, kvat hon sigir nú; men drongurin heldur, at hon ger sær firi skommun: »»Ein nóg betri máltíð stendur á niðastu hidl,« sigir hon.« Prestur loypur attur í konuna við hesun; men hon noktar, og bæði at treiskast. Endin er, at prestur vinnur og fær máltíðina. Hann og Gabbarin báðir setast at eta, og máltíðin roynist útvalda væl. Prestur bønar drongin at lata seg fáa húðina; men drongurin vil ikki lata hana, tí — sigir hann — kvar ið hann sendir hana, dugir hon at bera boð: hon er so mælsk og orðkring. Umsíðir fær presturin hana firi tvær skeppur av gudli; hann vil royna hana við tað sama, men einki batir. Ja, sigir Gabbarin: tað koma nakað ofta trødlkonur á hana; men so skal hann leggja hana í flótt vatn upp á loftið; so verður hon blíð attur. Um morgunin krevur Gabbarin hanan attur, og konan í fjósið ettir honun; men tá hevur ein kvít kúgv kleimt hann, og við tí skili verður drongurin at kvika sær frá húsun. Nú fer prestur at higgja ettir húðini, ið liggur í flógvun vatni uppi á loftinun — ólukkutíð! tá hevur hann

koyrt ov heitt vatn á, og húðin er loypt. Presturin er óður og sendir menn ettir Gabbaranun til at fanga hann: fáa teir fatur á honun, skulu teir koyra hann út av, sigir prestur. Teir avstað og fanga Gabbaran. Hann biður teir ikki koyra seg, men lina sær niður av eggini. Teir so gera, og Gabbarin miðar sær beint niður á eina torvu. Nú ið hann er komin at sita í torvuni, rópar hann upp til hinar, at hann er komin í »himiríki lítla«: »her er so einsína vakurt.« Teir rópa niður og spirja, um teir kunna ikki koma har eisini. Jú, sigir hann: men so mugu teir draga hann upp attur first. Teir draga hann upp; men nú sigir Gabbarin, at teir knnnu ikki koma í »himiríkið lítla», uttan hann bindur teir adlar í senn í línuna. Tá ið hann hevur linað teir nakað niður, kubbar hann línuna av, so teir bresta niður adlir. Tað var teirra endi. Men Gabbarin fór heim við gudlinun, og síðan hoyrdist einki attur um hann.

---

## 22. Blóðbløðran.

Maður og kona áttu ein son. Ein dagin sendi pápin drongin til ein vin sín at keypa ein hest. Dongurin fór og keypti hestin; men á veginun heim attur møtti hann trimun skálkun. Teir góvu seg í tos við hann, søgdu, at hatta var eingin hestur uttan bert eitt múlesil, og fingu so lokkað hestin frá honun. Tá ið hann kemur heim, er pápin so dáttliga deyður, og hann sigir nú firi mommuni, kvussu sær hevur gingist. Hon sigir við hann, at

hann er vorðin narraður: skálkar hava logið firi honun, at tað var múlesil. Hann svør, at hann skal muna teimun tað attur, fer ettir einari bløðru, letur blóð upp í hana og bindur upp undir hondina á mommu sínari, so attur til teirra, skálkarnar, og sigir við teir á kvamsvís, at mamma sín hevur sagt, at teir høvdu narrað seg: tað var ræ̈ttur hestur og einki múlesil; men nú skal hon fáa annað at vita, tí nú skal hann drepa hana atturfiri. Teir biðja hann vælsignaðan ikki gera tað; men hann letst ikki at vilja lurta ettir teimun og fer tvísporandi heim — teir attaná — og rennir so knívin í blóðbløðruna undir hondina á mommuni. Blóðið sprænir út úr, og hon fedlur á gólvið sum deyð — hetta hava tey bæði ráðlagt framman undan; men nú eru hinir rættuliga óðir. Hann kann fáa lív attur í hana, sigir hann, fer ettir einun pípuleggi og blæsur inn í oyru hennara. Hon tekur at rørast, og hann heldur við at blása, til hon er komin heilt til lívs attur. Nú ið teir síggja hetta, biðja teir hann vælsignaðan lata seg fáa pípuleggin. Nei, sigir hann: hann er so bráðrisin og drepur so ofta fólk; hann kann tí ikki lata pípuleggin frá sær. Men teir gevast ikki, bjóða honun nógvar pengar og fáa so umsíðir pípuleggin. Fegnir spela teir heim, samla nógv fólk saman í eina stovu og taka so at drepa og blása; men einki batir, ið kvussu teir blása. Hetta frættist nú, at teir drepa fólk; teir verða gripnir og dømdir frá lívinun; men ein sleppur undan og samlar tólv skógrøvarar. Ótti kemur á drongin, og hann torir idla at fara frá húsun. Eina ferð ið hann hevur vágað sær nakað burtur, eru teir firi honun, koyra hann í ein posa og skulu so fara at blaka hann út av. Meðan teir ganga, hoyra

teir buldur og háva í skóginun; teir blaka posan og leypa at krógva seg. Nú er tað ein slaktari, ið kemur við einun flokki av kríatúrun. Drongurin tekur at rópa í posanun: »Eg fari meg til himiríkis ímorgin!« og heldur so við í heilun. Slaktarin kemur, loysir kjaftbandið av posanun og biður drongin sleppa sær niður í, at hann kann koma til himiríkis eisini. Nei, hann kann ikki sleppa honun, sigir drongurin. Hann skal fáa ødl kríatúrini atturfiri, sigir slaktarin. So fer drongurin upp úr, sleppir slaktaranun niður í, bindur væl firi og stríkur heim við kríatúrunun. Nú liggur slaktarin og rópar: »Eg fari meg til himiríkis ímorgin!« Skógrøvararnir koma attur ettir posanun og tosa sín ámidlun, kvar teir helst skulu fara til at kasta hann út av. »Hetta er ikki hin drongurin! hetta er ein slaktari!« rópar hann sjálvur í posanun. Teir læa: So, var hann nú komin at vera slaktari? — fara avstað við posanun og tveita hann út av. Síðan fara teir heim attur til mommu drongsins og skulu hava pengarnar attur, sum hann hevur narrað frá teimum. Tá ið téir koma, stendur hann sjálvur og slaktar ødl kríatúrini. Kvussu ber hetta til? spirja teir: teir hava númsta (nú firsta) blakað hann út av! «Væl gangist tikkun adlar dagar firi meg! tit hava ikki eitt gott gjørt mær, men mangt: tá ið tit kastaðu meg á sjógvin, kom eg first í eina stovu og so í aðra; har hitti eg nógv skildfólk, og tey bóru meg undir við ødlun hesun.« Teir biðja hann vælsignaðan sleppa teimun eisini til hesi vælsignaðu skildfólk. Tað kann hann ikki, sigir hann; men teir bøna hann og geva honun gott atturfiri. Ja, so verða teir at fáa sær kvør sín sterka posa og gott band á, sigir hann: hann kann ikki nokta teimun hetta, av tí at teir hava

gjørt honun so mangt gott — teir fara at sleppa. So fer kvør í sín posa og hann avstað við teimun út á sjógv í báti til at kasta teir firi borð. So kvørt sum hann tveitir posarnar út, hevur hann á orði: »Hasin fær pengar!« »Hasin fær bæði eitt og annað gott!« og tílíkt; men í tí at hann koyrir síðsta posan út, rópar hann: »Farið so, adlir mínir óvinir!« So fór hann heim attur til mommu sína og livdi væl adla sína tíð.

---

## 23. Skálkurin.

edla

### Ostur og breyð.

Ein ríkur og ein fátækur maður búðu kvør tætt kjá øðrun. Hin fátæki hevði leigað húsini, hann búði í, frá hinun ríka, men hevði einki arbeiði og einki at eta, og ikki var húsaleigan goldin enn. Einans kúgv áttu tey, kjúnini. Hann og konan tosaðu um at fáa selt hana og fáa sær nakað lítið atturfiri, og so ein dagin fer hann burtur við kúnni til at selja. Komin nakað á vegin møtir hann einun manni, sum fer við einun skálki at heingja. Hin fremmandi spir hann ettir, kvar hann fer við kúnni, og hin fátæki sigir honun frá viðurskiftun sínun. Hin fremmandi spir tá uppattur, um hann vil ikki bíta við seg og fáa henda skálkin atturfiri: tí tað kundi hann vera vísur í, at hann leið onga neyð, um hann fekk hann. So bíttu teir um: hin fátæki fór heim við skálkinun og hin við kúnni. Konan var ógvuliga idlfísin, tá ið hon sá mann sín koma dragandi

við hesun fremmanda og hoyrdi hann siga frá ødlun: nú vóru trí at føða í staðin firi tvey. Um kvøldið, tá ið tey skulu leggjast, verður skálkinun víst eitt ból á gólvinun. Tá ið hesin heldur hini vera sovnaði, smoyggir hann seg út. Hann sær ljós brenna í einun húsi og fer at kaga til at vita, um fólk er inni, men sær einki uttan tólv oksar standa og eta. Nú er tað eitt fjós. Hann inn og loysir ein oksa, fer nakað burtur frá við honun, drepur hann og krógvar stikkini burtur. So fer hann heim, kindir upp eld og kókar kjøt. Um morgunin, tá ið kjúnini vakna, biður hann tey koma og eta við sær, og nú liva tey væl, meðan oksin stendur uppá. Eingin letst við at sakna kjá hesun ríka. Skálkurin tekur so ein annan oksa frá honun og heldur so við, til tað eru ikki meira enn seks oksar ettir. Nú fer hin ríki at sakna teir stolnu oksarnar, men kann ikki vita, kvat ið av teimun er komið. Hann hevur ongantíð mist nakað firr, og hin fátæki hevur verið nábúgvi hansara so leingi; men ein fremmindur maður er komin til hin fátæka at búgva, og eingin kann vita, kvat maður tað er. Hin ríki tosar við konu sína og biður hana leggja sig niður í eina kistu: so vil hann lata kistuna seta inn kjá tí fátæka at standa, tí hann ætlar sær at ferðast burtur nakað lítið, og meðan skal hon sjálv lurta væl ettir og vita, um nakað ótítt er í húsinun. Nøgd av mati og drekka gevur hann henni við í kistuna, helst ost og breyð, sum hon elskaði so nógv. So fer hann til hin fátæka og biður hann goyma sær hesa kistu, meðan hann er burtur á ferð. Hin fátæki sigir ja, og hin ríki fer so burtur nakrar dagar til at ferðast. Skálkurin hugsar um, kvat ið man vera í hesari kistu; hann forvitnast alt meira og

meira, og so eina náttina tekur haun øksina, klívur kistulokið og rakar konuna í ennið. Nú hevur hann dripið hana; men tað verður harvið. Hann vaskar blóðið burtur av, ríðir smirsl attur í sárið, setur kappan niður ivir, skorðar ost og breyð inn í munnin á henni — stappar so mikið, sum hann kann — og smíðar so kistulokið attur, so at einki løst sæst. Hin ríki kemur heim og fær kistuna attur; men tá ið hann læsir upp og skal spirja konu sína tíðindir, nú liggur hon deyð við munninun fudlun av osti og breyði. Tá hevði hann firi munni á sær: »Tað hugsaði eg firr, at ostur og breyð voldi hennara deyð.« Um kvøldið, tá ið konan var gravsett, fór skálkurin avstað, tók hana upp, setti hana fasta í skorsteinin og skorðaði roykta pilsu inn í munnin á henni. Um morgunin loypur henda sjón ekka á ødl húsfólkini; hin ríki fer til hin fátæka og biður hann vælsignaðan mána hana niður attur. »Tað er lítið firi,« heldur hesin fátæki og tekur hana burtur. Um kvøldið tekur skálkurin hana attur, setur hana í ein stól tætt kjá har, sum maður hennara situr og svevur, og stappar eitt svínaflikki inn í munnin á henni. Tá ið hin ríki vaknar og sær sína deyðu konu sita so, kemur ræðsla á hann, og hann við tað sama attur til hin fátæka at biðja hjálp. Nei, sigir hin fátæki: ikki uttan hann fær ógvuliga nógv atturfiri. Hann skal fáa so mikið, sum hann leggur á, sigir hin ríki. So gravsetur hin fátæki hana aðra ferð; men um kvøldið fer skálkurin attur ettir henni, setur hana fasta í kjadlaranun kjá hesun ríka og letur øl renna úr einari tunnu beint niður í munnin á henni. Um morgunin, tá ið tey vakna í ríka húsi og einki síggja til hina deyðu, halda tey alt vita væl við.

Men so fer ein genta oman í kjadlaran, rakar við ta deyðu og kemur stórleypandi niðan til at siga frá. Hin ríki attur til hin fátæka triðju ferð og bønar um hjálp. Ja, um hann vil skifta búgv við seg, skal hann hjálpa honun, men ikki annars, svarar hin fátæki. Hetta noyddist hin ríki at lova, og so skiftu teir búgv. »Attur skal hon ikki koma nú,« segði hin fátæki — sum hon heldur ikki kom. Síðan livdi hin ríki og hin fátæki í friði kvør við annan.

---

## 24. Rasmus í holinun.

Eina ferð var tað ein harramaður. Hann átti ein kúskadl, sum æt Rasmus. Kona harramansins hevði sær ein bólara; honun visti harramaðurin einki av, sum vituligt; men Rasmus var góður vinur hennara og visti av ødlun, ið hon hevðist at. So er tað ein dagin, at harramaðurin skal fara út at ferðast, helst til at síggja landgóðs sítt, sigir hann við konuna og orðar við Rasmus, at hann skal ríða attaná. Tá ið teir eru komnir nakað á leið, vendir harramaðurin sær á og spir Rasmus: »Hvad heder din fader? hvad heder din moder, din søster og din broder?« Men Rasmus svarar einki: hann hevur munnin fudlan av mati, sum harramanskonan hevur givið honun við til at eta ettir veginun; altíð gav hon honun so nógv framíkjá. Harramaðurin spir nú hetta sama tríggjar ferðir upp í røkur, men fær einki svar frá Rasmusi; hann hevur altíð munnin fudlan. So ríða teir, til teir koma til eini hús; har bír ein

uppsitari kjá harramanninun. Uppsitarin er ikki heima; men kona hansara gevur teimun nátturð og vísir teimun á eitt kamar við tveimun songun: har skulu teir sova. Hon sjálv svevur í einun kamari tætt kjá. Síðan leggja báðir seg; men harramaðurin ætlar sær ikki at sova, tí hann veit, at uppsitarakonan leingist ettir honun. Rasmus leggur seg í andvekur eisini, tí hann veit, at uppsitarakonan hevur harramannin til bólara. Umsíðir, tá ið harramaðurin heldur, at nú man Rasmus vera sovnaður, krípur hann so spakuliga fram um songarstokkin; men best sum hann er sloppin fram á gólv, rópar Rasmus: »Nú veit eg, kvussu pápi mín eitur, kvussu mamma mín, sistir mín og baggi mín eita,« og tekur at siga harramanninun frá, kvussu tey ødl eita. Harramaðurin biður hann firi guds skild tiga, fer attur í songina og liggur so í andvekri eina løtu. »Nú man Rasmus vera sovnaður,« heldur hann og fer fram; men í sama bili sker Rasmus í hitt sama rópið sum firr, so harramaðurin noyðist attur í songina. Á sama hátt gongst honun triðju ferð, ið hann roynir at sleppa sær út. Nú er dagur, og harramaðurin er spinnandi argur. So fara báðir upp og til gongu heim attur. Harramaðurin rímir fastandi; men Rasmus hevur goymt sær nakað lítið ettir av matinun, hann hevði við sær dagin framman undan. Sum teir ganga, koma teir at einun beinhúsi, og harramaðurin biður Rasmus fara inn og higgja at beinunun. Tá ið hann kemur attur, spir harramaðurin hann, kvussu beinini síggja út. »Tey eru svørt,« sigir Rasmus, »De høre dig og dine lige til,« sigir harramaðurin. Teir koma til annað beinhúsið; harramaðurin sendir attur Rasmus inn, fær somu frágreiðing og gevur sama svar. Triðja

beinhúsið koma teir til, og Rasmus verður uppattur sendur inn til at higgja at beinunun. Hann kemur út og sigir, at tey eru kvít, og »de høre dig og dine lige til« er hann so kvikur at leggja atturat, áðrenn harramaðurin fær orðið upp.

Tá ið teir koma at harragarðinun, sleppur Rasmus sær framman undan — hann veit, at harramanskonan hevur bólaran kjá sær. Tá eru tey bæði, harramanskonan og bólarin, setst til borðs; men nú ið so er statt verður hon sjálv at seta alt til vigs í stórun skundi. Bólaranun sleppir hon so brádliga gjøgnun ein lemm niður í kjadlaran — tað er ikki long tíð til at umráða seg. Tá ið harramaðurin kemur, sigir Rasmus við hann, at tað stendur steik til hansara í ovninun og vín og søtar køkur á niðastu hidl í kovanun. Harramaðurin heldur, at kona hansara kann ikki hava hesar rættir; men Rasmus vísir honun á. Tá blíðkast harramaðurin eitt sindur. Um kvøldið tá ið tað líður til náttturðarmála, sigir harramaðurin við konuna: »Í kvøld skal Rasmus ongan náttturð hava, tí hann hevur forsæð seg, og í kjadlaran skal hann vera koyrdur eisini og vera har í nátt.« »Tað er sind at gera við hann,« heldur konan. »Nei,« sigir harramaðurin: »hann hevur forsæð seg idla.« Konan skinir, at tað batir einki at halda ímóti, og so verður Rasmus latin niður í kjadlaran. Men mat stakk hon til hansara, sum vanligt, tá ið harramaðurin ongan náttturð vildi lova honun at fáa. Hesin kjadlari var beint niðri undir stovuni, sum harramaðurin og konan svóvu í. Sum tey eru løgst bæði, hoyra tey Rasmus singja niðri undir. »Kvat man vera um handa stakkals Rasmus í nátt?« sigir harramaðurin: »man hann vera freistaður?« »Tað er ikki løgið í, um so er,«

heldur konan: »at fara niður í hatta mirka holið, svangur og einki at eta.« Rasmus rakar við bólaran har niðri í mirkrinun, tekur hann naknan, koyrir hann í eina tjørutunnu og so attur í eina fjaðratunnu. Hin torir ikki at láta í. Nú tekur Rasmus at singja so ræðuliga, at tey fáa ikki blund í eyguni. Harramaðurin heldur, at tað er best at lova honun upp, tí eingin fær sovið firi honun. Rasmus hoyrir tey tosa hetta sín ámidlun, stidlar mannin firi kjadlaralemmin, og tá ið harramaðurin kemur at gloppa lemmin, koyrir hann hann upp ígjøgnun. Maðurin leyp í lásin og var uttandura við tað sama. Tað var ikki løgið, at hann hevði sungið, tá ið hann hevði haft hetta spøkilsið kjá sær, segði harramaðurin við Rasmus og bað hann koma upp. Tá fekk Rasmus alt gott. Men bólarin var so pøstur ettir hesari ferð, at hann kom ikki attur.

Síðan er einki meira at siga frá teimun uttan tað, at harramaðurin doyði, og at konan giftist uppattur við Rasmusi.

---

## 25. Meistari ivir meistara.

Ein maður átti ein son, sum ikki kundi læra kvørki eitt edla annað. So hitti hann ein smið, sum hann bað taka drongin og læra hann at smíða. Eitt ár skuldi sonurin standa í læru. Tá ið árið var umliðið, kom smiðurin attur við honun og segði, at nú hevði hann lært at bora hol í træ. Hin gamli bað hann hava sonin eitt ár atturat. Tá ið annað árið var umlopið, kom smiðurin attur við honun

og segði, at nú hevði hann lært at smíða nagla. Pápin var idlur og bað smiðin royna drongin eitt ár atturat. Tá ið triðja árið var umlopið, kom smiðurin attur við honun og segði, at hann fekst ikki við hann meira, tí drongurin lærdi einki. Tá var pápin so idlur, at hann koyrdi sonin út. Drongurin tók at ganga uppá gjøt og møtti so einun svørtun manni. Hesin spurdi hann, kvar hann ætlaði sær. Hann visti ikki sjálvur, svaraði drongurin: pápin hevði koyrt hann út, tí hann kundi ikki læra at smíða. »Vilt tú ikki koma og læra kjá mær?« spurdi hesin svarti hann: »tá skal tað ikki gretta, at tú lærir.« »Tað vil eg fegin,« segði drongurin. »Men tað vil eg siga tær,« segði so hin svarti — sjálvur Idli maður var tað — »at eg vil bert festa teg undir einun vilkorun: eg skal fáa tær einar skógvar, og ikki sleppur tú frá mær, firr enn hol er á teimun.« Mjadnarskøði av honun sjálvun var hetta. Tað virdi drongurin einki um, skar seg í fingurin, tók blóðið og skrivaði undir við tí uppá eitt pappír. So tók hin svarti drongin heim við sær, og nú var hesin so næmur til alt at læra. Hann fekk bæði kost og klæði og tóktist liva væl; men so tók honun at leiðast: hann hugsaði um endan og hugdi at skónun: teir tjúknaðu í kvørjun. Drongurin gekk nú í døpurhuga og royndi bæði at loypa, brenna og skera skógvarnar; men kvørki løgur, eldur edla knívur beit á. At umskapa seg hevði hann lært; men ikki fekk hann hol á skógvarnar. Eitt kvøldið, sum hann fór niður, lá hann og græt, tí hann visti sær eingi ráð at sleppa burtur. Í endanun sovnaði hann og droymdi, at hann fekk ikki hol á skógvarnar, uttan hann gekk tríggjar ferðir runt um kirkjuna. Tað firsta, hann gjørdi, tá ið hann var

uppi um morgunin, var at ganga runt um kirkjuna. Tá ið hann hevði gingið um hana triðju ferð, smokkaðu skógvarnir heilt upp um; tá vóru føturnir komnir niður ígjøgnun. Hann við tað sama úr skónun og tveitir manninun: »Nú eru vit leysir; tí nú eru skógvarnir kruvdir.« So skapaði hann seg til ein títling — tí umskapa seg hevði hann lært — og fleyg burtur; men hin skapaði seg til eina ørn og fleyg ettir títlinginun. Ein prinsessa stóð við vindeyga sítt og sá ørnina jaga títlingin; hon læt vindeygað upp og slepti títlinginum inn. Tá umskapaði hann seg til fólk attur og segði prinsessuni frá, kvussu sær hevði gingist, og at fjandin var ettir honun. So gav hon honun lov til at gera seg til ein gudlring og sita á einun fingri hennara: men — legði hann við — um ringurin varð kravdur av henni, skuldi hon kasta hann í eldin — tí hann brendist ikki. Fjandin skapaði seg nú um til ein vakran ungan mann, fór inn í kongsgarðin og bað um lov til at tæna konginun. Hann var so fráskilaður í ødlun, hesin maður; kvat ið honun var boðið at gera, gjørdi hann alt firi eitt og tað við lít, so kongurin hevði ongantíð haft slíkan tænara. Kongurin beyð honun løn; men hann segði seg einki vilja hava, firr enn hann fór úr tænastuni. Tá ið hann hevði tænt í trí ár, segði hann við kongin, at nú ætlaði hann sær ikki at vera longur og inskti sær í løn einki uttan tann ringin, sum prinsessan bar á fingrinun. Tað var minsta lønin, hann kundi krevja, helt kongurin og sendi ein svein til dóttur sína at fáa ringin: hon skuldi fáa ein annan í staðin; men hon segði nei. Kongurin sendi tveir sveinar og beyð, at, vildi hon ikki lata ringin við góðun, skuldu teir taka hann av henni við

veldi. Tá kastaði hon ringin í eldin og rørdi í eldinun við klovanun, so ringurin sást ikki attur. Sveinarnir attur til kongin og søgdu, at teir kundu ikki fáa ringin, tí hon kastaði hann í eldin. Tað sakaði ikki stórt, helt fjandin: hann kundi bíða, til øskan var køld, og so skuldi hann vera góður til at finna ringin attur sjálvur. Fjandin skapaði seg tá til ein hana og setti seg í øskuna til at ruska og skava; men drongurin í ringalíki skapaði seg til ein høggorm. Sum hanin skavaði og pikkaði, kom hann at høvdi hansara; men høggormurin var kvikur og beit høvdið av hananun í tí sama bragdi. Nú ið fjandin lá deyður, skapaði drongurin seg um til fólk attur og segði konginun frá, kvat maður ið hevði tænt honun. Tá varð hann kadlaður meistari ivir meistara, giftist við prinsessuni og kom at vera kongur, tá ið hin gamli kongurin doyði.

---

## 26. Meistartjóvurin.

Ein maður átti tríggjar sinir. Teir tveir eldru fóru út at læra timburverk, og tá ið teir komu attur, hevði annar lært at bora og annar at gera nagla til holið. Hin ingsti fór eisini avstað og kom at ganga í ein tjóvaskúla, kvar hann varð lærdur til at stjala. Tá ið hann kom attur, frætti kongurin, at hann hevði gingið í tjóvaskúla, heintaði hann inn firi seg og fekk hann til at ganga við tað. Kongur leggur nú ta treyt á, at hann skal stjala flesk av lofti hansara, meðan tveir menn halda vakt: kann hann ikki tað, skal hann vera lívleysur.

Síðan letur kongur vaktarmenninar kadla firi seg og biður teir vera varnar. Nú ber so á, at ein tjóvur er vorðin hongdur beint framman undan. Drongurin fer ettir líkinun, ger tvey hol í takið á kongsgarðinun og sleppir líkinun niður ígjøgnun annað holið til upp undir hendurnar; longur kundi tað ikki sleppa. Nú ið vaktarmenninir á loftinun síggja henda mansniðurpartin, halda teir tað vera drongin, ið kemur at stjala fleskið; teir toga í beinini, men kunnu ikki fáa kroppin niður ígjøgnun. Meðan stendur drongurin uppi í erva, rópar niður til teirra og biður teir hava frið; men teir verða nú enn heitari til at taka á. Sum teir so stríðast, krípur drongurin inn ígjøgnun hitt holið, tekur fleskið og krípur sín veg út attur. Morgunin ettir ber hann tað firi kong. Nú leggur kongur aðra treyt á og bíður dronginun at stjala hest sín úr stadlinun, meðan ein maður situr í saðlinun, annar heldur í boygslið og triði í halan: ger hann ikki tað, skal hann missa høvdið. Drongurin verður tá at royna. Tað ber so til, at hestastadlurin kjá kongi er beint niðri undir vínkjadlaranun. Drongurin ger hol í vínkjadlaragólvið og letur vín renna so spakuliga niður ígjøgnun; tað drípur beint niður við mannin, sum situr í saðlinun. Vaktarmenninir tosa saman um hetta; drongurin letur renna eitt sindur skjótari; teir smakka á og finna, at tað er vín. Teir taka at drekka og verða alt meira og meira mælskir, sum vínið slær í høvdið á teimun. Til endan verður alt kvirt; teir eru bóltaðir um kodl adlir tríggir og sovnaðir. Drongurin fer nú avstað við hestinun og síðan firi kong við honun. Konginun tikir hetta væl avrikað. Hann leggur dronginun triðju treytina, at hann skal stjala prestin og deknin báðar

og flita teir til sín: annars er deyðin honun vísur. Drongurin hugsar um hetta eina stund, krípur so upp í kirkjutornið um náttina og letur klokkuna ganga. Prestur fer til deknin og spir, kví tað ringir; men deknurin veit einki at greiða frá, og so fara báðir í kirkjuna. Nú teir koma inn, stendur drongurin í prestbúnaði firi altarinun; hann veittrar til teirra, at teir skulu koma innar úr forkirkjuni. Teir spirja, kvør hann er; men hann svarar, at hann er ein eingil og komin at heinta teir burtur úr staðinun, sum skal forganga firi gudloysi sítt: men teir einir eru funnir sakleysir og skulu sleppa til himmals. Prestur heldur, at hetta ber ikki til: teir eru sindug menniskjur; men hin firi altarinun sigir, at tað ber væl til, tí í luftini skulu teir verða umskapaðir sum Enok og Elias — »og her er tann himmalska ‚regalia', sum tit skulu sturta tikkun í«, og í tí sama peikar hann á ein posa, sum hann hevur spent fram við kórsgáttina. Teir stoyta seg harí, og hann dregur kvikliga firi kjaftin á posanun. Síðan dró hann teir til kongin, og mangt skupp fingu teir á veginun. Men tá ið drongurin loysti frá, og kongurin sá prestin og deknin, tá skildi hann, at tað batti ikki at leggja treytir á henda meistartjóv, sum einki tóktist ovboðið. Og so gav kongur honun ríkidømi og lívsbreyð, so honun níttist ikki at stjala oftari.

---

## 27. Ímarin.

Tríggir tjóvir høvdu eina ferð tikið seg saman um at stjala. Teir vistu, at presturin hevði roykt

kjøt hangandi í einun skorsteini, og fóru so eina nátt til at stjala tað frá honun. Men skorsteinurin royndist so trongur, at ikki meira enn ein av teimun, hin minsti og klænsti, kundi sleppa niður ígjøgnun. Hinir báðir lata hann niður í línu; hann tekur roykkjøtið og bindur uppí endan á henni, og teir í erva draga so upp. Nú ið liðugt er og hann í neðra vil upp attur, er idla vorðið, tí hevur tað verið ringt at sleppa niður, verri verður at sleppa upp. Hann letur seg úr klæðunun, at hann kann vera klænri, og sendir so klæðini upp til teirra í erva. Men nú vilja teir ikki lata línuna niður attur til hansara, ríma sín veg við kjøtinun og lata hann standa naknan ettir í køkinun kjá presti. Ongastaðni kann ólukkudírið sleppa, tí hurðin er stongd, og lúkurnar eru firi vindeygunun. Hann finnur tá til ráð at íma seg svartan av nøkrun pottun, í køkinun standa, at hann kann líkjast fjandanun, og tekur so at buldra og gera um seg, at arbeiðskonan vaknar og kemur uttar í køkin til at vita, kvat gangur ið hetta er. Tá ið hon sær hetta svarta, trír hon, at tað er fanin, sum komin er í køkin, og loypur við rópan og nístan inn til prestin at siga frá. Presturin fer uttar, tóat ótti er á honun við. Hann tekur at mána hetta svarta spøkilsið; men tað heldur ímóti og vil ikki. »Jeg maner dig igennem vinduerne,« sigir prestur. »Ikki at fara,« svarar hetta svarta. »Jeg maner dig igennem lukte døre,« sigir presturin. »Luk op de døre!« rópar hetta svarta, og prestur er ikki seinur at lata didnar upp. Tjóvurin smeyg avstað tað kvikasta, hann kundi, og presturin sá hann ikki attur. Tjóvurin rann alt í einun til holið, har sum hann visti, at teir vóru vanir at goyma tjóvafola teirra, fann bæði kjøtið

og klæðini har og rímdi so avstað við ødlun, sum var. Hinir báðir sóu hann ongantíð attur.

---

## 28. Krússapotturin.

a. *Optegnelse fra Fuglø.*

Eina ferð vóru tað eini fátæk kjún, sum einki áttu uttan eina kúgv. So ein dagin bað konan mannin fara við kúnni at selja — annars doyðu tey í hungri, segði hon. Sum hann nú fer leiðandi kúnna, møtir hann einun gomlun manni við einun krússapotti undir hondini. Hesin gamli stedgar og spir hin fátæka, kvar hann fer við kúnni. Hann fer at selja hana burtur, sigir hin fátæki: tí tey eiga einki at liva av heima kjá honun. Hin gamli biður hann selja sær kúnna: »tú skalt fáa henda krússapottin atturfiri,« og vísir honun. »Nei,« sigir hin; »eg kann ikki lata kúnna firi ein krússapott.« »Tað vil koma tær væl við, um tú gert hetta bíti við meg,« sigir hin gamli: »hesin krússapottur vil kunna veita tær tað, ið er meira vert enn ein kúgv«. Hin fátæki umræður seg: hann ræðist, kvat ið konan vil siga; men góðan hevur hann hugin til henda undarliga krússapott, og keypið verður gjørt. Hann fær manninun kúnna, tekur krússapottin og fer heim við honun. Tá ið konun sær krússapottin og hoyrir, at hann hevur einki annað fingið firi kúnna, er hon um at gráta av idlsinni, skammar hann út, kvussu tápuligur hann er, og sleingir so krússapottin inn undir songina, so hann mundi brotnað; men heilur varð hann verandi kortini. So fór hon beint

í songina av berun idlsinni. Um morgunin, tá ið kjúnini eru uppfarin, kemur potturin út undan songini og sigir: »Jeg vil gå.« »Gakk í hundsreyvina við tær!« kvessir konan í. Potturin loypur av durunun og heldur kósini inn í eitt kvødnarhús. Har standa tvær gentur og mala kodn. Tá ið tær eru lidnar, sigir onnur: »Dekansett! nú hava vit einki at bera mjølið út í.« »Higg!« sigir hin: »har stendur ein krússapottur á gólvinun; best er at bera mjølið út í hann.« Tær so gera og fidla pottin fudlan við mjøli. »Jeg vil gå,« sigir potturin og er við tað sama av durunun. Tær skríggjandi attaná og skuldu taka hann; men potturin feyk so skjótt avstað, at tað var ikki hugsingur um at fáa hann attur; tær mistu hann brátt úr eygsjón. Potturin loypur heim til konuna við mjølinun, og nú ið hon sær, kvat tað er, hann kemur við, er hon heldur blíðari við hann enn firr, fer í stundini at knoða og baka dríl, og síðan, tá ið tey fara niður um kvøldið, setur hon pottin nakað varliga inn undir songina: hon hevði gjørt sind við hann igjárkvøldið. Morgunin ettir kemur krússapotturin út attur undan songini: »Jeg vil gå.« »Gakk, olmussudírið!« sigir konan. Potturin av durunun og fer inn kjá einun bakara. Bakarin stríðist við at taka breyð út úr bakarovninun og sigir við ein af dreingjunun, ið har standa: »Oreinsett! nú veit eg ikki, kvat eg skal gera við hesi breyðini; her er einki at leggja tey í.« »Jú; her stendur ein stórur krússapottur á gólvinun,« sigir drongurin; »best er at leggja tey í hann.« Bakarin heldur so við og fidlir pottin fudlan við breyði. Tá ið liðugt er, sigir potturin: »Jeg vil gå« og loypur á dir. Báðir, bakarin og drongurin, tóku at renna sum skjótast ettir honun til at

fáa hann attur; men tað var ikki so skapað: teir sóu ikki hælaferðina attur úr honun, og við tí skili vóru teir at venda heim attur so nakkalangir. Tá ið krússapotturin kemur heim til konuna við ødlun breyðunun, var hon kvaðna blíðari enn firr, og um kvøldið setur hon hann so ógvuliga varliga inn undir songina, at hann skal ikki brotna. Nú hava tey nóg mikið av breyði firi eina tíð. Morgunin ettir kemur krússapotturin attur út undan songini: »Jeg vil gå.« »Gakk, søti mín!« sigir konan. Potturin heldur kósini til ein prestagarð og sleppur sær inn í svøvnhúsið til prestafólkini. Tað er nakað tíðliga á morgni, og prestur og prestakona liggja bæði í songini enn; tey vóru ikki von at fara so tíðliga upp. Presturin hevur sitið og talt pengar kvøldið firi, men er ikki sloppin við at telja: nógv er ettir enn, og adlir pengarnir liggja á borðinun. Hann hevur onga rógv á sær, firr enn hann hevur fingið gjørt hetta burtur av sær, fer fram um stokkin og so í lag við at telja uttan at geva sær tíð til at lata seg í klæðini. »Hevði eg nú haft okkurt ílát! kvat skal eg taka adlar hesar pengarnar niður í?« sigir hann við konuna. Tá sigir hon: »Ein stórur krússapottur stendur har við didnar — eg veit ikki, kvussu hann er komin at standa har; men best er at telja niður í hann.« So telur presturin pengarnar niður í pottin, og ikki var tað eiti av pengun. »Jeg vil gå!« sigir potturin og loypur so knapliga av durunun. Presturin og konan avstað ettir honun í ein díran hast, hann undan og hon attaná — bæði brókaleys; men tað var ikki so skapað: tey sóu aldrig hælaferðina attur úr honun og tað var so eiðasørt, at tey vistu, kvørja leið hann tók. Bæði noyddust attur til húsa við gráin

takk og vóru útflent atturat av fólki. Potturin leyp heim til ta fátæku konuna við ødlun pengunun. Tá var hon findarblíð og segði, at nú skuldi hann aldrig fara úr húsinun meira; tað nítti teimun ikki, tí nú vóru tey rík. Undir songina varð potturin ikki krógvaður oftari; kjúnini høvdu hann ettirsíðani bert til príðis í húsinun og níttu hann ongantíð til nakað. Av pengun áttu tey nóg mikið adla teirra tíð, og nú er úti um krússapottin.

### b. *Optegnelse fra Sørvåg, Vågø.*

Ein fátæk kona sendi dóttur sína út at selja einastu kúgv teirra. Sum hon gongur, møtir hon einari kedling við einun krússapotti undir hondini. Kedlingin biður gentuna lata seg fáa kúnna firi henda pott: hon skal ikki koma til at iðra seg ettir keypinun. So verður keypið gjørt; men tá ið gentan kemur heim við ongun pengun og ongari kúgv, er mamman fúkandi idl. Krússapottin leggur eingin lag í; hann verður standandi á borðinun. Dagin ettir letur í pottinun: »Nu vil jeg gå.« »Gakk í hundareyvina!« sigir konan. Krússapotturin fer til ein bakara og setur seg á borðið. Tá ið breyðini eru bakaði, sigir bakarin: »Kvat skal eg fáa at leggja breyðini uppí?« Tá svarar eitt: »Har stendur ein krússapottur.« »Lítið er tað av mínun breyðun, ið gongur í ein krússapott,« sigir bakarin; men hini biðja hann leggja uppí pottin first. »Nu vil jeg gå!« sigir krússapotturin. »Gå ikke med mine brød!« rópar bakarin; men potturin er av durunun við tað sama, fer heim til ta fátæku konuna og setur seg á borðið. Nú gerst hon blíð og kadlar hann góðan pott. Annan dagin fer hann avstað

attur: »Nu vil jeg gå!« »Gakk í guds navn!« sigir konan. Krússapotturin fer til ein briggjara og setur seg upp á borðið. »Kvat skal eg lata ølið uppí?« spir briggjarin. »Har stendur ein krússapottur,« sigir eitt, ið inni er. »Lítið er tað av mínun øli, ið gongur í ein krússapott,« heldur briggjarin; men tá ið ølið varð latið í pottin, gekk alt í hann kortini. »Nu vil jeg gå!« »Gå ikke med mit øl!« rópar briggjarin; men krússapotturin sást ikki attur: hann feyk heim til konuna og upp á borðið. »Sí nú, kvat hann hevur veitt ídag! nú hava vit øl atturvið breyðinun,« sigir gentan við mommuna. Triðja dagin fer potturin avstað attur: »Nu vil jeg gå.« »Gakk í guds navn!« sigir konan. Hann fer til ein prestagarð og setist upp á borðið kjá prestinun. Presturin sigir við konuna: »Eg átti at farið og talt pengarnar; men her er einki at telja uppí.« »Har stendur ein krússapottur,« sigir prestakonan. »Lítið er tað av mínun pengun, sum gongur í ein krússapott,« heldur presturin. »Tel uppí hann first!« sigir konan, og tá ið talt varð, gingu adlir pengarnir í pottin. »Nú vil jeg gå!« »Gå ikke med mine penge!« rópar presturin; men tá var potturin longu uttandura. Tá ið hann kom heim við ødlun pengunun, helt dóttirin við mommuna, at krússapotturin var tó betri at hava enn kúgvin; og so var alt.

---

## 29. Krukkubrotini.

Tá ið tað er eitt herviliga frekt sæl, verður stundun tikið til: Tað rapa krukkubrot av himlinun.

Eina ferð var tað ein drongur, sum hevði lagt adlan hug sín á eina prestadóttur og hugsaði um at fara at fríggja til hennara. Men so hugsaði hann uppattur við sær sjálvun, at, kom hann til hesi prestafólkini, mundi hann ikki duga at hava rættan atburð, av tí at hann var ikki vanur at snúgva sær ímidlun stórfólk, og helst var tað tað, at hann helt seg ikki duga á at skina, kvussu mikið tað sámdi sær at eta, tá ið hann sat til borðs við prestafólkunun. Hann orðaði tí við ein annan drong um at vera filgisneytur sín og leggja sær lag á ødlun, men helst kvussu mikið hann skuldi eta. Hesin helt seg til at fara við honun, og so gjørdu teir av sín ámidlun, at filgisneyturin skuldi tradka biðilin á fótin, tá ið hann helt, at hann hevði etið nóg mikið. Teir avstað, komu í prestagarðin og fingu góða mótitøku. So vóru teir bodnir til borðs; men best sum teir eru setstir at eta og biðilin hevur skorið sær tríggjar bitar, nú kemur ein hundur, ið gongur og melur undir borðinun, til at tradka hann á fótin. Hann heldur tað vera filgisneytin, ið báknar honun, leggur við tað sama knívin frá sær og gevur uppat. Prestafólkini undrast og spirja hann, kví hann etur ikki. »Takk, eg havi etið nóg mikið,« sigir hann. Filgisneyturin etur seg mettan og væl settan, og so gera prestafólkini við. Síðan koma gestirnir uppá tos við prestin um mangt og margt, fest verður í pípurnar, og so líður kvøldið, til nátturðartíðin er komin. Biðilin hugsar við sær, at tað man ikki vera fólkaligt at koma ov skjótt fram við bønarorðinun: best er at bíða til morgunin ettir. Eitt fat við greyti verður sett fram, skeiðir verða lagdar, og tey setast at eta nátturð. Biðilin hevur ikki sopið meira enn tvær skeiðir, so

tradkar hin sami hundurin, ið gongur og melur undir borðinun, attur á fót hansara. Hann heldur tað vera filgismeytin, ið tradkar, og leggur við tað sama skeiðina frá sær. Prestur spir hann, kví hann sípur ikki; hann eigir tó at vera svangur, heldur hann: hann át einki til døgurðar. »Nei takk,« sigir biðilin, »eg eri mettur.« Ødl hini eta seg mett og væl sett, filgisneyturin við. Tað ið ettir er av greytinun verður sett inn í kovan, har sum hin maturin stendur. Síðan verður víst báðun gestunun á songina, sum teir skulu sova í. Tvær seingir standa í einun kamari; prestur og prestakona skulu sova í aðrari, teir báðir í aðrari. So fara ødl niður. Tá ið prestur og prestakona eru sovnaði, líðir biðilin við filgismeytin og sigir, at hann er so svangur — hann kann ikki sovna. »Tað eru góð ráð firi tí,« heldur filgisneyturin; »eg sá, tey settu greytin inn í kovan; gakk og fá tær av honun.« Biðilin heldur, at tað er so mirkt: »eg finni ikki attur á songina.« Tað skal hann væl vita ráð við, heldur hin og biður hann binda ein seglgadnstráð um annan seingjarstólpan, halda tráðinun í hondini og so lesa seg attur ettir honun, tá ið hann vil leggjast attur. »Hetta ber til,« heldur biðilin. So fer hann fram at klóra, trilvar við høgru hond, heldur tráðinun í vinstru og rakar umsíðir við kovan. So trilvar hann ettir greytfatinun, rakar við tað eisini, men kann ongan spón finna. Hann kærir seg firi hinun, at hann finnur ongan spón. »So kanst tú kráma,« heldur hin. Biðilin so ger; men meðan hann stendur og stríðist við greytin og gevur sær góða tíð, fer hin fram, loysir tráðendan og bindur hann um stólpan á hinari songini. So sigir hann við biðilin, at, um nakað er ettir av greytinun, kann hann bera sær

eitt sindur eisini: tað er komið svongd attur á hann. Biðilin tekur eina góða krummu av greyti og lesir seg attur ettir tráðinun. Tá ið hann kemur fram at songini, nú ljóðar tað sum blástur upp úr henni — prestur og prestakona sova fast og draga andan tungliga. Hann heldur hetta vera filgisneytin og biður hann ikki blása, tí »tað er ikki heitt.« »Her er greyturin! tak!« Einki svar. »Tak nú! tak!« Hann ilskast, tí hin vil ikki taka, og kastar greytin. Greyturin kemur niður á prestakonuna. Meðan hevur hin verið frammi, loyst tráðin og bundið hann attur um stólpan á teirra egnu song. Biðilin lesir seg nú attur til filgisneyt sín. Hann kærir seg, at hann er so skitin um hendurnar, sum hann hevur krámað í greytinun; hann sleppur ikki niður, firr enn hann hevur vaskað sær, sigir hann: og einki er at vaska sær í. »Tað eru góð ráð,« sigir filgisneyturin; »ein krukka við vatni stendur her frammanfiri songini; tak og vaska tær í henni!« Krukkan er skjótt funnin, men, ólukkutíð! hálsurin er so trongur, at biðlinun gongst rættuliga idla at fáa hondina niður í. Hann kærir adla sína neyð firi filgisneytinun, og hin leggur honun við tað sama lagið á; hann biður hann halda fingrarnar tætt saman, tá ið hann stingur hondina niður í, og knýta nevan, tá ið hann tekur hana upp úr attur. Hevur tað gingist idla að fáa hondina niður í krukkuna, kvaðna verri verður at fáa hana upp úr attur. Meðan biðilin stendur og stríðist við hetta, nú vaknar presturin. Hann kemur at nerta við henda vanlukku greyt, vekir konu sína og spir, kvussu vorðið er við henni. Biðilin stendur so gravkvirrur við krukkuni uppi á hondini. Konan er heilt forskammað, ólukkudírið, kann ikki vita, kvussu hetta

hevur tilborist, og fer fram úr songini til at vaska burtur av sær. Ein áarløkur rennur tætt fram við húsunun; hagar fer hon. Biðilin stendur við sama lag. Tá ið hon er útfarin, líðir hann inn í oyra á filgisneytinun, at hann kann ikki fáa krukkuna burtur av hondini: hann veit ikki, kvat hann skal gera. Hin líðir honun attur, at ein kvítur steinur stendur firi durunun; »far út og brót krukkuna i hann.« Biðilin so ger, fer út og ripar krukkuna í hetta, sum hann heldur vera hin kvíta steinin, men sum einki annað er enn prestakonan, ið situr í berun serki og vaskar sær í ánni. Krukkan sorlast, og brotini støkka um oyruni á henni. So loypur hann inn attur sum' skjótast. Um eina løtu kemur prestakonan inn og fer attur í songina. Prestur spir hana ettir, kvussu veðrið er, men hon biður hann ikki spirja. »So ringt hevur aldrig verið,« sigir hon; »tað rapa krukkubrot av himlinun.« Síðan leggst alt at sova attur. Um morgunin bar biðilin síni bønarorð fram, men har varð svarað tvørt nei; tí tá høvdu prestafólkini longu varnað, kvussu statt var í húsinun, og kundu ætla, at gestirnir vóru atvoldnir í tí ólaginun, ið gjørt var um náttina. Síðan vóru báðir útkoyrdir.

---

## 30. Bíttlingurin.

### a. Bitti Gutti.

*(Optegnelse fra Sumbø, Suderø.)*

Eina ferð vóru ein maður og ein kona; tey áttu ein son, sum tey rópaðu Gutta. Hann var so bíttur,

at hann dugdi ikki at lata seg í klæðir, tá ið hann var fullvaksin, men hevði brøkurnar í staðin firi kot og kotið firi brøkur; tí varð hann ongantíð rópaður annað av fólki enn Bítti Gutti. So doyði pápin. Ein dagin sigir mamman við drongin: »Sonur mín, tað sámir tær ikki longur at ganga ógiftur; eg eri gomul, og mær er tørvur á hjálp í húsinun.« Gutti spir: »Kvat er tað at giftast, mamma? eg skilji tað tað ikki.« »Tað er at fáa tær eitt konufólk, sonur mín, og lata prestin víga tikkun saman.« »Kann ein tá ikki lata seg víga saman við eitt mannfólk, mamma?« Men mamman risti við høvdinun og mutlaði: »Tú mást væl eita Bítti Gutti.«

Ein dagin sigir mamman við Gutta: »Ímorgin skalt tú fara við kúnni, ið her stendur, og selja hana firi nakrar pengar.« Gutti er fegin at sleppa. Um morgunin letur mamman hann í, adlan sum hann er, til ferðina, og biður hann royna at fáa nakað væl atturfiri kúnna. Gutti spir, kvussu hann skal bera seg at við kúnni at fáa hana avstað við sær. Mamman sigir, at hann skal binda eitt tog um hálsin á henni og so toga hana. Gutti fer í fjósið, bindur tog um halan á kúnni, setur báðar føtur í spenni móti fjósgáttini og streingir á, men alt til einkis — kúgvin vikast ikki. Hann verður argur, lemjir hana og bannar; men í tí sama kemur mamman, loysir togið av halanun og bindur um hálsin á kúnni, letur so sonin avstað við henni og ynskir honun góða lúkku. Tá ið Gutti hevur gingið ein tein, møtir hann einun manni og rópar til hansara: »Henda kúgvin kostar nakað! vilt tú keypa hana?« Hin fremmindi spir, kvussu mikið hann skal hava firi kúnna; men Gutti sigir tað sama sum firr, at hon kostar nakað. »So skalt tú fáa nakað,« sigir maðurin,

spítir eitt stórt sputt í hondina á Gutta og biður hann kníta nevan væl saman um tað og ikki forkoma tí: tí nú hevur hann fingið nakað firi kúnna. Maðurin fer sín veg við kúnni, og Gutti kvikar sær heim attur. Á veginun møtir hann prestinun og biður góðan dag; presturin biður góðan dag attur og tekur Gutta í hondina. Gutti higgur í hondina á sær — sputtið er burtur. Hann rópar til prestin: »Tín tjóvur! tú stjól tað sum eg fekk firi kúnna; um tú ikki flíggjar mær tað attur, so drepi eg teg nú í stundini.« Og Gutti ger, sum hann sigir, drepur prestin, kastar líkið í eitt mórudíki og fer so heim rópandi og bannandi: »Prestur stjól pengarnar, sum eg fekk firi kúnna; men eg beindi firi honun.« Mamman biður hann mars vísa sær á, kvar hann hevur grivið prestin, og hann filgir henni til plássið. Hon hevur ein hund við sær, og tá ið hon hevur koyrt Gutta heim attur, drepur hon hundin og grevur niður í mórudíkið, har sum Gutti hevði lagt prestin; men prestlíkið tekur hon upp, stoytir tað í eina á og fer so heim. Tá ið kvøldsett er og presturin er ikki atturkomin, fara húskadlar hansara út at leita ettir honun, men til einkis. Teir koma til Gutta og spirja, um hann hevur sæð prestin. Hann sigir ja. »Kvar sást tú hann?« spirja teir. »Á veginun,« sigir Gutti; »har drap eg hann.« »Bíttlingur tín! kvat hevði hann gjørt tær?« »Hann stjól pengar mínar og vildi ikki fáa mær teir attur.« »Kom og vís okkun, kvar tú hevur lagt hann!« siga húskadlarnir. Gutti fer við teimun til mórudíkið og vísir teimun á. Men nú ið teir grava, finna teir bert ein hund og ongan prest og biðja so Gutta skammast av sær at kadla ein hund ein prest.

Ein dagin sigir mamman við Gutta: »Far av-

stað í dag og bið tær Mariu til konu! hon er sami bíttlingurin og tú ert.« »Tað vil eg gera,« sigir hann, fer avstað og rópar: Maria! Maria! ettir veginun, sum hann gongur. Men best sum hann rópar, stoytir hann fótin ímóti einari túgvu og dettur. Tá ið hann er komin á føtur attur, hevur hann mist navnið á gentuni burtur og tekur at banna túgvuni, sum er atvoldin í tí. Hann gongur leingi og gremur seg og sær umsíðir ein mann koma gangandi við einun haka. Glaður fer hann til mannin og biður læna sær hakan. Hin fremmindi spir, kvat tað er, hann hefst at. »Eg ætli mær at grava í hasari túgvuni, tí at eg stoytti fótin ímóti henni, datt og misti navnið burtur á einari gentu, sum eg skuldi fara at fríggja til.« »Grava tú!« sigir maðurin. Gutti so ger og heldur við til mirkurs; so verður hann at sleppa sær heim attur, og tað er alt tað, at hann finnur vegin. Mamman undrast á, at hann kemur einsamadlur, og spir ettir gentuni; men Gutti svarar: »Eg datt um eina túgvu og misti navn hennara; so gróv eg rundan um túgvuna til at finna navnið attur, men fann tað ikki.« Mamman deilir: »Tig við tær, og lat ongan hoyra slíkt! Ímorgin fari eg sjálv avstað ettir Mariu til tín, og nú skal eg læra teg, kvussu tú skalt fara at, meðan eg eri burturi: tú skalt taka fruktina av tí grønasta, í garðinun er, og koyra í pottin til døgurða, og síðan skalt tú fjaðra teg í og standa firi durunun, tá ið eg komi við Mariu; men sí nú til, at tú gert, sum eg biði teg.« Tað firsta, Gutti ger næsta morgun, tá ið mamman er avstaðfarin, er at bera vatn heim og stoyta í døgurðarpottin; men tá ið hann hevur hongt hann upp ivir, hevur hann gloymt, kvat tað er, sum skal koyrast í til at kóka. Í tí at hann higgur uttan

um seg, ber hann eyga við hin grøna stakkin kjá mommu sínari. »Nú minnist eg!« rópar hann: »tað var tað grønasta, ið kókast skuldi, og tað kann einki vera uttan hesin stakkurin.« So koyrir hann stakkin í pottin at kóka til døgurða. Síðan minnist hann á hitt, sum mamman segði við hann: at hann skuldi fjaðra seg í, til hon kom attur. Hann tekur eina dínu, fer oman í kjadlarau, smir seg í tjøru, ristir dínuna og stingur seg sjálvan inn í fjaðrarnar. Nú hevur hann fjaðrað seg í, heldur hann. So fer hann út at standa firi durunun og sær mommuna koma við gentuni. Maria ræðist hetta spøkilsið, firi durunun stendur, og spir, kvat tað er. Tað er tilkomandi maður hennara, sigir hin gamla. Tær fara inn — nú flítur gólvið í vatni, so ødl verða vát. Hin gamla turkar upp first og fer síðan undir at fáa drongin reinan attur. Brúdleypið verður nú ásett; men fátt er um brúðrina. Mamman sigir við sonin brúdleypsmorgunin: »Nú skalt tú royna at bera teg væl at: biðja ødlun, sum tú møtir, góðan dag og kasta blíð eygu á brúðrina ímidlunat.« Tey fara í kirkju, og Gutti biður ødlun kríatúrun, sum hann sær, góðan dag. Tá ið tey koma úr attur kirkjuni, drepur Gutti bæði hundar og kettur, stingur eyguni úr teimun og koyrir í fikkuna. Sum tey sita við brúdleypsborðið, tekur Gutti hesi eyguni upp úr fikkunun og kastar á brúðrina, sum situr heilt forskammað. Nú er songartíð firi hond, og ødl at leggjast. Maria biður Gutta sløkkja ljósið; men best sum hann hevur sløkt tað, sigir hon, at hon noyðist út firi dir til at hjálpa sær. Hann sigir: nei, ikki uttan hon vil binda eitt reip um seg sjálva og geva honun hin endan, at hann kann toga hana inn attur, tá ið hann heldur hana hava verið nóg leingi. Ja,

tað vil hon, sigir hon, men biður hann ikki toga til sín, firr enn hon rópar. Úti firi durunun stendur ein geitarbukkur; hon bindur reipið um hodnini á honun og rímir so sín veg. Gutti ótolnast, streingir á reipið og togar geitarbukkin inn og upp í songina til sín. »Mamma, brúðurin er loðin!« rópar hann. »Ligg og tig við tær!« »Mamma, brúðurin stangar! hon hevur hodn.« Mamman fer fram, tendrar ljós og sær nú, at brúðurin er burtur og geitarbukkur teirra komin í staðin firi. Tá vóru tey so ógvuliga forskammaði.

## b. **Tápu-Kristin.**

*(Optegnelse fra Sørvåg, Vågø.)*

Ein kona átti ein so ógvuliga tápuligan son, sum æt Kristin. Ein dagin, sum hann gekk úti og spákaði, kom hann fram við nøkrun monnun, sum skóru ein akur. Teir spurdu hann, kvussu nógvar skeppur av kodni hann helt fáast kundu úr hesun akri, og hann svaraði: eina. So bukaðu teir hann firi hetta bítta svarið, og hann grátandi heim til mommu sínar. Hon spurdi, kvat ið bagdi honun, og hann segði frá, sum tilborist hevði. »Tápulingur tín!« segði mamman; »tú skuldi hava sagt hundrað skeppur.« »Bíða, mamma! tað skal eg siga eina aðra ferð « Annan dagin, ið hann er úti at spáka, møtir hann einun líkskara og tekur at rópa: »Hundrað skeppur! hundrað skeppur!« Menninir buka hann, og hann grátandi heim til mommuna og sigir frá, kvussu sær hevur gingist. »Tápulingur tín!« tú skuldi sagt: Í himiríki spælir sálin!« »Bíða, mamma! tað skal eg siga eina aðra ferð.« Triðja dagin, ið

hann er úti at spáka, kemur hann til ein mann, sum situr og flettir eina rissu, og sigir við hann: »Í himiríki spælir sálin á rissuni.« Maðurin loypur upp at buka hann, og Kristin grátandi heim til mommuna. »Tápulingur tín! tú skuldi sagt: Bort með den tæve!« »Bíða, mamma! tað skal eg siga eina aðra ferð.« Fjórða dagin møtir hann einun brúðarskara og tekur nú til at rópa: »Bort med den tæve!« Men hevur hann ikki verið bukaður firr, so verður hann tað nú og kemur ílandi heim attur til mommuna. Hon deilir hann idla og sigir, at hann átti at hava sagt: til lukku! til lukku! »Bíða, mamma! tað skal eg siga eina aðra ferð.« Fimta dagin kemur hann fram við einun harragarði, sum eldur er í og rópar til menninar, sum royna at sløkkja: »Til lukku! til lukku!« Men ikki gekk honun betur hesa ferð enn adlar hinar ferðirnar — hann varð bukaður, og tað við lít, áðrenn hann slapp heim attur.

Tað næsta at siga frá er tað, at mamman er farin at hugsa um at fáa Kristin giftan og bír seg til at fara út at fáa konu til hansara. Áðrenn hon fer, lærir hon hann, kvussu hann skal bera seg at, meðan hon er burturi: hann skal kóka súpan, koyra gás útá og lata pipar og ingefer í. Tá ið mamman er avstað, tekur hann gásina, ið liggur á eggjun undir borðinun, drepur hana og koyrir í pottin í staðin firi ta gásina, í kjadlinun er. Hund og kett áttu tey, sum tey rópaðu Pipar og Ingefer; tey bæði drap hann eisini og koyrdi í pottin. Nú hugsar hann um, kvør ið skal verma gásareggini, av tí at gásin er dripin. Hann tjørar seg, meiggjar seg út í gásafjøðrunun og leggur seg so á eggini. Nú kemur mamman attur og rópar: »Kvar ert tú, Kristin?«

Hann svarar undan borðinun: »Kokk kokk kokk kokk!« Tríggjar ferðir upp í slag rópar hin gamla og spir ettir Kristini; tríggjar ferðir rópar hann sama attur. Til endan finnur hon hann undir borðinun, skammar hann út og biður hann hava seg avstað í stundini til at lata seg í, tað spektakkul hann er: tí nú er brúðurin komin. So fer mamman at búgva til brúdleyps. Kristin spir, kvat ið fer at vera í brúdleypinun. »Súpan, ertrar, egg og kjøt,« svarar mamman og leggur til: »Nú skalt tú bera teg væl at við brúdleypsborðið: skera eggið sundur í fíra og taka fíra ertrar á skeiðina í senn, og tá ið tú hevur etið kjøtið, skalt tú leggja beinini attur á fatið; blíð eygu skalt tú kasta á brúðrina ímidlunat.« Brúdleypsmorgunin drepur Kristin kríatúrini í húsinun, stingur eyguni út úr teimun og stappar í vestafikkuna, áðrenn tey fara í kirkju. Tá ið tey koma attur úr kirkjuni, setast ødl til borðs. Kristin koyrir fíra egg í munnin í senn og sker kvørja ertur sundur í fíra. Tá ið hann hevur etið kjøtið, leggur hann síni egnu bein upp á borðið, tekur eyguni upp úr fikkuni og kastar á brúðfólkini, men eina mest á brúðrina, sum situr so forskammað og forteipað. Tá ið dagsett er, fer alt at leggjast; men Kristin er ikki meira enn lagstur, so kennir hann svongd á sær og rópar: »Mamma! eg eri svangur.« »Ligg og tig!« svarar mamman; »kví át tú ikki, tá ið hini ótu?« Men Kristin heldur við at kæra seg um svongd. »Pilsa liggur uppi á hidluni,« sigir mamman. Kristin fram í mirkrinun at klóra ettir pilsuni og rakar við eina kettu uppi á hidluni. »Mamma! pilsan er loðin.« Hin gamla sigir honun frá, at eitt fat við vedlingi stendur undir songini. So hann skavandi ettir tí, rakar við fatið

og sípur seg mettan. Sum hann er atturlagstur, noyðist brúðurin fram og út firi dir til at hjálpa sær nakað lítið. »Nei,« sigir Kristin: »tú sleppur ikki.« Men brúðurin heldur við hann, at hann kann binda hosubondini og sokkabondini saman og annan endan um armin á henni — so kann hann sjálvur halda í hin endan og toga hana inn attur, tá ið hann vil hava hana. Hetta heldur Kristin bera til. Tá ið brúðurin er komin út um, stendur ein geitarbukkur har firi durunun; hon loysir bandið av sær, bindur um hodnini á bukkinun og rímir so sín veg. Tá ið brúðgómurin heldur hana hava verið nóg leingi, togar hann á og dregur geitarbukkin inn og upp í songina til sín. Bukkurin tekur at stanga. »Mamma! brúðurin stangar!« rópar Kristin. »Ligg og tig!« svarar mamman; »tað eru hárnálirnar, sum stinga. Geitarbukkurin tekur at kukka. »Mamma! brúðurin sparlar!« »Ligg og tig! tað eru perlurnar, ið detta av perlukransinun.«

Í endanun sovnar hann. Men um morgunin, tá ið mamman og hann bæði vaknaðu, vóru tey so ógvuliga skamfuktaði.

## 31. Kongadóttirin, ið duld var inni í átjan ár.

Eina ferð var tað ein kongur, sum átti eina dóttur. Í átjan ár duldi hann hana inni í einun mirkun húsi, kvar einki ljós kom inn, so hon visti ikki, at nakar dagur var til, firr enn hon var átjan vetra gomul. Um somu tíð var ein keisari har um vegir, sum tók moydómin av ødlun jomfrúun; firi

honun var tað, at kongurin krógvaði dóttur sína. Tá ið tey átjan árini vóru umliðin, var ein riva komin í veggin, sum dagur sást ígjøgnun. Kongadóttirin spir kamarjomfrúurnar, kvat ið hetta er, sum hon sær. »Hatta er dagur,« siga tær. »Kvat er tað?« spir hon. Nú er teimun idla við, og tær biðja hana vælsignaða tiga og ikki lata pápa hennara vita av, kvat tær hava sagt henni. »Kví skal eg ikki fáa hetta at vita?« spir hon. Tá siga tær henni frá, at ein keisari er, sum tekur moydómin av ødlun jomfrúun, og tí hevur pápi hennara goymt hana her. Firstu ferð ið kongurin kemur attur at vitja dóttur sína, loypur hon í hann at biðja hann lova sær út; men hann noktar. Hon skal væl vita at vara seg firi keisaranun, sigir hon og bønar pápan so mikið, at hann lovar henni. Hon út at ganga. Nú gongur boð til keisaran, at kongur eigir so fagra dóttur. Keisarin saðlar hest sín og ríður í kongsgarð at vitja. Kongadóttirin fagnar honun úti á trappuni. »Nú skalt tú sova kjá mær í nátt,« sigir keisarin. Kví ikki tað? sigir hon: men so verður hann at lova at fara firri upp í songina. Ja, sigir hann: men so má hon ikki lumpa seg. Hon reiðir fagra song upp ivir nátthúsið og biður hann so koma. Keisarin stígur upp í songina, men tað er alt í einun, at hann dumsar niður í nátthúsið. Síðan rímir hann heim so skammfuktaður. Hann svør hevnd, fer til ein gudlsmið og biður hann gera sær eina út av skreytbúna gudlkrúnu og so gera tað uppí, at firsta menniskja, sum setur hana á seg, verður spitalskt. Nú ið gudlkrúnan er liðug, fer keisarin við henni í kongsgarð. Kongadóttirin stendur firi honun og fagnar honun. Hann er komin at geva henni eina gudlkrúnu, sigir hann. Hon

skoytir ikki um gudlkrúnu hansara, uttan hon sær, kvussu hon ber á honun first, svarar hon. Tey upp at trætast; hann roynir at seta krúnuna á hana, men hon er knøpp og fær sett hana á hann. Nú er hann spitalskur alt firi eitt, fer heim og leggst í songina. Har verður hann liggjandi — eingin doktari kann grøða hann. Tá tikir henni sind í keisaranun; hon letur seg í doktaraklæði, at hann skal ikki kenna hana, og fer til hansara. Tá ið hon kemur at portrinun, stendur mamma keisarans úti. Kongadóttirin spir: »Kvussu livir keisarin?« »Ógvuliga idla,« svarar hin gamla. Kongadóttirin vil síggja hann og fer inn. Í sama sinni sum hon hevur verið kjá honun, batnar hann. Tað firsta hann er mentur at fara út at ganga attur, fer hann at finna kongadóttrina. Hon kemur út ímóti honun, sum hon er von, og hann sigir við hana, at nú skal hann fáa teir tríggjar ringastu sveinar sínar at sova kjá henni í stadli sínun í nátt. Har gerst einki við, men eina bøn vil hon tó biðja hann um first, sigir hon, og tað er at geva henni átta daga freist til at reinsa stadlin, áðrenn teir koma. Tað lovar hann henni. So reinsar og skúrar hon stadlin, skríðir hann upp við gudli og setur hann við edilsteinun, so eingin hevur sæð slíkan stadl. Nú er náttin firi hond, at sveinarnir skulu koma; hin firsti skal koma, tá ið klokkan er tíggju, hin annar, tá ið hon er edlivu, og hin triði, tá ið hon er tólv; so hevur keisarin skipað firi. Síðan leggst keisarin at sova. Men andvekur er komin á mommu keisarans; hon kann ikki sovna og fer út at ganga. Hon kemur fram við stadlinun og sær ljós brenna har inni. Hon fer inn og verður bilsin at síggja kongadóttrina sita har. Situr hon her? spir keisaramamman. »Ja, her skal

eg sita í nátt,« svarar kongadóttirin, »men,« leggur hon atturat, »vilja tigun sita firi meg her í nátt, skulu tigun eiga alt gudlið, ið inni er í stadlinun.« Keisaramamman svarar ja, men biður so kongadóttrina fara at sova kjá soni hennara, keisaranun, í sín stað, tí hon sjálv var altíð von at sova kjá honun. Kvussu vóru tey von at liggja? spurdi kongadóttirin. »Bak ímóti baki,« segði hin gamla. Tá ið klokkan er tíggju, kemur hin firsti sveinurin; hann sær keisaramommuna sita í stadlinun og rímir avstað attur. Ein tíma ettir kemur annar sveinurin, sær keisaramommuna og rímir, og so ger hin triði. Nú vaknar keisarin og hugsar við sær læandi, at hann skal tó fara í stadlin at vita, kvussu til stendur við kongadóttrini og sveinunun. Hann kemur í stadlin og sær mommu sína sita har. Nú eru glómur í keisaranun: Situr hon sjálv her? kvar er kongadóttirin? Hin gamla svarar, at kongadóttirin svevur í song við honun. Keisarin er óður og svør hevnd; men nú ið hann kemur inn attur í svøvnhúsið sítt, er kongadóttirin horvin. Hann dansar av øði; men tá ið hann er kólnaður attur, skiftir hann hug: tað hevði verið lagamannin at fáa hesa kongadóttur til konu, hugsar hann, tí hon var so einskila vitug, og eina vituga konu vildi hann hava. So fer hann í kongsgarðin, fríggjar til kongadóttrina, og hon játtar, um hann vil lova ikki at hevna seg inn á hana og ikki higgja at øðrun konufólki. Lagað var tá til brúdleyps, og brúdleypið stóð í kongsgarðinun. Síðan siðaði keisarin seg væl.

---

## 32. Hin vakra og vituga drotningin.

Ein kongur vildi hava eina konu, sum var bæði vøkur og vitug, men fann onga, sum honun líktist á. So klæddist hann sum ein fátækur drongur og fór út at ferðast til at leita sær ettir einari konu, kom í eitt fátækt hús á kvøldi og bað fólkini hísa sær. Kjúnini søgdu, at tey høvdu onga song at leggja hann í, uttan tey løgdu hann í teirra sjálvs song og løgdu seg sjálv á gólvið. Nei, segði hin fremmandi: hann skuldi liggja á hálminun sjálvur. Einki fólk sá hann uttan tey bæði tvey eini og spurdi tí, um einki annað fólk var har. Men tey duldu firi og søgdu, at einki fólk var. Um morgunin hoyrir hann, at eitt spinnur uppi á loftinun á einun rokki. Tey skulu lata seg síggja hetta fólkið, ið kjá teimun er, sigir gesturin: tí fólk er har. Kjúnini noyðast tá at lata hann síggja dóttur teirra — tí hon var tað, ið spunnið hevði — og nú er hon av alravakrastu gentun at síggja. Kongurin fær sinni til hennara, men heldur tað vera ov slættligt firi seg at hava eina fátæksmansdóttur til konu, fer so heim attur og talar einki. Men nú ið hann er komin heim, fær hann ikki frið; hann hugsar í heilun um vakurleika hennara, men kann ikki vita, um hon man vera vitug edla ikki. Hann vil royna hana, skrivar henni eitt bræv, leggur ein vindil av silkitráð innaní og biður hana veva sær hetta til gólvteppi. Hon skrivar honun attur, leggur eitt sneisarpetti innaní brævið og biður hann gera sær hetta til ein vevstað: so skal hon veva honun teppið. Nú sær kongurin, at gentan er vitug atturat tí, at hon er vøkur, heintar hana heim til sín og

ger hana til drottning sína, men setur henni tey vilkor, at hon skal ikki blanda seg í ríkissakir.

Ein dagin kemur ein fátækur maður í kongsstaðin við eini kvidnari rissu, og rissan verður latin inn í ein stadl, har sum hestar stóðu. Um morgunin hevði rissan folað; filið stóð uppi ímidlun hestarnar, og tí hildu teir, sum hestarnar áttu sær filið til. Maðurin varð at fara við ongun fili og tók so upp søksmál; men einki batti. Hann fór tá til drotningina og bað hana leggja sær ráð. Hon bað hann taka eitt fiskisnøri, fara út í ein sandbakka og halda snørið niður í sandin, og kvørjun, ið kom til hansara og spurdi, kví hann sat so, skuldi hann svara, at so ómøguligt sum tað var, at hann kundi fáa fisk upp úr sandinun, so ómøguligt var tað, at hestar folaðu. Maðurin so ger; fólk tisa saman um hann og spirja, kví hann situr so; men hann svarar, sum drotningin hevur lagt honun lag á. Nú verður hann tikin og spurdur, kvør ið hevur lært hann hetta; men hann vil ikki siga. So verður hann settur fastur og píndur, til hann sigir frá. Nú ið kongurin hoyrir, at drotningin hevur lagt honun ráð, skjítur hann hana frá sær, tí hann hevði forboðið henni at leggja seg uppí ríkissakir. Hon sigir, at bæði skulu halda eina veitslu first, áðrenn tey skiljast, og ein dírgrip vil hon hava við sær til áminnilsi, áðrenn hon fer av ríkinun. Hetta játtar hann henni: hon skal fáa, kvat ið hon inskir. So halda tey veitslu; drotningin letur svøvndropar í drekkað kjá konginun, so hon fær hann at sovna, tekur so ein vogn, spennir hest firi, leggur kongin í vognin og ekur avstað við honun til húsið, har sum foreldur hennara búgva. So leggur hon hann upp á loftið í ta song, sum hon sjálv hevði verið

von at sova í. Nú ið kongurin vaknar um morgunin, er hann reint ørur; hann spir hana sjálva ettir, kví hon hevur gjørt hetta við seg; men hon svarar, at hann hevði lovað henni at taka ein dírgrip við sær, kvønn ið hon vildi kjósa sær, og størri dírgrip enn hann sjálvan fekk hon ikki: tí tók hon hann avstað við sær. Tá sá kongurin, at einki batti við hana, so vitug sum hon var; hon skuldi koma heim attur við honun, segði hann, og hava lov at ráða ettir tikki herettir í ødlun ríkissøkun, sum hon vildi.

---

## 33. Tey gomlu, sum bardust um greytarsneisina.

Eina ferð var tað ein maður og ein kona, sum vóru so ógvuliga fátæk. Ein morgun kom ein bóndi inn til teirra og spurdi mannin, um hann vildi koma til arbeiðis kjá sær. Tað var »ja« kjá hesun fátæka, áðrenn hin hevði hálvtalað orð, »tí,« segði hin fátæki, »eg vænti mær reiðuliga út á greytin í kvøld frá tær atturfiri, annaðkvørt av mjøli edla av kodni.« So fór hann til arbeiðis kjá bóndanun, og tá ið dagur var at kvøldi komin, fekk hann í løn ein hálvan fjórðing av kodni. Hann tók posan á nakkan og gekk til hús; konan skundaði sær á kvødnina við kodninun til at mala og gav ikki uppat, firr enn liðugt var; tí alt skuldi út á greytin. Sum hon var at gera henda greyt, orkaði hon ikki at røra og bað mannin koma at hjálpa sær, og so rørdi hann, til adlur hálvfjórðingurin var út á gjørdur. Tá ið kókað var, tók konan sneisina upp úr

og setti seg at sleikja hana. »Nei,« sigir maðurin, »eg eigi sneisina at sleikja, tí eg rørdi.« »Sneisina fært tú ikki,« sigir konan; »tí eg gjørdi út á.« So klandraðust tey eina løtu, til tey giørdust rættuliga ónd og fóru saman at berjast um hesa vanlukku sneis. First bardust tey inni, so út ígjøgnun didnar og síðan burtur frá húsinun. Tvey bødn, sum tey áttu, drongur og genta, sótu ettir heima og bíðaðu; men eingi foreldur komu attur. Bødnini livdu væl, so leingi sum greytur var til í pottinun, men tá ið hann var tómur, høvdu tey einki at liva við. So rímdu tey av húsinun bæði, hon við pottinun og hann við einun hundi: tað einasta livandi, tey áttu ettir. Tá ið tey høvdu gingið nakað langt, orkaði hon ikki meira at bera pottin og skifti um við baggja sín. Tey gingu saman, til gøtan skar sundur, og síðan fór kvørt sín vegin, hann við pottinun á høvdinun og hon við hundinun undir liðini. Gentan gekk leingi og kom til ein kongsgarð. Har varð hon fest í tænastu og kom at vera væl kend og vinasæl av ødlun, tí hon var bæði dúgulig og skilagóð og førdi seg væl upp á adlan hátt. Kongasonurin legði ást á hana, og tá ið hon hevði tænt har í nøkur ár, var endin tann, at hann skuldi giftast við henni. Stórt skuldi brúdleypið vera, og nógv varð boðið bæði av høgun og lágun. Brúdleypsdagin, sum tey sita við borðið, verður brúðrini higgjandi út ígjøgnun vindeygað, og hon tekur at smírast. Tá sigir kongurin: »Tað er ikki siður í hesun landi, at brúðurin smírist við brúdleypsborð.« Hon svarar: »Higg út ígjøgnun vindeygað!« Kongurin higgur og sær baggja hennara koma gangandi tvørtur firi vindeygað við greytarpottinun á høvdinun. Hann varð tá inn boðin og settur við brúd-

leypsborðið. Eina løtu ettir tekur hon at læa so hjartaliga. Tá sigir kongur: »Undarligt er við hesari brúður: hon situr og lær enn.« Hon svarar: »Higg út ígjøgnun vindeygað!« Hann so ger og sær foreldur hennara koma berjandi um greytarsneisina tvørtur firi vindeygað. So sendi hann fólk út at skilja tey sundur og taka sneisina av teimun. Tá ið greytarskadnið var vaskað burtur av teimun, vóru tey inn boðin og sett til borðs við hinun. Síðan vóru tey bæði gomlu verandi í kongsgarðinun, livdu væl og samdust væl; men ongantíð fingu tey lov til at vera inni, tá ið greytur varð gjørdur.

---

## 34. Teir tveir brøðurnir.*)

*Tekst A.*

Eina ferð vóru eini fátæk kjún. Maðurin fekkst við at rógva út, og ein dagin eydnaðist tað honun at fanga ein fisk so sjaldsaman, at honun dámti ikki at drepa hann, og so slepti hann honun út attur. Hann fiskaði hann attur næsta dag, slepti honun, og á henda hátt gekk honun triðja dagin eisini. Tá bað fiskurin hann um at drepa seg: einki skuldi hann sjálvur eta, men konan skuldi hava høvdið, rissan uggastikkið, tíkin miðstikkið, og sporlið skuldi hann grava niður í kálgarði sínun. Maðurin gjørdi, sum fiskurin bað, skar hann sundur í fíra, gav konuni, rissuni og tíkini pettini at eta og gróv sporlið niður í urtagarðinun. Tá ið nøkur tíð var umliðin, vóru ødl kviðin og áttu tvíburafostur, alt hannslag. Konan átti tveir meinlíkar dreingir. Tá ið teir vóru tilkomnir, fóru teir

*) Heraf to tekster, begge fra Kunø.

út í kálgarðin at spæla; tá vóru meinlík svørð vaksin upp úr sporlinun, ið har var niðurgrivið, og kvør av dreingjunun tók sítt. Síðan fóru teir út í veröldina, kvør við sínnn hesti, hundi og svørði. Áðrenn teir fóru, gav pápin teimun kvørjun sítt glas: tá ið tað rodnaði í glasinun kjá øðrun, var hin baggin í neyð. Teir filgdust eina veglongd og skiltust so sundur. Hin eldri kemur til ein kongsgarð og fær tænastu. Har er ein kongadóttir; tey fáa hug kvør at øðrun, og endin er, at tey trúlovast og verða gift. Ein dagin sigir hann við hana, at her eru so nógvar smáoyggjar uttan um: um nakar bír har? Nei, har mátti hann ikki fara — so kom hann ikki attur. Hann bað menn føra seg út kortini. Teir seta hann uppá land; hann gongur einsamadlur, kemur til eini hús og fer inn. Har stendur borðreitt við mati og drekka, og hann setist til borðs. Ein kona kemur inn og sigir við hann, at hann skal ikki eta, firr enn hann hevur bundið hestin, hundin og svørðið fast kjá sær; hann so ger, men liggur tá sjálvur bundin og verður at liggja. Nú higgur hin bróðirin at glasinun og sær, at tað er reytt. Hann fer ivir háls og herðar tann vegin, sum hann veit, at bróðirin er farin, kemur til kongsgarðin og verður mótitikin sum kongur. Hon er ónatúrliga blíð og fegin um, at hann er atturkomin, og spir, kvussu honun hevur gingist úti á oydni. Nú skilst honun, kvar ið bróðirin er farin, men ikki torir hann at lata við seg koma. Um kvøldið, tá ið tey fara niður, leggur hann svørðið ímidlun teirra. Við tað sama tey vakna um morgunin, biður hann menn føra seg út á oydna. Kvat hann altíð skuldi har? spir hon. Hann hevur nakað at gera, sigir hann. Hann verður fluttur, kemur til sama húsið og setur seg til borðs;

konan kemur og sigir við hann, sum hon segði við hin bróðurin. Hann etur, men bindur einki. Nú sær hann bróðurin og tað, sum hann hevði haft við sær, alt bundið. Hann loysir ødl og leskar tey, tosar við bróðurin og spir, um hann er giftur — hann lá kjá konu hansara í nátt, sigir hann. Ilt fligur í hin; hann tekur svørðið, rennir í bróður sín og fer so heim attur til sín sjálvs. Konan spir, kví hann var so undarligur at leggja svørðið ímidlun teirra ígjáranáttina Nú skilst honun, kvussu trúgvur bróðirin hevur verið; hann sjálvkravdur út attur til oydna, finnur krukku við smirsli í húsinun og roynir at grøða bróðurin. Tá tekur at bragda í tí dripna, og endin er, at hann kemur til lívs attur. Síðan fóru báðir heim í kongsgarðin við gleði og gamni.

*Tekst B.*

— — — — — — Tvey trø vuksu upp úr sporlinun í kálgarðinun, og kvør bróðirin skuldi eiga sítt. Tá ið træið følnaði kjá øðrun, var hin bróðirin í neyð. — Eldri bróðirin kemur til eina kongaborg; har situr drotningin og grætur. Hann spir hana, kví hon situr so sirgin. Tey fáa einki vatn, sigir hon: tí ein dreki hevur lagt seg út ivir, og tey verða at geva honun eitt fólk at eta kvørja ferð; firr fáa tey ikki vatn; nú skal kongadóttirin kastast firi djórið ímorgin Drongurin lovar at hjálpa henni, og sum menninir skulu kasta kongadóttrina firi drekan, og djórið rættir seg fram til at taka, dregur drongurin svørðið og høggur høvdið av tí. So verður hann trúlovaður við kongadóttrini, men áðrenn hann giftist, vil hann sleppa at ferðast eina tíð. Hann kemur til eina

24*

aðra kongaborg og leggur ást á kongadóttur, ið har er; men kongurin vil ikki lata hann fáa hana, uttan hann ger tríggjar treytir, sum á hann verða lagdar. Hann ger adlar hesar treytir, tí kongadóttirin leggur honun lag í ødlun, og endin er, at hann fær hana. Síðan fer hann út í oynna, fer inn í húsið og hittir har konu við stav, sum er grønur í øðrun enda. Hon nertir við hundin og við hann sjálvan, og alt verður til stein. Tá følnar træið kjá tí ingra bróðurinun, ið heima er, og hann beinan vegin avstað til at leita eldra bróðurin upp og hjálpa honun — — —

---

## 35. Trødlið á fjadlinun.

Maður og kona áttu tveir dreingir. Ein dagin fóru teir út at ganga og tóku kvør sín vegin. Annar kom til eitt hús, kvar hann fekk svørð og rissu, reið so til eitt annað hús og fekk ein hund, so til triðja og fjórða húsið og fekk hund úr kvørjun. Tá ið hann hevði riðið ein dag, kom hann til ein stóran stað; har var ræðsla og grátur á fólki, av tí at eitt trødl við tíggju høvdun skuldi hava eitt fólk úr staðnun kvønn dag til at eta. Tað búði uppi á einun fjadli, og fólkini skuldi førast hagar upp til tað. Tann dagin, ið hesin drongur kom til staðin, var út av lagi ringur standur í kongsgarðinun, tí kongadóttirin sjálv skuldi verða førd firi trødlið. Kongurin hevdi lovað tí manni, sum kundi drepa tað, dóttur sína til ektar; men einki batti. Hundarnir kjá dronginun: Pætur klóki, Pætur sterki og Pætur snari, tosa saman um at fáa dripið hetta

trødl; Pætur klóki stílar, kvussu at skal verða farið, Pætur sterki heldur seg til at fedla tað, so drongurin kann fáa høgt høvdini av við svørðinun, og Pætur snari skal vera kvikur at taka høvdini, so kvørt sum tey verða avhøgd, og svimja við teimun um fjørðin. Sum alt fólkið fer grátandi attaná prinsessuna upp á fjadlið, drongurin og hundarnir í oddanun, loypur Pætur sterki fram og fedlur trødlið, drongurin ripar til við svørðinun og eitt høvdið av; men áðrenn Pætur snari fær gripið tað, fíkur tað upp attur, og Pætur klóki biður Pætur snara vera snarari í vendi aðra ferð. Drongurin høggur firsta høvdið av attur, og nú er Pætur so kvikur at grípa tað og svimja um fjørðin við tí. Soleiðis gekk, til ødl høvdini vóru avhøgd. Síðan skar drongurin tungurnar úr teimun og koyrdi í lummaklútin kjá prinsessuni; men av tí at bæði hann og hundarnir vóru móðir, løgdust teir at sova og prinsessan við; lummaklútin við trødltungunun hevði hon kjá sær. Meðan tey svóvu, kom eitt ótíggi, stjól prinsessuna og lummaklútin — kelvi legði tað í munnin á henni, so hon fekk ikki talað — og høgdi so høvdið av dronginun. Síðan fór hetta til kongin, segði seg hava dripið trødlið og vísti klútin og tungurnar fram. Tá ið hundarnir vaknaðu, vóru teir so ógvuliga forharmaðir at síggja harra teirra liggja høvuðleysan. Teir at seta høvdið uppá hann; men tað kom at sita rangvørgt; ikki kundu teir fáa tað av attur, og einki svørð var at høgga við, tí tað var stolið eisini. Pætur snari fór tá inn í staðin til at læna svørð, og Pætur sterki høgdi høvdið av attur við tí — alt stílaði Pætur klóki. So settu hundarnir høvdið aðra ferð uppá harra teirra, og tá kom at vera rætt, so at hann livnaði upp attur. Nú ið teir koma til

staðin, stendur brúdleypið kjá prinsessuni og hinun ótigginun, sum segði seg hava frelst hana. Hon, olmussudírið, hevði sagt nei; men kongurin, pápi hennara, hevði trúað hana til at giftast við honun. Sum tey sótu við brúdleypsborðið, sendi drongurin rissu sína tvørtur firi vindeygað; brúðurin kendi hana, leyp upp og segði, at hann, sum hesa rissu átti, hevði dripið trødlið. Drongurin varð heintaður inn og segði frá ødlun, sum tilborist hevði; ótiggið dugdi einki at greiða frá, tá ið tað varð spurt, og noyddist at ganga við, kvat tað hevði gjørt. So varð tað dømt og dripið. Men drongurin varð giftur við prinsessuni og fekk kongaríkið ettir hin gamla kongin. Men hundarnir vóru altíð sum tænarar kjá honun.

---

## 36. Hin ónda móðirin.

Ein maður hevði verið burtur í kríggj; men tá ið hann kom heim attur, vildi konan ikki vita av honun, tí at hann var vorðin brekaður í kríginun. Hon rímdi tí frá honun og hevði sonin við sær. Drongurin var ikki mentur at filgja mommuni, men fann eitt dvørgabelti á veginun, og tá ið hann hevði bundið tað um seg, megnaðist hann so ógvuliga og gekk nú so nóg sterkari enn hon. Tey koma til ein risa, sum stríðist við að fáa ein klett burtur, ið liggur firi hedlisdurunun og forðar honun gongdina; men ikki er hann mentur at fáa klettin burtur einsamadlur. Drongurin hjálpir honun, og nú gongur so lætt. Risin fær við tað sama tokka til drongin og bíður báðun at vera kjá sær. Mamman fær

brátt tokka til risan og kann ikki torga sonin longur. Hon leggur seg sjúka og sigir, at hon grøðist ikki, uttan hon fær bjadnarmjólk; hon heldur tað vera víst, at bjødnin skræðir drongin sundur, um hann kemur at mjólka henni. Men risin fær honun eitt gudlker at hava við sær til at mjólka í, og nú bjødnin sær hetta skínandi gudlið, verður hon so blíð, at hon liftir lærið og letur drongin mjólka sær. Tá ið hann kemur attur við mjólkini, finnur hin gamla tað til ráds, at hon grøðist ikki, uttan hon fær leyvumjólk. Drongurin avstað attur við gudlkerinun og tað gongst honun á sama hátt við leyvuni sum við bjødnini. Hin gamla finnur nú tað til triðja ráðið, at eplir frá risunun, brøðrun til henda risan (sjey eru teir í tali), er tað einasta, ið kann grøða hana; undan teimun sleppur drongurin ikki við lívinun, hugsar hon. Men bjødnin og leyvan eru góðar við tann neyðar drong og filgja honun, kvar ið hann fer. Tá ið hann kemur til hedlið, sum risarnir eru, beitir hann bjødnina og leyvuna á teir, og tær skræða teir adlar sundur. Ein kongadóttir er har, sum risarnir hava stolið; men hon vil ikki fara úr hedlinun; so tekur drongurin eplini og fer heim við til mommuna. Hon biður hann lata seg síggja beltið, ið hann hevur um miðjuna; men tað firsta ið hon fær tað í hond, spennir hon tað um miðjuna á sær sjálvari og er nú ment ivir sonin. So rívur hon kálk í eyguni á honun og ger hann steinblindan. Hann stumlar attur í hedlið, neyðardírið, til kongadóttrina og verður verandi har kjá henni. Nú kemur eitt skip av Onglandi hagar; kongurin hevði sent menn út í tí til at leita ettir sínari horvnu dóttur, og nú raka teir við bæði har í hedlinun. Teir føra so bæði

hana og hin blinda drongin heim attur við sær. Men nú ið kongadóttirin er heimkomin, leggst hon sjúk av trá til hansara; hon sigir pápanun frá, men hann er so óndur um hetta, at hann letur flita bæði attur í hedlið. Tá eru bjødnin og leyvan har enn og taka attur at filgja dronginun. Ein morgun, sum kongadóttirin er úti at ganga, sær hon ein hjørt koma rudlandi oman úr einun fjadli og at einun vatni; tá ið hann hevur verið í vatninun, bíður hann til at ganga attur, tó idla. Annan morgunin sær hon tað sama; tá gongur hjørturin betur. Triðja morgunin gongur hann reiðuliga, sum einki hevði baggað. So leiðir hon drongin til vatnið og vaskar honun um eyguni; hetta ger hon fíra morgnar upp í slag; firsta morgunin glimmar dagur kjá honun, annan morgunin sær hann nakað, men einki til muns; triðja morgunin hevur hann hidling á at lesa ein brævlepa, ið hon fær honun, og hin fjórða lesur hann reiðuliga brævið. Nú ið hann er grøddur, fer hann til at vitja móður sína; tá liggur hon og svevur og hevur átt badn við risanun. Drongurin verður varur við dvørgabeltið, at hon hevur bundið tað um songarstokkin; hann tekur tað og bindur attur um miðjuna á sær sjálvun. Nú ið mamman vaknar, saknar hon beltið og krevur tað av soninun; men hann sitir henni og beinir so firi báðun, henni og risanun, við bjødnini og leyvuni, sum hjálpa honun. Hann banaði teimun, tí annars høvdu tey beint firi honun. Síðan livdu tey bæði, kongadóttirin og hann, í risahedlinun.

---

## 37. Drongurin, ið burturtikin varð av havfrúnni.

Eina ferð var tað ein maður og ein kona, sum einki høvdu at liva við uttan tað lítla, maðurin vann á útiróðri. Ein dagin, sum hann er á útiróðri og situr við snørinun, kemur ein havfrúgv upp undan og sigir við hann: »Vilt tú geva mær tað, ið kona tín ber undi beltinun, so skalt tú altíð fiska nógv.« Maðurin hugsaði einki meira um hetta, uttan lovaði, at tað skuldi hon fáa. Um kvøldið, tá ið hann kom attur, segði hann konu sínari frá, at nú fór hann altíð at fiska nógv, men hon fór at missa liklarnar, ið hon bar undir beltinun, og so sigir hann henni frá, kvat hann hevur lovað havfrúnni. Men konan er so ógvuliga forharmað: »Tú veitst, at eg beri meira enn liklarnar undir beltinun; og eri nógv við badn.« Maðurin verður nú ikki minni forharmaður enn hon, men her gerst einki við: lovað er lovað. Næstu ferð hann er útrógvin hevur hann liklar hennara við og kastar á sjógvin. Tíðin líður, og tann dagur kemur, at konan eigir eitt evnaligt dreingjabadn. Dongurin veksur til, og mamman er altíð aktsom um hann. Tá ið hann er átjan ára gamal, halda foreldrini ongan vanda vera firi honun, og hann sleppur til útróðra við pápanun. Ein dagin, sum teir hava verið úti á havi og leggja attur at landi, stígur pápin upp úr bátinun; men í sama bragdi kemur ein meldurglaða og tekur bátin við dronginun í út á sjógvin, so einki sást attur til hansara. Hin gamli gongur nú heim til hús við tungun sinni. Drongurin í bátinun veit einki til sín, firr enn hann er komin upp á ein

sand: har sær hann ein mann koma gangandi ímóti sær. Maðurin sigir við hann: »Hann, sum kemur her, fær nógv at stríðast við; tú verður at royna, kvat tú kant, at loysa eina jomfrú, sum er giglað føst í jørðina.« So sigir hann dronginun, kvønn veg hann skal ganga. »Tá ið tú ert komin nakað langt, fært tú at síggja tvær jomfrúir, og tær fara at rópa ettir tær; men ið kvussu tær rópa, skalt tú ikki svara. Tá ið tú kemur nakað longur fram, situr ein triðja jomfrú føst í jørðini; til hennara skalt tú fara og gera, sum hon biður teg.« Drongurin fer til gongu og kemur til tær tvær jomfrúirnar; tær rópa og geyla ettir honun, men hann vendir sær ikki á, ei heldur hann svarar teimun. Hann gongur longur fram og kemur til ta triðju jomfrúnna. Hon sigir við hann: »Leingi havi eg væntað teg; nú ert tú komin.« So sigir hon honun, kvat ið hann verður at gera firi hana, at hon kann sleppa leys. »Tú skalt sova tríggjar nætur í hasun húsinun. Tað verða tríggjar ringar nætur, tí har kemur fult av trødlun, tá ið tú ert sovnaður; tey fara at skúgva undir teg, hamsa og royta teg, møsna firi tær, nísta og rópa inn í oyruni á tær; men svarar tú teimun einki og leggur ikki lag í, kvussu tey fara við tær, so missa tey mátt teirra og megi til endan, og í tann stað losni eg upp úr jørðini.« Hann lovar at hjálpa henni, kvat ið hann kann, og hon fær honun eina bók, sum hann skal lesa í firi ikki at higgja at trødlunun: man vil hann svíma av máttloysi, skal hann rætta bókina frá sær. Tá ið dagurin er adlur, fer hann inn í húsið, og um midnátt, sum hann liggur í songini, hoyrir hann eitt ógvuligt buldur: tað eru trødlini, ið koma við háva og vasi. »Kristið fólk er inni,« rópa tey og sláa saman í ein

dans. So fara tey til songina, klípa og toga í hann; men ið kvussu tey fara við honun og møsna og gabba firi honum, fáa tey hann ikki at svara til. Tá ið tað leið út ímóti lísing, rímdi alt. Um morgunin fer hann til jomfrúnna og sigir kvussu sær hevur gingist. »Hetta er frægasta náttin,« sigir hon; »tvær eru ettir, og kvør fer að versna ettir aðrari. Nú sær tú, at eg eri førkað upp úr jørðini til kníggja, men hinar báðar jomfrúirnar eru soknar longur niður.« Um kvøldið fer hann attur inn í húsið, og eina løtu ettir tað, at hann er lagstur, koma trødlini buldrandi. »Kristið fólk inni,« rópa tey og fara við tað sama til songina at gera honun mein. Tey hamsa, royta og klípa hann, taka dínuna burtur av honun, toga hann higar og hagar, nísta og rópa inn í oyruni á honun; men ikki kunnu tey fáa hann til at tala. Í endanun vil hann svíma og rættir bókina frá sær; tá halda trødlini hann vera deyðan, sláa ein dans upp og ríma so um sólarris. Um morgunin, tá ið hann fer upp, er hann ógvuliga ússaligur, sum hann er viðfarin. Hann attur til jomfrúnna. »Nú eri eg komin upp undir øklarnar,« sigir hon, »og á hinun báðun er bert høvdið omanfiri jørðina; men nú er ringasta náttin ettir — stendur tú hana ígjøgnun, so eri eg leys. Trødlini fara at kinda upp bál og kasta teg á tað; men tá vænti eg at vera á lofti, so eg kann hjálpa tær.« Á triðju nátt vaknar hann um midnátt av einun ræðuligun buldri; trødlini koma við levind og gang og fara at seingini at hamsa, royta, klípa og toga í henda neyðar drong, verri enn nakrantíð. Tey pota inn í eyguni á honun, nísta, rópa og geyla; men so eiðasørt, at hann rørist. Í endanun rættir hann bókina frá sær av máttloysi. Trødlini halda hann

vera deyðan og fara at dansa. Men sum tey higgja attur at songini, kemur róp í: »Ikki er hann deyður enn! nú skal bál kindast til at brenna hann á!« og so tey at dragsa saman brennivið og kinda bál. Tá ið eldur er farin at loga, taka tey hann fram úr songini og kasta hann á bálið; men í sama bragdi er jomfrúin kjá og loftar honun. Tá fóru ødl trødlini á dir, geylandi og baldrandi. »Tú hevur verið trúgvari, enn eg kundi vænta,« sigir jomfrúin; »tú hevur nú gjørt tað, at eg eri sloppin leys, og at hinar tvær eru undirgingnar. Húsini eigi eg; tey skulu vit klæða við reyðun og seta í stand.« So giftust tey bæði. Tá ið ein tíð var umliðin, segði hann við hana, at hann lá á ferð heim til foreldur síni, men visti sær ikki nøkur ráð til at finna heim. Hann kundi sleppa, segði hon, men legði honun tó ríkan við, at hann skuldi ikki tala um hana edla taka hana uppá tunguna heima: annars gekk tað honun idla. So gav hon honun ein ring at seta á armin. Ringurin hevði ta kraft, at tað, sum hann inskti sær við honun, tað fekk hann í stundini. Hann inskti seg heim og var kjá foreldrunun alt í einun. Hann bað tey hísa sær; men tey kendu hann ikki attur og søgdu: »Vit eru so fátæk, at vit hava ikki evni til at taka ímóti fremmindun fólki, og aldri av tí fínara slaginun.« So læt hann seg upp firi teimun, at hann var sonur teirra og væl giftur, og tá vóru tey so ónatúrliga fegin, tí tey høvdu ikki hugsað um at fáa hann at síggja attur. Sunnudagin ettir hetta gjørdi ein stórur bóndi har um vegir veitslu, og hagar var hesin níkomni fremmindi boðin ímidlun nógv annað fólk. Tá ið tey sótu til borðs, vísti bóndin konu sína fram firi alt fólkið og segði, at so vakra konu hevði eingin sæð.

Tá svaraði hin fremmindi gesturin til og segði sína konu at vera so nógv vakrari, og so klandraðust teir eina løtu um hetta. »Eg mátti tó torað at inskja mær hana her,« heldur gesturin, fer út firi dir, tekur ringin og inskir konu sína at standa við liðina á sær. Hon stóð kjá alt í senn. Hann fer inn, vísir brúdleypsgestunun hana og spir, um nakar hevur sæð so vakra konu firr. Nei, hildu tá ødl: tað var ikki saman at líkna; og hetta varð bóndin eisini at innganga. Um náttina svav henda fremminda kjá manni sínun, men um morgunin, tá ið hann vaknaði, var hon horvin og ringurin við. Nú er hann so ógvuliga forharmaður um, at hann hevur gjørt ímóti boðun hennara; attur vil hann til hennara, men vegurin er so ómetaliga langur, og ikki veit hann at finna. Hann sigir foreldrunun farvæl kortini og tekur at ganga uppá gjøt. Tá ið hann hevur gingið í fleiri dagar, hittir hann tveir risar, sum standa og berjast um ein stivlalegg. Hann spir teir, kví teir standa so. Teir siga: »Her hava vit staðið í sjey ár; kvørgin vinnur, og kvørgin tapar; men tann, sum fær stivlaleggin, kann leypa fimtan mílir til kvørt spor. Fjør mítt! er kristið blóð í tær, so skil okkun sundur!« »Ja,« sigir maðurin; »eg skal kasta stivlaleggin upp í loft, og tann, sum loftar honun, tá ið hann dettur niður attur, skal eiga hann.« Hetta dámti risunun væl. Hann tekur stivlaleggin og kastar upp í loft, men á tann hátt, at hann loftar honun sjálvur, tá ið hann kemur niður attur. So skundar hann sær at fara í stivlan og loypur fimtan mílir frá risunun við firsta spor. Teir eru lotir í firstuni, men leypa so attur saman av idlsinni, og endin er tann, at báðir liggja deyðir. Nú líður skjótt kjá honun í stivlaegginun, sum vitu-

ligt, og snarliga stendur hann uttanfiri húsið kjá konu sínari. Hann sær nú, at alt er klætt við svørtun, og slík angist kemur á hann, at hann torir ikki at fara inn. Sum hann gongur og válar har uttanum, kemur ein arbeiðskona út. Hann spir hana, kvat ið bagir, og hon sigir, at her bír ein einkja, sum sirgir so idla, tí maður hennara er burtur og kemur ikki attur; nú heldur hon hann vera deyðan. Men sum tey stóðu og tosaðu, kom hon sjálv út firi dir, beyð honun inn og tók at tók at kæra seg firi honun. Tá lísti hann upp firi henni, at hann var maður hennara. Hon græt av gleði, og tað firsta, tey gjørdu, var at klæða húsini reyð attur, sum tey høvdu verið firr. Síðst ið frættist frá teimun samdust tey væl.

## 38. Drongurin, ið bjargaði kongadøtrunun.

Eina ferð vóru tríggir brøður, sum foreldrini vóru deyð frá; teir hugsaðu um at fara út í verøldina til að søkja teirra lukku. Tveir vegir vóru at fara ettir: annar beinur, men hættiligur — helst av skálkun og tjóvun — annar krókutur og gekk ígjøgnun skógir. Hin eldri bróðirin fór tann beina og stittra vegin; hin ingri tók tann krókuta. Mirkt var, tá ið hann kom í ein skóg; har kleyv hann upp í eitt træ til at søkja sær skjól firi rovdjórun. Hann droymdi, at bróðirin var komin til eitt kongaríki, kvar ið hann hevði verið væl fagnaður. Tá ið hann vaknaði attur, hoyrdi hann slíkt skrál og sá tríggjar risar koma. Kvør teirra helt í annan, og

adlir høvdu teir hol í enninun. Hann hoyrdi teir tosa um eyga teirra; ikki høvdu teir meira enn eitt, adlir tríggir, sum teir rættu ímidlun sín. Hin fremsti, sum hevur eygað, sigir, at ein situr uppi í trænun: hann skulu teir taka. Drongurin loypur so kvikur niður og attur um risarnar; øksi hevur hann kjá sær. Ikki eru risarnir snarir í vendi, og stórslongið var at fáa vent sær kjá hesun trimun, av tí at adlir vóru áfastir. Drongurin høggur øksina í beinið á tí attasta risanun; hesin rópar á hin fremsta og biður hann kasta sær eygað. Hin fremsti skal rætta honun tað; men drongurin er heppin og fær rippað tað úr hondini á honun. Nú er neyð á risunun, og teir biðja drongin so bønliga lata teir fáa eygað attur. »Nei, tit vildu drepa meg,« sigir drongurin: »nú taki eg eygað frá tikkun atturfiri.« Men risarnir lova, at, um hann vil geva teimun eygað attur, skal hann fáa so góða løn, at hann skal einki hava at iðra seg ettir. Hin firsti lovar eina tasku: tá ið hann slær á hana, kemur so nógv kríggsfólk út úr henni, sum hann vil hava, og tá ið hann letur hana upp, fer tað sjálvt niður í attur. Annar lovar eitt skip, sum er so lítið, at hann kann bera tað í lummanun: men floytir hann tað, verður tað so stórt sum kongsins største orlogsskip, og kvar ið hann biður tað sigla, hagar fer tað av sær sjálvun. Hin triði lovar eina látupípu: blæsur hann í hana, livnar kvør upp attur, sum hann inskir. Hetta kundi vera sær til gagns, helt drongurin, gav teimun eygað attur og fekk alt tað, ið teir høvdu lovað. So fór hann til gongu, kom til ein gásahirðil og bað um lov til at vera kjá honun. Tað var gaman í, helt gásahirðilin og tók við tað sama at siga honun frá, kvussu idla tað stóð til í kongsgarðinun, tí tvær kongadøtur

vóru burturrændar av einun risa, og hin triðja væntaðist nú at fara eisini, so kongurin tordi ikki at hava hana heima, men hevði gjørt henni eitt loynihús nakað burtur frá: har var hon. Ein dagin fór drongurin í hirðilins stað at sita kjá gásun tætt kjá hesun húsinun. Prinsessan bar eyga við hann og helt seg ikki hava sæð so vakran mann firr, fór tí at tosa við hann og beyð honun inn. Hann spurdi, um hon væntaði risan at koma ettir henni. Ja, hann var væntandi at koma, helt hon. »Eg kann verja teg,« sigir drongurin. Tað helt hon vera óført, men líktist so væl á hann, at hon bant ein ring uppí hárið á honun til marks. Sum tey sita og tosa, nú mirknar alt í einun, og tey hoyra buldur og duna. Ein ræðuliga stórur risi kemur; drongurin fer út við táð sama, slær á taskuna, og krígsfólk tisur út, alt alverjað. Hann heldur so við at sláa, til hann ætlar nóg mikið fólk at vera komið. Smátt er krígsfólkið ímóti risanun — tey hægstu náa honun upp til kníggja. Risin skal sláa krígsfólkið sundur; men einki gerst, tí har er so nógv, og so høgga teir hann sundur í kníggjunun. Hann setur stubbarnar niður í jørðina; men teir høgga lørini undan honun, so hann dettur. Síðan høgga teir høvdið av. Kongurin er nú so ógvuliga fegin, tekur dóttrina heim, kadlar drongin til sín og biður hann vera í kongsgarðinun firi góða løn. Hinir, í kongsgarðinun eru, verða avindsjúkir inn á hann og ljúgva firi kongi, at hann hevur sagt seg føran firi at fáa hinar báðar kongadøturnar attur eisini. Kongur letur hann kadla firi seg; men hann noktar at hava sagt slíkt. Ger hann tað ikki, skal hann vera lívleysur, sigir kongurin vreiður: harrarnir fóru ikki at ljúgva uppá hann. Ja, sigir drongurin: um kongur vil flíggja

sær átta sterkar menn og átta sterkar, langar línur, skal hann royna tað. Kongurin velur tað frægasta fólkið, hann hevur; men teir eru ikki mikið um at fara við honun: so bítt hevur ikki verið firr sum hann — um hann ætlar sær at fara uttan skip? »Skipið havi eg í lummanun,« sigir hann. »Tí kannt tú fara í sjálvur,« siga teir: »vit fara ikki í tí.« Men kongur bíður teimun at filgja honun oman til strandar. Har floytir hann skipið, og við tað sama veksur tað so, at kongurin eigir ikki so stórt og prútt skip. Teir eru ræddir at fara í tí, men noyðast. Drongurin setur seglini til og biður skipið fara hagar, sum kongadøturnar eru, og ikki stedga firr enn har. Skjótt fer tað og stedgar knappliga langt úti á havi, har sum teir síggja einki land. Drongurin biður ein av monnunun fara niður at botni í línu; men tá kærir kvør hatt av sær, og eingin vil fara. So sigir hann, at, um teir vilja lova honun trútt at draga hann upp attur, tá ið hann gevur trí rikk í línuna, so skal hann sjálvur fara. Hetta lova teir og lata hann niður. Hann kemur firi einar dir og bangar uppá — tá kemur onnur kongadóttirin og letur honun upp. Her er ikki lukkuligt at koma kjá honun, sigir hon: tí her liggja tveir risar og sova — vakna teir, so gera teir skil á honun við tað sama. Hann sær eitt óføra stórt svørð hanga á vegginun og roynir at fáa tað niður, men er neyvan førur at vika tí. Tær — tí báðar kongadøturnar eru har saman — fara tá ettir einari krukku og biðja hann drekka úr henni. Hann so ger, og níggjur alvi tikist honun at renna út í kvønn fingur. Tá orkar hann at taka svørðið niður. Hann drekkur aðra og triðju ferð og krukkuna úr, og nú liggur svørðið so lætt í hondini á honun, at

hann kann reiggja tí, sum hann vil. So høggur hann høvdini av báðun risunun. Tær samla nú alt tað gudl og silvur saman, ið er í hedlinun, fleiri kistur fudlar, og binda uppí línuna; teir í erva draga upp. Tá ið gudlið og silvurið er uppdrigið, fara prinsessurnar báðar upp í línuni; hann sjálvur vil vera seinastur. Men nú vilja menninir ikki kasta línuna niður attur; teir seta segl til, men skipið stendur stilt og vil ongan veg fara, so teir noyðast at kasta niður ettir honun. Hann biður við tað sama skipið sigla heim, har sum kongurin bír. Nú er gleði í kongsgarðinun; kongur letur gera veitslu og bíður dronginun kvørja konu, ið hann vil hava, og ríkið ettir seg. So giftist hann við teirri ingstu prinsessuni, tí hana hevði hann kosið sær, og hon kendi ringin attur, sum hon hevði bundið uppí hárið á honun. Men tá ið hann var vorðin kongur ettir hin gamla, kom bróðir hansara, ið var vorðin kongur í grannaríkinun, og herjaði inn á hann. Tað kom til bardaga, og hin eldri bróðirin varð dripin. Hetta gjørdi hinun ingra ilt; hann minntist til látupípuna, blásti í hana og fekk bróðurin til lívs attur. So samdust teir og livdu í friði. Síðan er einki frætt til teirra.

---

## 39. Drongurin, ið fekk kongadóttrina attur frá sjótrødlinun.

Ein fátækur maður átti ein vitugan son. Tá ið hann vóks til, var pápin ikki mentur at geva honun mat og bað hann tí fara út og taka sær tænastu.

Drongurin gekk úr einun staði og í annan og kom so til endan í kongsgarðin. Kongurin fagnaði honun væl og var so glaður ivir vit hansara, at hann setti hann fram um adlar teir høgu harrarnar. Teir vóru nú avundsjúkir og løgdu ráð upp um at taka hann av lívi. Teir fara í skógvin, finna har eina fuglafjøður so vakra, at eingin hevur sæð slíka, fara heim og siga firi kongi, at drongurin hevur sagt seg føran firi at finna fuglin, ið hesa fjøður hevur átt. Kongur heitir á drongin og lovar honun, at, um hann kann gera hetta, skal hann vera góður við hann fram um adlar aðrar: men ger hann tað ikki, skal hann missa lív. Drongurin sigir, at hann hevur kvørki hugsað edla mælt slíkt; men kongur leggur dírt við, at so skal vera, sum hann hevur boðið. Drongurin fer í skógvin, gongur adlan dag og kemur um kvøldið til eitt hús, kvar ið ljós brennur. Hann fer inn, men verður ikki varur við nakað fólk. Sum hann situr, koma tríggir menn inn, leggja dúk á borðið og fáa sær mat. Hin firsti sigir, at stór sind er í hesun drongi; annar samtikkir, og triði leggur honun tey ráð at fara út í skógvin morgunin ettir, skjóta tað firsta djór, hann ber við, og biðja so gud lata adlar himmalsins fuglar koma at pikka hetta djórið. Drongurin so ger; adlir fuglar koma tá saman og í teirra tali hin fagri fuglurin. Drongurin skjítur hann og ber kongi. Harrarnir eru nú enn meira avindsjúkir, finna út aðra lign og siga firi kongi, at drongurin hevur sagt seg føran firi at finna makan til henda fugl, ið hann hevur veitt. Kongur sigir sum áður við drongin og rekur hann burt. Drongurin reikar um skógvin, rakar við tað sama húsið, og teir tríggir menninir leggja honun tey somu ráð sum firru ferð. Hann fær fuglin og ber konginun, sum

er ógvuliga fegin; men harrarnir eru rættuliga óðir. Teir ljúgva triðju ferð og telja kongi frá, at drongurin hevur sagt, at, um sjey ertnatunnur vóru sáddar niður við kirkjugarðin sunnumorgun, tá ið kongur fór í kirkju, skuldi hann einsamadlur hava tikið kvørja ertur upp attur, tá ið kongur kom út attur úr kirkjuni. Kongur letur hann kadla firi seg og sigir, at, kann hann ikki gera ta treyt, ið hann hevur lovað, skal hann missa lívið. Drongurin sigir, at hetta er logið uppá seg; men kongurin rekur hann burt. Hann út attur í skógvin og kemur til tað sama húsið. Teir tríggir menninir koma: hin firsti tekur at kvarta ivir teimun idlu harrunun, kvat sind teir gjørdu móti hesun neyðardrongi; annar biður leggja honun ráð, og hin triði sigir tá við drongin: »Tú skalt fara beinan vegin heim attur og ikki mæla eitt orð kvørki við kong edla harrar, kvat teir so siga við teg; men tá ið erturin er sáað og kongur farin í kirkjuna, skalt tú biðja gud lata adlar himmalsins fuglar koma og heinta hana upp attur. Ikki skalt tú kvíða: fuglarnir eru so mangir, at, tá ið kvør tekur sína ertur og letur í tunnu, er einki ettir.« Drongurin fegin heim attur. Kongur letur sáa av sjey ertnatunnun tað tinsta, ið sáast kundi, og fer so í kirkjuna við ødlun harrunun; men bilsnir eru teir adlir, tá ið teir koma úr kirkjuni og síggja, at alt er heintað upp attur í tunnurnar. Nú eru harrarnir kvaðna óðari enn firr og penta saman ta fjórðu lign. Teir siga firi konginun, at drongurin hevur sagt seg føran firi at beina dóttur hansara attur, sum horvin hevur verið so leingi. Kongur sendir boð ettir honun við tað sama og lovar honun dóttrina og ríkið ettir seg, um hann kann føra hana heim, sum hann hevur sagt seg at kunna: annars

skal hann vera lívleysur. Drongurin sigir, at hann hevur ikki tikið slíkt uppá tunguna; men einki batir. Hann attur í skógin til teir tríggjar menninar og biður teir vælsignaðar vera og leggja sær ráð. Teimun tikir stóra sind í honun; kongadóttirin verður ring at fáa attur, halda teir: tí tað versta sjótrødl, í sjónun er, hevur tikið hana. Hin triði leggur dronginun tey ráð at fara til kongin og biðja hann lata seg fáa skip og fólk og tvær línur, aðra tjúkkari og aðra klænri. Skipinun nítti eingin at stíra; hann skuldi bert lata vindin reka tað, til tað stadnaði av sær sjálvun. Tá skuldi hann biðja skipmenninar lata báðar línur niður, og sjálvur skuldi hann síga niður í sjógvin í teirri tjúkkaru. Hann skuldi koma niður á grønan vødl og ganga, til hann fann tríggjar gøtur; miðgøtuna skuldi hann tá velja. Síðan skuldi hann koma til trí torn, og í miðtorninun skuldi kongadóttirin vera. Drongurin fer firi kong og biður um skip og fólk. Kongur letur hann fáa; men fólkið, ið hann sendir við honun, eru harrarnir, sum hava logið uppá hann. Teir halda hann firi háð og gjøldun, tí hann hevur ongan at stíra skipinun; men tað rekur firi vindinun, til tað stadnar av sær sjálvun. Hann biður teir nú lata báðar línurnar niður; teir spotta hann firi hesa vitloysuna, men hann øntir ikki attur, uttan kastar seg í teirri tjúkkaru línuni niður í kav. Honun berst nú alt tað til, sum hin triði skógbúgvin hevur sagt honun. Komin til miðtornið læsir hann tað upp, sær kongadóttrina og trødlið sovandi í fangi hennara. Hon er fegin at síggja kristnan mann attur. Hann sigir seg at vera komnan ettir henni; men hon heldur onga vón vera at tí, at hann skal kunna fáa hana burtur haðani, um hann ikki er mentur at drepa trødlið. Hetta er

firsti dagurin, at trødlið er sovnað, sigir hon: í fimm dagar skal tað liggja í fangi hennara, áðrenn tað vaknar. So vísir hon honun á svørðið, ið trødlið eigir, og sum hann verður at drepa tað við, um hugsandi skal vera um nakran frama firi tey. Ikki er hann mentur at vika svørðinun. Hon biður hann drekka úr einari krúkku, ið har stendur, og royna so, um máttur hansara er ikki vaksin. Hann so ger og fær ridlað svørðinun á naglanun, har sum tað hongur. Hann drekkur meira og fær tikið svørðið niður. Tá ið hann hevur drukkið triðju ferð, fær hann so mikla kraft, at hann bregður svørðinun og drepur tað ljóta trødlið. Nú fara bæði sína leið, og meðan sigir hann frá ævisøgu sínari, kvussu harrarnir hava logið uppá hann. Hon lovar honun bót atturfiri, tá ið tey eru heimattursloppin til faðir hennara. Tey koma at skipinun; hann bindur hana í ta tjúkku línuna og rikkir í sum tekn til, at harrarnir skulu draga upp; sjálvur bindur hann seg í ta klænu. Tá ið hann er komin upp í ljósmála, kuta teir línuna av. Tóat kongadóttirin bønar teir at fáa hann upp attur, vilja teir halda til landa alt firi eitt og seta segl til; men kvat galt! nú stendur skipið og fæst ikki úr stað, tóat seglini ødl eru um at skrædna av vindinun. Teir verða tá at lata línuna niður og draga hann upp. Nú siglir skipið við tað sama. Tá ið tey eru komin heim í kongsgarðin, tekur kongadóttirin at brigsla pápanun, at hann skal hava trúð alt tað, ið harrarnir hava logið um henda drong, ið hennara lívi hevur bjargað, og sigir honun frá ødlun atburði teirra: teir høvdu longu haft hann av døgun, um lívið ikki var honun lagað. Teir verða nú gripnir og lagdir á pínubonk, til teir noyðast at ganga við, at alt hevur verið logið firi

at fáa lívið av dronginun. Síðan vóru teir adlir brendir á báli. Drongurin fekk kongadóttrina og ríkið ettir kongsins deyða. Tey livdu mong ár saman, áttu fjøld av bødnun og vóru vinasæl adla teirra ævi.

---

## 40. Drongurin, ið fekk kongadóttrina attur frá sjótrødlinun
edla
## Tað gráa esilið.

*(Optegnelse fra Sumbø, Suderø.)*

Eina ferð var tað ein kongur, sum átti eina dóttur. Eitt kvøldið, sum hon gekk og spákaði niðri við strondina, varð hon burturtikin av einun sjótrødli, og hesin missur voldi konginun stóran harm. So er at siga frá, at ein fátækur drongur, men vitugur, kom til kongsgarðin og fekk tænastu har. Skjótt var tað, at konginun líktist so væl á hann firi vit hansara, at hann setti hann næst sær sjálvun; men hetta loypti óndskap í kongsins sveinar, so teir lugu uppá drongin firi harra teirra og søgdu, at hann hevði sagt seg føran firi at finna tann fugl, sum hevði mist ta vøkru fjøður, ið hann hevði funnið ein dagin stutt herfiri. Kongurin koyrir drongin út at leita ettir hesun fugli: kemur hann ikki attur við honun, er hann lívleysur. Drongurin sigir, at sveinarnir hava logið; men kongurin verður við sítt. Olukkudírið út at reika, kemur í ein skógv og til eitt hús, kvar ið tríggjar gamlar konur sita. Tær spirja, kví hann sær so sirgin út; hann sigir frá or-

søkini, og tær lova at hjálpa honun: »Tú skalt fara út tíðliga á morgni og skjóta eina løvu; so skulu okur tríggjar kadla adlar fuglar saman til at sleikja blóðið.« Tað gekk so, og drongurin tók fuglin. Sveinarnir ljúgva attur uppá hann firi kongi, at hann hevur braggað av tí, at, um tríggjar tunnur av kodni vóru stoyttar á vegin, tá ið kongur fór í kirkju, skuldi alt vera heintað upp, áðrenn hann kom attur úr kirkjuni. Kongurin kadlar drongin firi seg, leggur honun hesa treyt og setur tey somu kor sum áður. Drongurin attur í skógvin til konurnar, sum lova at hjálpa honun og at lata himmalsins fuglar pikka kodnið upp. Tá ið kongur kom úr kirkju, var alt uppheintað. Sveinarnir ljúgva nú triðju ferð, at drongurin hevur sagt seg mentan at fáa kongadóttrina attur úr sjónun; kongurin sendir boð ettir honun við tað sama og leggur treytina á hann. Drongurin grátandi attur til skógkonurnar, sum leggja honun ráð: »Tú skalt læna skip av konginun og hava tríggjar tunnur av saltkjøti við tær. Skipið gongur av sær sjálvun og stadnar har, sum tað skal. Á veginun kemur ein dreki, sum vil gloypa skip og fólk; honun skalt tú kasta ein part av saltkjøtinun og hava hitt ettir til at taka við tær, tá ið tú verður linaður av skipinun niður í sjógvin.« Drongurin gjørdi, sum konurnar ráddu, og alt gekk, sum tær høvdu sagt. Tá ið skipið stedgaði, varð hann linaður niður í kav, kom at einun portri, kvar tríggir drekar lógu, og kastaði teimun saltkjøt, kom so at einun øðrun portri, kvar tríggir hundar lógu, og kastaði teimun saltkjøt eisini. Tá ið hann kom at triðja portrinun, vóru har tríggir svanir, ið sungu so blídliga firi honun. Hann fór inn, fann kongadóttrina einsamadla og segði henni ørindi sítt; men hon bað

hann ríma sín veg við tað sama, áðrenn risin kom og drap hann. Ikki uttan hon kom við, segði hann. Stutt ettir kom risin og fann drongin: »Fjør mítt, gott krás í kvøld!« Øðiligur var hann á at líta við sjey høvdun. Drongurin segði seg vera komnan ettir kongadóttrini. »Kant tú gera tríggjar treytir, sum eg vil leggja á teg, skulu tikur vera leys bæði: eg skal krógva gentuna tríggjar ferðir, og kant tú finna hana kvørja ferð, skulu tikur vera leys hiðani bæði.« Hetta helt nú risin vera ómøguligt. Kongadóttirin sigir við drongin, at hann skal fara til esilið, í stadlinun stendur, og biðja tað hjálpa sær. Esilið upplísir firi honun um ta firstu treytina: trí biggkodn skulu liggja í einari tunnu á loftinun, og kongadóttirin fer at vera tað mittasta; tað skal hann taka, hava saks kjá sær og siga: »Jeg klipper« — men hann skal leita í ødlun øðrun støðun first. Drongurin so gjørdi, men tá ið hann skuldi klippa, rópaði gentan: »Her er jeg.« Hann attur til esilið, sum upplísir hann um aðra treytina: tríggir træðir skulu liggja undir einun borði, ein reyður, ein gulur og ein grønur; hin guli í miðjuni er kongadóttirin. Triðja treytin: trí strá í einun brunni; miðstráið er kongadóttirin. Drongurin vinnur adlar treytirnar; men risin er óður og leggur aðrar tríggjar treytir á: drongurin skal krógva gentuna og risin leita, og finnur hann sjálvur, risin, hana bert eina ferð, hava tey tapt og sleppa ikki. Drongurin fer til esilið, sum skapar gentuna um firi hann: first til eitt hár í gronini á sær sjálvun, so til eitt hár ímidlun kleyvarnar og síðst til eitt hár í halanun á sær. Risin gevst at leita adlar tríggjar ferðir, og drongurin hevur nú vunnið; men risin er óðari enn nakrantíð og vil ikki sleppa teimun. Meðan risin er burtur á skóginun,

vísir gentan dronginun á eina krukku, og tá ið hann hevur drukkið úr henni, er hann stirknaður so mikið, at hann kann reiggja risans svørði. Um kvøldið kemur risin heim, leggur høvdini í fangið á kongadóttrini — tí kvørt kvøld skuldi hon leita honun í teimun ødlun — sovnar, og drongurin er nú so knappur at høgga ødl sjey høvdini av í senn. Svørðsoddurin kom í lærið á kongadóttrini; men sárið varð grøtt við krukkusmirslinun. So reinskaðu tey hedlið firi alt, ið har var av dírgripun, og fóru avstað; esilið høvdu tey við sær. Kongadóttirin varð linað upp á skipið first, so esilið og dírgripirnir, ið tey høvdu tikið. Síðst bant hann seg sjálvan í línuna; men tá ið skipmenninir høvdu drigið hann upp í ljósmála, kvettu teir línuna av, so hann fór brestandi niður attur og meinslaðist. Tá minntist hann á krukkuna og grumlaði til hedlið, ruddi uppá seg av smirslinun og varð heilur attur. Teir í erva settu segl til; men skipið gekk ikki úr stað. So lótu teir línuna niður attur og drógu drongin, og tá tók skipið at ganga. Men tá ið teir vóru komnir nakað langt, fírdu teir hann firi borð. Eitt trødl undir í sjónun tók hann; hann segði tí frá, kvat ið sær hevði tilborist, og tað fór beint á land við honun. Tá ið skipið kom til lands, var kongurin fegin at hava fingið dóttrina attur. Skipmenninir søgdu seg hava bjargað henni; men hon helt fram bæði árla og síðla, at teir lugu. Kongurin spurdi ettir dronginun; men teir lótust ikki vita, kvat ið av honun var komið. Ein dagin, sum kongadóttirin sat so forharmað og seymaði, sá hon drongin fara firi vindeyganun, fór út og rópaði hann inn. Tá greindu bæði konginun frá tí ólíkliga atburði, sum skipmenninir høvdu haft; hann trúði teimun og gav

dronginun dóttur sína til ektar. Sama dag, sum tey giftust, varð skipsfólkið brent á báli. Nú ið hann var vorðin prinsur, hesin fátæki drongurin, minntist hann á hinar tríggjar konurnar, sum høvdu hjálpt honun so væl; men tá ið hann fór at leita ettir teimun í skóginun, var eingin grundasteinur ettir av húsi teirra.

---

## 41. Lítla gráa attanfiri hurðarbaki.

a. *Optegnelse fra Arnefjord, Bordø.*

Eina ferð var tað ein drongur, sum foreldrini vóru deyð frá; einki arvaði hann ettir tey uttan eina gamla lásaleysa birsu. So fór hann út at søkja sær tænastu og kom til ein harragarð. Har slapp hann at vera og gekk um dagarnar burtur í skógina við hinun harramanshúskødlunun til at skjóta. So góða skepnu hevði hann, at hann vann altíð meira við teirri lásaleysu birsuni enn hinir við teimun góðu birsunun. Harramaðurin gav honun tá eina birsu við lási; men nú fingu hinir húskadlarnir idlvild á honun og ráðløgdu um, kvussu teir skuldu ljúgva uppá hann firi at fáa hann dripnan. Teir vistu, at harramanskonan var burturhorvin, og søgdu so firi harramanninun, at drongurin hevði sagt seg føran firi at fáa hana attur. Einki batti, at drongurin segði við harramannin, at hetta var ikki satt — hann hevði ikki sagt slíkt; harramaðurin legði við, at hann skuldi vera lívleysur, um hann ikki beindi honun konuna attur. So tók hann ta góðu birsuna frá honun og fekk honun ta lásaleysu attur. Drongurin tók at reika um, olmussudírið, í

ringun híri. Tá ið hann var komin nakað langt burtur í skógina, sá hann eina løvu og eitt trødlbadn berjast, og trødlbadninun stóð til at tapa. Tað rópar til hansara og biður hann skjóta løvuna: tað skal verða honun væl atturlønt. Hann skjítur og drepur løvuna. Trødlbadnið er nú so findarblítt og bíður honun heim við sær til foreldrini: einki skal saka honun. Tá ið teir koma til hús, vóru tey gomlu trødlini úti firi durun og spurdu badnið, kví tað kom vidlandi við hesun dronginun í kvøld; men tað greiddi frá tilburðinun, ið verið hevði, og tey gomlu síndu nú dronginun adlan blídna. Tá ið tey høvdu etið nátturð, fóru tey gomlu út firi dir til at higgja at stjødnunun; men tá ið tey vóru innatturkomin, tók trødlbadnið drongin út firi dir og segði við hann: »Imorgin, tá ið tú fert avstað, biðja tey meg fara í hestastadlin við tær, og har kant tú velja tær kvønn hest ið tú vilt; men tú skalt siga, at tú vilt einki annað hava enn tað lítla gráa attanfiri hurðarbakið: tað hóskar tær best, tí tú ert so fátækur.« Drongurin gjørdi, sum trødlbadnið hevði ráðlagt, og fekk esilið, tó tey gomlu hildu tað vera tungt at lata burtur. Trødlbadnið filgdi dronginun á leið, og tá ið teir skiltust, gav tað honun eitt lítið ting, so vorðið sum ein pípulegg, klænri í øðrun enda og tjúkkari í øðrun, og segði við hann, at, tá ið hann var í størstu neyð, skuldi hann blása í tann klænra endan. Drongurin takkaði og stakk pípuleggin í lumman. Tá ið hann hevur gingið nakað, talar esilið og spir, kví hann gongur so sirgin. Hann sigir, at hann er lívleysur, um hann fær ikki harramanskonuna attur, sum er burturhorvin. Men esilið biður hann ikki stúra og lovar at hjálpa honun: »Set teg upp á bak mítt; far so til harramannin og

bið hann lata teg fáa níggju svínaflikkir, níggju havrar, níggju rossahúðir og liklahonkina við ødlun liklunun kjá harramanskonuni.« Drongurin so ger og fær tað, sum hann biður um. Meðan stedgar esilið uttanfiri portrið. Síðan biður tað hann leggja alt tað, hann hevur fingið frá harramanninun, uppá bakið á tí og seta seg sjálvan omaná, og hann so ger. Tá ið esilið hevur gingið ein góðan tein, sínist eldur at koma niður ivir tey. »Skunda tær at kasta svínaflikkini í eldin!« sigir lítla gráa, og við tað sama drongurin hevur gjørt tað, leggst eldurin at brenna flikkini, so bæði sleppa skaðaleys burtur haðani. »Hetta er idlgerð, sum gandakedlingin, ið tikið hevur harramanskonuna, hevur reist ímóti okkun,« sigir lítla gráa. Tað kvikar sær at ganga, men verður at stedga attur, tí kvaðna meiri eldur sínist at koma ivir tey. »Skunda tær at kasta havrarnar í eldin!« sigir lítla gráa, og við tað sama leggst eldurin at brenna teir, so esilið og drongurin bæði sleppa burtur í ødlun góðun. Nú eru tey komin so langt, at tey síggja húsið kjá gandakedlingini. Lítla gráa stedgar uttanfiri portrið og sigir við drongin: »Nú verður tú at fara inn til gandakedlingina; men ikki mást tú ræðast hana, tóat hon er øðilig at síggja: hálsurin er sum veðrahálsur, skonin sum rossaskon og føturnir sum gásaføtur; og tú skalt biðja hana lata teg fáa harramanskonuna, sum hon hevur tikið.« Tá ið hann kemur inn, situr kedlingin við eldin. Hann biður hana lata seg fáa harramanskonuna, sum hon hevur tikið. »Ikki firr enn eg havi krógvað hana tvær reisur og tú eina,« sigir hon; »um tú finnur hana báðar ferðir, ið eg krógvi hana, og eg ikki ta ferðina, ið tú krógvar hana, so skal hon vera tín — annars ikki.« Firstu ferð krógvar kedlingin,

og meðan er drongurin úti kjá lítla gráa, sum sigir honun, kvar hann skal leita: »Hav first lótir á tær, sum tú hevði leitað adlastaðni, og skavast rundan um stovuna! bið so kedlingina geva tær dragukistuliklarnar, og drag so adlar skuffurnar út! tann niðasta er fudl av borðapettun; klipp í ødl borðapettini! tað seinasta er reytt, og har innaní liggur hon.« Hann ger alt, sum esilið hevur ráðlagt; og tá ið hann setur saksin á tað reyða borðapetti, hoyrir hann rópa: »Klipp meg ikki, klipp meg ikki!« Aðra ferð krógvar kedlingin, og esilið sigir við drongin: »Bið hana vísa tær á bakarovnin! hann liggur fudlur av breyðun; rív ødl breyðini út úr ovninun og brót tað innasta sundur! tí har innaní liggur hon.« Drongurin so ger; men tá ið hann skal bróta innasta ovnsbreyðið, nú rópar: »Brót meg ikki, brót meg ikki!« Ilt er í kedlingini; men drongurin er fegin. Nú skal hann sjálvur krógva triðju ferðina og fer attur til esilið, sum sigir: »Legg hana í tey síðu hárini attanfiri oyrað á mær! har er tað víst, at kedlingin finnur hana ikki.« Hann so ger; kedlingin leitar bæði úti og inni, uppi og niðri; men við tí skili verður hon at gevast, at einki finnur hon. Nú hevur drongurin vunnið adlar treytirnar, ið á vóru lagdar, og fær harramanskonuna at føra heim. Hann biður ettir esilsins ráð kedlingina flíggja sær hestin kjá harramanskonuni; men hin gamla sítir. So fara tey til gongu. Tá ið tey hava gingið nakað, koma tey til eitt træ. Lítla gráa sigir nú við drongin: »Her skalt tú grava eitt djúpt hol niður við hesun trænun og koyra meg niður í; so skalt tú tekja adlar rossahúðirnar út ivir holið og síðan fara upp í træið og ringla sum harðast við liklahonkini So fært tú at hoyra ógvuligt buldur niðri

í holinun, og meðan buldrið stendur við, kemur hesturin kjá harramanskonuni upp úr holinun, spinnandi óður; tá mást tú vera kvikur at kasta liklahonkina um hálsin á honun, tí so stendur hann stidlur.« Drongurin ger, sum esilið hevur sagt, og er so knappur at kasta liklahonkina um hálsin á hestinun, sum hann kemur stórleypandi upp úr holinun. Tá stendur hann stidlur; harramanskonan setur seg uppá hann, drongurin uppá esilið, og so ríða tey, til tey koma til eina sín, kvaðan tey kunnu síggja harramansgarðin. Hinumegin sínina var ein djúpur dalur, og uppattur hinumegin ein onnur sín. Tá ið tey eru komin í dalin, sigir esilið við drongin: »Nú havi eg gjørt nógv firi teg; nú skalt tú gera eitt firi meg, og tað er at drepa meg. Tú skalt kubba høvd og hala av mær, fletta húðina av, liða føturnar av og so seta høvdið attur, har sum halin hevur verið, og venda gronina inn ettir; alt skalt tú seta attur uppá tvørt: halan við hárinun inn ettir attur í hálsin, venda kleyvarnar upp ettir á fótunun, og seyma húðina saman um meg attur við hárunun inn ettir.« Alt hetta lovar drongurin at gera, tó ógvuliga treyður. Men tá ið liðugt er, nú reisist lítla gráa og er umskapað til ein frálíka vakran prins. Hann sigir seg vera prinsurin av Onglandi. Teir báðir fara so til gongu, og harramanskonan ríður á hestinun, til tey koma til harramansgarðin, ødl so fegin. Men har varð onnur mótitøkan burtur úr, enn tey høvdu væntað. Harramanshúskadlarnir høvdu sæð tey, tá ið tey vóru á sínini hinumegin dalin, og høvdu sagt firi harramanninun, at drongurin hevði sovið kjá konu hansara í dalinun, tí har høvdu tey verið so ógvuliga leingi. Tá ið tey komu, var ráðið samlað, og tað dømdi, at tey skuldu ødl verða

hongd. Drongurin var togaður firstur upp í gálgan; men sum hann hekk har, rann honun í huga pípuleggurin, sum hann hevði fingið frá trødlbadninun. Hann tók pípuleggin upp úr lummanun, blásti í hann, og við tað sama kom trødlbadnið við einun ógvuligun trødlaheri. Trødlini tóku harramannin, húskadlar hansara, ráðið og alt fólkið, ið uttanum stóð, og drópu tað alt. So loystu tey drongin niður úr gálganun og rímdu síðan burtur attur. Nú livdu bara tey trí ettir: drongurin, prinsurin og harramanskonan. Drongurin giftist við harramanskonuni. Prinsurin fór attur til Onglands til at stíra ríkinun og hevði tey bæði nígiftu við sær. Har livdu tey væl adla teirra tíð.

b. *Optegnelse fra Skard, Kunø.**)

*[Begyndelsen som i den foregående æventyrtekst, indtil drengens bortrejse fra troldeparret, hvis barn han har reddet. Troldbarnet giver ved afskeden drengen en fløjte, der ligner en pibestilk. Derefter fortsættes:]*

— — — — — Esilið sær, at drongurin er stúrin, og spir, kvat ið bagir honun. Hann sigir, at, kann hann ikki beina ta horvnu harramansdóttrina attur til pápa hennara, so er hann lívleysur. Esilið biður hann krevja trí ting frá harramanninun: níggju rossahúðir, liklahonkina kjá dóttrini og ein góðan førning av svínafeitti. Hetta fær drongurin og ríður so á eslinun, til teir koma til eitt hús við jadnportri á, kvar trødlkonan bír, sum hevur tikið harramansdóttrina. Drongurin fer inn og krevur gentuna; men trødlkonan vil ikki lata hana, firr enn

*) gengivet i stærkt forkortet form.

drongurin hevur funnið hana tríggjar ferðir, ið hon sjálv, kedlingin, vil krógva hana. Firstu ferð er gentan goymd í innasta breyðinun í bakarovninun, aðra ferð er hon niðasti lepin undir handdraginun í einari kistu, og triðju ferð eitt reytt bendlapetti í einari eskju, sum stendur í einun mirkun króki. Kvørja ferð vísir esilið dronginun á, kvar hann skal søkja og finna gentuna. Trødlkonan verður at sleppa henni, men leggur við, at nú skal hann goyma hana eina ferð, og kann hon sjálv, kedlingin, tá finna hana, skal hon hava hana attur. Drongurin letur esilið goyma gentuna í teimun síðu hárunun attanfiri oyranun á tí; esilið ger seg ósjónligt, og trødlkonan gevur ivir at leita. So teir avstað við gentuni; men ikki kann hon fáa hest sín við sær, sum trødlkonan hevur tikið. Tríggjar ferðir kemur eldur ettir teimun í luftini, og kvørja ferð kastar drongurin út av svínafeittinun til at bjarga teimun. Síðan grevur hann ettir esilsins ráði eina grøv, letur esilið niður í, tekir rossahúðirnar út ivir og ringlar við liklahonkini. Tá kemur hesturin óður upp úr holinun, men stendur stidlur, tá ið drongurin hongur liklahonkina um hálsin á honun Tá ið tey koma tætt at harramanshúsunun, biður esilið drongin skera høvur, hala og føtur av tí, fletta húðina av og seta alt rangvørgt uppá attur. Tá ið tað er gjørt, stendur esilið umskapað til ein vakran kongason. Hann fer til sítt heima og drongurin við gentuni til harramannin. Men húskadlar harramansins eru avindsjúkir og ljúgva uppá drongin, at hann hever verið ovgóður við harramansdóttrina. Hann verður dømdur til at heingjast í gálgan; men sum snørið er lagt um hálsin á honun, og nógv fólk stendur samansamlað uttanum til at skottast, kemur

látupípan honun í hug; hann blæsur og við tað sama er tað lítla trødlið har til at hjálpa honun. Tað tók harramannin og húskadlarnar, sum høvdu logið uppá drongin, og drap teir; men drongurin slapp leysur og giftist við harramansdóttrini.

c. *Optegnelse fra Sumbø, Suderø*: **Tað gráa esilið.**

Eina ferð var tað ein drongur, sum ikki tímdi annað at gera enn at skjóta. Ein dagin, sum hann er farin burtur í skógvin við birsu sínari, sær hann eina løvu og eina bjødn berjast um ein trødlunga og skjítur so løvuna og bjødnina báðar. Trødlungin er ógvuliga ræddur um, at drongurin man ætla at drepa hann sjálvan eisini og biður sum harðast firi lívinun; men drongurin sigir seg einki ilt vilja gera honun, og trødlungin lovar góða løn frá pápa sínun, risanun, atturfiri. Drongurin torir idla at fara til risahedlið; men trødlungin biður hann ikki ræðast. Tá ið teir koma í hedlið, heldur risin, at hesin drongurin er góður til krásir kjá honun; men ungin sigir pápanun frá ødlun tilburðinun og biður hann geva dronginun góða løn atturfiri hjálpina. Risin spir drongin, kvørja løn hann helst vil hava, og hann sigir seg vilja hava ein hest. Teir fara í stadlin; men trødlungin sigir við drongin, at hann skal ikki taka nakran av teimun stóru hestunun, sum pápin vil bjóða honun, men bert inskja sær tað gráa esilið, sum stendur attanfiri didnar, og heldur ikki skal hann taka nakað av teimun gudl- og silvurbokslunun, ið risin vil bjóða honun, men bert eitt gamalt jadnboksl. Drongurin ger ettir hesun ráði, og risin biður ilt ivir tann, ið so hevur lært hann;

men lovað er lovað, og drongurin fer avstað við eslinun. Tá ið hann er komin út um liðið, kemur trødlungin rennandi við einun pípuleggi, gevur honun og biður hann blása í henda pípulegg, tá ið hann er staddur í størstu neyð. Drongurin ríður til ein kongsgarð, og kongurin fær brátt so stóran tokka til hansara, at hann setur hann ivir adlar harrarnar í ríkinun. Nú ið teir síggja hetta, vilja teir fáa lívið av honun, tí teir kvíða firi, at kongurin, sum er badnleysur, skal geva honun ríkið ettir seg. Eina dóttur hevði kongurin átt; men hon var horvin firi langt síðani. Teir ljúgva nú firi kongi, at drongurin hevur sagt seg føran firi at beina kongadóttrina attur, um hann vildi. Kongurin sendir boð ettir honun og lovar honun dóttrina til konu og ríkið ettir seg, um hann kann fáa hana attur — annars skal hann vera lívleysur. Drongurin sigir, at hann hevur einki vitað um hesa horvnu kongadóttur; men kongur bíður, at so skal vera, sum hann hevur sagt, og vit slíkun skili varð drongurin at fara. Hann visti sær eingi ráð, og komin í stadlin til esilið tók hann at blóta og banna tann dag, ið hann var komin á bakið á tí: tí harav stóðst hansara vanlukka. Esilið talar nú og biður hann ikki fara so idla við sær: tí tað veit, kvat ið brekar honun, og skal eisini hjálpa honun. Drongurin telur tá eslinun frá viðurskiftun sínun, og tað sigir við hann, at hann skal fara til kongin og biðja um tólv tunnur av kjøti og tólv menn hartil og koma so attur; altíð skal hann vera fremstur í ferðini sjálvur. Drongurin fer til kongin og fær, kvat hann biður; síðan fer hann avstað og alt liðið. Teir ríða eitt langt og annað breitt í mangar dagar. So ein dagin síggja teir ein ógvuliga stóran fugl fljúgva ivir

teimun, og esilið sigir dronginun frá, at hetta er ein av njósnarmonnunun kjá gandakedlingini, ið goymdi kongadóttrina. Hesin fuglur var settur til at verja alt tað, ið kedlingin átti. Esilið biður drongin siga við menninar, at teir skulu kasta út av matinun, ið teir førdu við sær: tí annars át fuglurin fólk, hestar og vagnar, alt sum var. Teir kastaðu kjøtið út, og áðrenn teir vóru komnir til hús, var alt uppetið av fuglinun. Esilið sigir við drongin, at hann skal binda tað inn í fjósið kjá gandakedlingini, lata liðið burtur út í staðin og sjálvur fara inn til hina gomlu. Hann so ger, og tá ið hann kemur inn, situr kedlingin við eldin; hon spir, til kvørs hann er komin Ettir kongadóttrini, svarar hann. Hon undrast á, at hann skal vita, at hon er at finna har; men hann svarar, at tann, ið harrin er við, hann kemur fram allastaðni, og nú sigir hann við hana, at, um hon ikki vísir sær á kongadóttrina við tað sama, skal hann taka lívið av henni. So leiðir hon hann inn, og kongadóttirin gleðist ógvuliga at síggja kristið fólk. Drongurin sigir seg vera komnan at heinta hana; men hon ivast í, at hann er tess mentur. Sum tey sita og tala, kemur gandakedlingin inn og hevur skapað fíra høvd á seg; hon spir drongin ettir, kvussu hann er sloppin um vakturmann hennara; men hann sigir seg tæna hægri harra og hava størri mátt enn hon og roynir so at loypa ótta á hana. Hann hóttar attur at drepa hana, um hon ikki lovar kongadóttrini burtur við honun; men hon biður hann gera sær eina bøn first: hon eigir ein ótamdan hest, sum hon vil biðja hann fáa sær fatur á og temja. Hann lovar og fer í fjósið til esilið at biðja tað leggja sær ráð. Tað sigir við hann: »Kom burtur í skógvin við mær og grava

eina grøv undir einun træi; tak so boksliđ av mær, set meg niđur í grøvina og legg flag út ivir! Far so upp í træiđ og ring viđ bokslinun; so vil hesturin koma av sær sjálvun. Og tá iđ hesturin er komin at trænun, skalt tú vera skjótur at smoyggja boksliđ niđur ivir høvdiđ á honun; ikki stendur hann annars.« Drongurin ger, sum esiliđ ræđur, og alt gongur, sum tađ hevur spáađ; tá iđ hesturin hevur fingiđ boksliđ um hálsin, sendur hann stidlur, og međan fær drongurin esiliđ upp attur úr grøvini. Síđan fer hann til hús viđ hestinun og fær kedlingini. Hon sær nú, at hann kann meira enn hon sjálv, og heldur tí besta ráđ vera at sleppa honun avstađ viđ kongadóttrini. Tó leggur hon tríggjar treytir á first: »Eg vil krógva kongadóttrina tríggjar ferđir, og finnur tú hana kvørja ferđ, kant tú fara viđ henni.« Hann lítur á esiliđ og sigir seg vilja royna. Esiliđ leggur honun ráđ: »Tú skalt leita í kvørjari stovu first og so uppi á loftinun; har sita mangar jómfrúgvir í einari stovu og seyma; tú skalt leita í tráđinun, og í dimmóreyđun líntráđi fer hon at vera; tá skalt tú siga: »Nú klippi eg.«« Drongurin so ger; men tá iđ hann heldur á tí dimmmóreyđa líntráđinun og sigir, at nú klippir hann, tá rópar kongadóttirin og biđur hann ikki gera tađ, tí hon er í tráđinun. Kedlingin krógvar hana ađra ferđ, og drongurin fær attur ráđ frá eslinun: uppi á loftinun skal hann finna níggju biggkodn í einari tunnu, og tađ staka, sum liggur í miđjuni, skal hann føra saksin ivir og høtta at klippa. So er, sum esiliđ hevur sagt; men tá iđ drongurin letst at klippa biggkodniđ í miđjuni, nú letur í tí: »Klipp meg ikki!« Kedlingin krógvar kongadóttrina triđju ferđ, og esiliđ sigir viđ drongin, at hann skal

fara oman til ánna: nakað langt niðri skal hann finna eitt hálmastrá, og tað skal hann høtta við at klippa, tí har hevur kedlingin skapað hana í. Hann fer, finnur stráið og høttir við at klippa; hon sigir tá við tað sama til sín. Nú hevur drongurin vunnið adlar treytirnar og sigir við gandakedlingina, at hann vil krógva seg tríggjar ferðir: so skal hon leita. Esilið skapar hann um til eitt hár attanfiri oyrað á sær; kedlingin kemur í fjósið til at leita, tí hon veit, at hann er har, men torir ikki at nema við esilið. Um langt og leingi kemur hann fram. Aðra ferð skapar esilið hann til eitt hár undir halanun á sær; hon leitar í fjósinun; men ikki gongst henni betur enn firru ferð. Triðju ferð er drongurin eitt hár ímidlun kleyvarnar á eslinun; tá gevst kedlingin at leita. Nú hevur drongurin vunnið hesar treytir við og fer sín veg burtur við kongadóttrini. Eingin veit nakað um hinar tólv menninar, ið komu við honun: teir eru horvnir. Tey fara nú bæði: drongurin á eslinun og kongadóttirin á hestinun. Drongurin heldur, at nú veit hann ikki, kvussu tey skulu koma fram um fuglin, vaktarmannin kjá gandakedlingini, tí nú hava tey einki at geva honun; men esilið leggur ráð: tey skulu ríða undir jørðini; og so mikið gjørdi esilið, at hetta lukkaðist teimun. Tá ið tey eru komin so langt, at tey síggja kongsins hødl, fedlur mirkur á tey, so tey verða at sláa tjald um náttina har, sum tey eru. Kongadóttirin sovnar; men esilið og drongurin taka at tosa saman báðir. Tað biður hann nú hjálpa sær atturfiri, at tað hevur hjálpt honun úr so mangari neyð, og hetta lovar drongurin. »Tú skalt høgga høvur og hala av mær,« sigir esilið, »og so seta høvdið har, sum halin hevur sitið, og halan

har, sum høvdið hevur verið. So skalt tú fletta húðina av mær og venda tað inn ettir, sum út hevur vent firr; tí tá firsta verði eg fólk attur, sum eg havi verið firr.« Og so telur eslið dronginun frá, at tað er ein gandaður og umskapaður kongasonur: badn var hann, tá ið hann varð gandaður, og mátti tí umskapast til badn attur. Drongurin óttast firi, at hann kann koma til at drepa esilið; men tað bønar hann at gera, sum tað hevur sagt. »Eitt skal eg læra teg enn,« sigir esilið: »tá ið kongadóttirin vaknar, fer hon at spirja teg ettir, kvaðan tú hevur fingið hetta badnið, og tá skalt tú siga, at tú fannt tað í skóginun á einun heyggi, kvar tað lá og græt, tí at tátan var dottin úr munninun á tí.« Drongurin ger nú við esilið, sum tað hevur biðið, og við tað sama stendur tað umskapað til eitt mansbadn. Tá ið kongadóttirin vaknar, spir hon, kvaðan hatta badnið er komið, og drongurin svarar, sum esilið hevur lært hann. Men nú ið esilið er burtur, er hann so forharmaður; hon sigir tá, at hon hevur hestin ettir, og síðan seta tey seg bæði upp á hann og ríða heim í kongsgarðin. Kongurin er, sum vera man, fegin um at hava fingið dóttrina attur, gevur dronginun hana til ektar og lovar honun ríkið ettir seg. Men harrarnir eru avindsjúkir og leggja ráð saman ímóti honun. Teir ljúgva firi konginun og siga, at tey bæði, drongurin og dóttir hansara, hava átt tað badnið saman, sum tey førdu heim við sær. Og so ágritnir eru teir, at teir fáa kongin til at trúgva tí, og dagur verður ásettur, at drongurin skal heingjast. Nú ið hann er førdur til gálgan og bøðilin skal lata togið niður um hálsin á honun, minnist hann á pípuleggin, ið trødlungin gav honun á sinni, og biður bøðilin bíða, meðan

hann tekur hondina niður í lumman. Hann tekur pípuleggin upp og blæsur, og tað er ikki longur enn at siga frá tí — so er trødlungin har. Hann skal vísa bøðilinun, kvussu langt ørnin kann fljúgva upp, sigir hann, fer upp í loft við honun og smildrar hann sundur haruppi. Síðan ger hann tað sama við kongin, sum hevur boðið, at drongurin skal verða hongdur, og við harrarnar, sum hava logið uppá hann, og sigir so við fólkið, at, um ikki adlir vilja svørja at vera hesun manni trúgvur, sum nú skal vera kongur ivir teir, skal hann gera so við adlar, ið nokta at svørja. Tá fudlu adlir tí níggja konginun til fóta; hann giftist við kongadóttrini, og livdu tey bæði væl og leingi.

---

## 42. Snati.

Maður og kona áttu eitt dreingjabadn. Tá ið drongurin var fram undir at vera tilkomin, fór hann ein dagin út at ganga. Hann gekk og gekk og kom at endanun inn í eina stóra skóg. Í hesari skóg var eitt hús; har fór hann inn og krógvaði seg. Um kvøldið kemur risin heim — tí risi var tað, sum átti húsið; hann var altíð burtur um dagarnar og kom heim um kvøldarnar. »Her luttar av kristnun fólki,« sigir hann og snoddar í kvønn krók. Drongurin skalv av ræðslu, men einki batti honun, kvussu hann royndi at krøkja seg saman — risin fann hann kortini. »Fjør mítt, fjør mítt! tú skalt vera vælkomin; eg havi leingi inskt ettir einun til at gera mær matin og halda reint í húsinun; nú

skalt tú vera til tess.« Drongurin læt idla at; men tað hjálpti nú ikki meira enn tað sama: hann varð at vera kjá risanun. Risin gav honun liklarnar til adlar stovurnar, sum han skuldi halda reinar; men ein stova var, sum risin forbeyð honun at fara inn í: »um hann fór har inn, so sá hann tað,« segði risin, »tí hann sá alt.« Ein dagin, sum drongurin gongur heima einsamadlur, og hetta melur í høvdinun á honun, hugsar hann við sær sjálvun, at hann skal tó njósnast um, kvat ið er í hesari stova; risin man ikki síggja tað kortini.« Hann leggur hondina spakuliga á låsin, men í tí at hann skal lata upp, loypur eitt á hurðina innanfrá, klórar og klórar og rópar: »Vel meg, vel meg!« so hann torir ikki at lata upp. Um kvøldið, nú ið risin kemur heim, er ótti á dronginun; men risin sigir einki. Hetta gongur við sama lag fleiri dagar upp í slag, at drongurin roynir at lata upp; men kvørja ferð kemur hatta, ið inni er, klórar á hurðina og rópar: »Vel meg, vel meg!« so hann torir ongantíð at fara inn. Eitt kvøldið kemur risin heim og er so ógvuliga sjúkur. Hann sigir við drongin: »Fjør mítt, nú fari eg at doyggja, og tá ið eg eri deyður, skalt tú taka og skera meg sundur í tríggjar partar og bera meg oman á sjógvin; men ein insk vil eg geva tær, áðrenn eg doyggi.« Leingi stóð drongurin og hugsaði um, kvat hann skuldi velja sær; tá rann honun í hug, kvat hatta inni í stovuni hevði rópað: Vel meg! og hann svaraði, at hann inskti sær tað, sum var inni í teirri stovuni, sum hann ikki slapp inn í. »Fjør mítt, tú valdi sum mín høgra hond,« segði risin, og so doyði hann. Drongurin ger við risan, sum hann hevur biðið hann, og fer so og letur stovuhurðina upp; tá er alt stilt og kvirt — einki

uttan ein svartur hundur gongur og melur á gólvinun. Hann sleppir hundinun út við sær, og báðir til gongu burt frá risahúsinun, drongurin firi og hundurin attaná. Drongurin gongur uppá gjøt, men so biður hundurin um lov til at ganga firi. Tá ið teir hava gingið eina góða løtu, vendir hundurin sær á og sigir við drongin: »Ikki ert tú forvitin.« »Kví tá?« spir drongurin. »Tú spirt ikki, kvussu tú skalt kadla meg,« sigir hundurin. »Kvussu skal eg tá kadla teg?« »Tá skalt kadla meg Snata.« Teir ganga langan veg og drúgvan og koma at endanun til kongsins garð. Har er nú ringur standur í kongsgarðinun: kongasonurin er horvin firi langt síðani og einki hevur spurst attur til hansara, so tey halda hann vera deyðan; eitt frálíka vakurt rósutræ er horvið úr urtagarðinun, adlir kongsins liklar eru burturi, og neytini hava nú í langa tíð staðið turr kvønn morgun. Vakt hevur altíð og stund verið hildin í fjósinun; men eingin uppspurningur er komin um, kvør ið gongur at mjólka kongsneytunun. Snati heldur nú við drongin, at hann skal fara inn í kongsgarðin og biðja um lov til at vera uppi í at høgga kol. Hann so ger og fær lov av konginun til at vera uppi í kolarbeiðinun; men kolmeistarin hevur við tað sama eitt ringt eyga til henda drong og fær honun eitt pláss firi seg sjálvan at høgga kol burtur frá hinun arbeiðsfólkinun. Tá ið kolmeistarin er viðstaddur og higgur at, høggur drongurin alt, kvat hann orkar, og einki sæst til hundin, men so er meistarin burturfarin, so kemur hundurin attur; tekur øksina ímidlun kløḍnar og høggur firi drongin so hart og títt, at kolpettini fúka um oyruni á báðun, og tað er stórur munur á, at nú líður skjótari. Tá ið meistarin kemur

um kvøldið at higgja ettir dagverkinun, er altíð so nóg meira høgt kjá hesun fremminda drongi og so nóg betur enn kjá ødlun hinun. Meistarin fer til kongin og sigir, at honun dámar ikki henda drong: tað er ikki natúrligt, so nógv kol sum hann høggur; ein svartan hund hevur hann kjá sær; hann heldur tað vera sjálvan hin versta, ið komin er í kongsgarðin, sigir hann. Kongurin heldur, at tá ið hann er so dúligur til arbeiðis, hesin drongur, og einki ilt ger, ber ikki væl til at koyra hann burtur. Meistarin tekur nú at ljúgva og sigir, at drongurin hevur sagt, at hann veit um alt tað, sum saknast í kongsgarðinun, kvar tað er, og kvussu tað kann fáast attur, og so hevur hann lagt til, at tað skuldi verið sær ein lætt sak at fáa beint alt attur, um hann hevði viljað. Kongurin letur drongin kadla firi seg, talar honun harðliga til og sigir við hann, at hann skal í stundini gera tað, sum hann hevur sagt seg føran firi: avrikar hann tað, skal hann eiga kongsdóttrina atturfiri, men ger hann tað ikki, skal hann vera lívleysur. Dronginun, neyðardírið, verður idla við: teir hava logið hetta uppá seg,. sigir hann; hann hevur einki sagt og ikki so mikið sum vitað, at nakað er horvið úr kongsgarðinun. Men kongurin sigir, at kolmeistarin fór ikki at ljúgva uppá hann, og hann leggur ríkan við, at, beinir hann ikki alt attur, skal hann verða lívleysur. Drongurin gongur nú í døprun huga adlan dagin; so fer hann til hundin, sigir frá, kvussu vorðið er, og biður hann leggja sær einikvørji ráð. »Tað er eingin neyð,« sigir Snati, »far til kongin og bið hann geva tær ein fjórðing av salti, og kom so attur.« Drongurin so ger og kemur attur við saltinun í einun posa. »Nú kunnu vit fara,« sigir hundurin, og

báðir til gongu. Snati ber saltfjórðingin. Teir ganga leingi og koma at einun ógvuliga høgun fjadli. Drongurin heldur, at hann er ikki mentur at klíva adlan vegin upp, men Snati lovar at hjálpa honun. So klóra teir upp um, koma attur á slætt, ganga langa veg og koma at einun húsi. »Her uppá skulu vit fara,« sigir Snati, og so krúpa teir upp á takið og leggjast at kaga niður ígjøgnun ljóaran. Maður, kona og smágenta sita uttanum grúgvuna inni í roykstovuni; eldur er uppkindur í grúgvuni, og ein stórur pottur, fudlur av mjólk, hongur upp ivir eldinun og kókar, beint undir ljóaranun. Snati sigir við drongin, at hann skal loysa bandið av posanun, taka salt og koyra niður ígjøgnun ljóaran, men ikki ovnógv í senn: hann skal sáa tað, so tað kann fadla sum kavi edla heglingur. Best sum tey trí sita um pottin niðri undir, sigir maðurin við konuna: »Tað er best at leggja skjólið atturivir ljóaran; tað kavar so idla niður í mjólkina.« »Nei,« sigir konan, »ger tað ikki; edla doyggja vit ødl í royki.« Drongurin sáar nú í heilun salt niður í pottin, til posin er tómur. Nú er kókað, potturin verður niðuravtikin, og ødl skulu súpa. Maðurin heldur við tað sama, at tað er einki skil á, sum hetta er salt. »Salt?« sigir konan; »hetta er søt mjólk; eg havi beint nú verið í kongsfjósinun og mjólkað neytunun, og hetta er sama mjólkin.« Men hann biður konuna smakka á, og tá kann hon ikki longur træta ímóti. Sum tey sita og tosa um mangt og kvat, smírist konan og ber uppá mál: »Idla duga tey at leita í kongsgarðinun; ikki kunnu tey finna liklarnar; høvdu tey bara kunnað sær at leita undir teirri stóru dragukistuni.« Eina løtu ettir sigir maðurin, at hann er so út av lagi tirstur; men

einki vatn er við hond og hann verður tí at senda smágentuna í ánna ettir vatni. Tá ið hon kemur út firi dir, loypur Snati niður av tekjuni og bítur høvdið av henni, og so uppá attur. Maður og kona sita og bíða; men eingin genta kemur attur. Teimun tekur at leingjast, sum vera man, og konan fer út at vita, kvussu vorðið er. Hon er ikki komin longur enn út um didnar, so loypur Snati niður av attur og bítur høvdið av henni. Maðurin undrast uppá, kví kvørgin kemur attur; ótolni er á honun, og so hann sjálvur avstað. Tað gongst honun á sama hátt: hann er ikki meira enn út um komin, so loypur hundurin niður av tekjuni og bítur høvdið av honun við. Nú fara Snati og drongurin inn í húsið at leita, finna rósutræið, taka tað og fara heim attur í kongsgarðin. Drongurin gongur firi kongin, flíggjar honun træið, sigir honun, kvar tey skulu leita ettir liklunun, og neytini, sigir hann, skulu ettir henda dag ikki standa mjólkaði attur, tá ið neytakonurnar koma í fjósið. Kongurin er nú so findarblíður, tó hann hevði verið glaðari, um hann nú hevði haft son sín attur eisini, og gevur dronginun dóttur sína í løn atturfiri, sum hann hevði lovað. Nú kolmeistarin frættir hetta, er hann ræ̈ttuliga óður og lovar at drepa drongin. So kom brúdleypsdagurin. Har var bæði etið og drukkið væl í kongsgarðinun, og kæti var á ødlun. Um kvøldið varð dansað; men hundurin gekk altíð og mól kjá brúðgumminun. Snati orðar við brúðgummin um at sleppa at sova í brúðarsongini bert ta einu náttina. Treyður vil brúðgummurin síta honun — kvat hevði verið burtur úr uttan Snata? men hann kviðar firi, kvat ið brúðurin vil siga og verður at tosa við hana first. Brúðrini tikist hetta undarligt; men ikki

vil hon síta manni sínun hansara firstu bøn sjálvt brúdleypskvøldið, og so sleppur Snati at vera kjá teimun. Tá ið tey eru niðurfarin, leggur Snati seg á fótalagið, tætt uppi við bróstið. Um náttina, tá ið tey bæði eru sovnaði, men Snati liggur alvakin, hoyrist eitt ljóð: eitt borar ígjøgnun bróstið hinumegin frá. Snati reisir oyru og lurtar. Hetta borar og telgir, og alt víðkast holið. Ein hond kemur inn ígjøgnun, men kvørvur attur við tað sama. Snati liggur stidlur og higgur. Endin er tað, at holið er so vítt, at høvdið sleppur inn ígjøgnun, og nú er tað kolmeistarin, ið vil drepa brúðgummin. Snati er ikki seinur; hann loypur upp og bítur høvdið av honun, sleikir so alt blóðið upp og stendur við tað sama umskapaður til eitt fólk. Nú er Snati eingin annar enn hin horvni kongasonurin, sum kolmeistarin hevur beint av veginun við trødldómi og gandi firi at sleppa til at vera kongur sjálvur, og av hesun sama var tað, at hann vildi taka lívið av dronginun, tá ið hann giftist við kongsdóttrini. Stór var gleðin í kongsgarðinun, nú ið kongasonurin var komin attur. Tá ið hin gamli kongurin doyði, varð sonur hansara kongur ettir hann, men hin varð ovasti maður í ríkinun næst ettir konginun. Hann heintaði so bæði foreldur síni til sín; tey høvdu verið so forharmaði um sonin og trúð, at hann var deyður, men nú var gleði á teimun við. Síðan er ikki meira at siga frá teimun í kongsgarðinun. Síðst ið frættist, livdu tey væl.

---

## 43. Undarligi.

Eina ferð var tað ein maður og ein kona. Tey áttu eina gentu saman; men konan doyði av badnferð, og so giftist maðurin upp attur við einari gandakedling. Tey áttu badn saman, og tað var genta. Meðan báðar genturnar vóru í uppvøkstri, var stjúkmamman so idl við ta eldru, stjúkdóttrina, men helt nógv um sína egnu dóttur. Tá ið báðar vóru tilkomnar, fekk hin eldra fríggjara. Hevði stjúkmamman verið idl firr, tíggju ferðir verri var hon nú. Hon hísti stjúkdóttrini úti nógvar nætur upp í slag. Ein dagin var hin gamla so reint óð, at hon fór til eina aðra gandakedling og bað hana hjálpa sær við at briggja ein gandadrikk. Tær tóku okkurt av ødlun djórun, ið tær vistu, settust at blanda saman og kóka og løgdu so gand í. Síðan beyð hin gamla báðum døtrunun at fara at mala kodn. Tá ið tær eru lidnar, spir kedlingin stjúkdóttrina, um hon er ikki tirst, og gevur henni at drekka. Gentan túsnar so upp við tað sama, at eingin barsilkona er so tjúkk. Um kvøldið kemur drongurin, fríggjari hennara; men hon torir ikki at koma firi eyguni á honun og krógvar seg burt. Hann spir ettir henni, um hon er ikki heima. Jú, heima er hon, sigir hin gamla: men hon vil ikki koma firi eyguni á honun. »Kvat bagir henni?« spir hann. Henni man baga so nógv, sigir hin gamla: hon skal fara ettir henni, men honun man ikki lítast væl á hana, tá ið hann fær at síggja hana. Nú ið gentan kemur, verður hann so idla til sinns, at tað kemur til einkis ímidlun teirra við tað sama. Um kvøldið verður hon útihíst av kedlingini. Sum hon gongur og

melur og kemur at einari á um miðja nátt, føðir hon eitt bødlut og svart, sum líkist kvørki fólki edla djóri. Hetta fer rudlandi og rópar: »Ræðst ikki, mamma!« »Jesus náði meg, sum hetta er undarligt,« rópar hon. »Ja, Undarliga hevur tú kadlað meg, og Undarligi skal eg eita,« svarar hetta. So fer tað burtur á skóg til at drepa bjadnir og flettir bjadnahúðirnar til mommu sína at hava uttan um seg til verju. Tað fær so nógvar húðir, at tað fær gjørt eina smáttu av teimun til mommu sína at liggja inni undir. Altíð liggur hetta burturi og er ímidlun bjadnirnar at drepa; tað er nú stríðið kjá tí. Nú ber so til, at gandakedlingin hevur fingið hin áðurnevnda unga mannin til at fríggja til sína dóttur. Ein dagin, sum hann skal fara hagar at fríggja, eru so nógvar bjadnir á veginun firi honun, at hann sleppur ongan veg. Í miðjun bjadnaflokkinun stríðist Undarligi. Maðurin sær, at hetta er so raskt ímóti bjødnunun og biður tað vælsignað vera at hjálpa sær. Hetta svarar, at tað hjálpir honun ikki, uttan hann vil eiga mommu sína. »Kvussu er hon vorðin?« spir maðurin. »Tvey so ljót sum eg,« svarar Undarligi. Nei, so troystar hann sær ikki á nakran hátt at hava hana, sigir maðurin, men biður tó lata seg síggja hana. Nei, sigir Undarligi, hann fær ikki at síggja hana firr enn í kirkjuni. So idla er maðurin staddur, at hann noyðist at gera eið, at hann skal giftast við henni, og sleppur so vegin fram. En annan dag, sum hann gongur sama veg, rakar hann attur við Undarliga og biður lata seg síggja mommu hansara; men Undarligi sigir tvørt nei. Brúdleypsdagurin er firi hond, og brúdgummurin situr og stúrir. Hann skal fara firri í kirkjuna — so hevur Undarligi skipað firi; brúðurin

skal koma attaná. Sum brúðgummurin situr í kirkjuni og bíðar, hoyrir hann skrambul í forkirkjuni. Tað er brúðurin, ið kemur, og Undarligi rudlar frammanfiri hana. Hon er klædd í bjadnarhúðir uttan ivir brúðarklæðini. Tá ið hon er komin upp í stólin, letur Undarligi av henni, ein bjálvan firi og annan ettir, og nú kennist brúðgummurin við hana: hetta er hin firra gentan, ið hann hevur fríggjað til. Tá ið tey koma úr attur kirkjuni, er borðreitt. Stjúkmamman og dóttirin eru báðar bodnar í brúdleypið; Undarligi situr undir liðini á mommu sínari beint ivir av teimun. Meðan Undarligi situr og etur, kveitir hann so títt ivir á stjúkmommu sína, og endin er tann, at hann loypur upp tvørtur um borðið, tekur í herðarnar á henni, fettir hana attur á, so hon dettur á gólvið, skræðir bróstið upp á henni, rívur hjartað út úr, drekkur blóðið og etur hjartað. Nú stendur hann umskapaður til ein so fráskila vakran drong og sigir brúðgumminun frá, kvussu stjúkmamman hevur farið við mommuni. Hin gamla og dóttirin vóru báðar brendar; men kjúnini og Undarligi livdu lukkuliga adla teirra ævi.

---

## 44. Teir sjey svanirnir.

Eina ferð var tað ein maður og ein kona, sum áttu átta bødn: sjey dreingir og eina gentu. So doyði konan, og maðurin sirgdi hana; men sum flestir einkjumenn giftist hann attur og fekk eina dóttur við teirri seinnu konuni. Men tá ið bødnini vuksu upp, var stjúkmamman so idl við tey firru átta, at

pápin kvíðaði firi teimun og tordi ikki at lata tey vera í húsinun. Hann gróv teimun tí eina jarðarstovu í einun heyggi og læt tey har inn í. Til lás hevði hann bert eitt gudlepli: stiklaði hann tað niðan ettir, fór heyggjurin upp, og stiklaði hann tað oman ettir, læstist heyggjurin attur. Kvørja nátt vitjaði hann tey og bar teimun mat; men eplið læsti hann niður í eina kistu og bar altíð kistulikilin um hálsin. Konan fekk idlgruna, av tí at maðurin var altíð burtur um næturnar og matur saknaðist úr kovanun. Hon forvitnaðist um hetta, men frætti einki. So gandaði hon dóttur sína til eina fjøður — tí gandakedling var hon og setti hana upp í hattin kjá manni sínun. Um náttina fór hann, sum hann var vanur, til heyggin, og fjøðurin ansaði væl ettir ødlun. Tá ið maðurin var atturkomin, skapaði kedlingin fjøðrina um attur til dóttur sína, spurdi hana gjødla ettir, kvar ið pápin hevði verið, og dóttirin segði frá ødlun. Tá ið maðurin var sovnaður, stjól kedlingin kistulikilin av hálsi hansara, fór í kistuna og tók gudleplið upp úr. So fór hon til heyggin og hevði nógvan góðan mat við sær til bødnini. Heyggjurin opnaðist, tá ið hon stiklaði gudleplið niðan ettir; hon fór inn, gjørdi seg blíða við bødnini og gav teimun mat. Dreingirnir settust at eta alt firi eitt; men gentan vildi einki nema. Hin gamla gav dreingjunun kvørjun sína skjúrtu, og við tað sama at teir vóru komnir í tær, stóðu teir umskapaðir til svanir og flugu burt. Stjúkdóttrini vildi hon geva ein serk; men gentan segði nei: hon tóh kvørki mat edla klæði frá henni, og bað lata seg vera einsomadla. Ja, hon skuldi fáa lova til at vera einsomødl longur enn hon hevði sinni til, segði tá kedlingin við hana, fór út, læsti

heyggin attur og stiklaði gudleplið á sjógvin. Gentan var ring, ólukkudírið, og settist at gráta; hon hugsaði um at sleppa út, men hirdi ikki stórt um at liva, nú ið tað var gingið brøðrunun so. Tá ið pápin skuldi fara attur at vitja bødnini í heyginun og sá, at eplið var burtur, var hann út av lagi harmur, tí nú mundu tey hungra inni, hugsaði hann: og ikki slapp hann til teirra; hann grunaði, sum var, at konan hevði tikið eplið og forkomið tí. Gentan í heyginun át av matinun, ið pápin hevði borið, til hann var uppi, og tók so at grava seg út við einun knívi, sum hon hevði kjá sær. Spakuliga gekk; men endin var, at hon slapp út. Hon tók at ganga, gekk langt og leingi og kom um síðir til eitt hús, kvar ein maður og ein kona búðu, sum einki badn áttu. Tey fagnaðu henni væl, og hon kærdi sig firi teimun um vanlukku sína, og kvussu sindarligt tað var, at brøður hennara vóru gandaðir um til svanir av stjúkmóðurini. Tey hildu, at hon skuldi vera vælkomin at vera kjá teimun, og varð hon verandi har; men eingin sá hana læa edla spæla. Ein dagin, sum hon gekk úti og spákaði, møtti hon einun presti og tók at kæra sína neyð firi honun. Hann visti eini ráð til at fáa brøður hennara attur til menniskjur, segði hann: men kvíðaði firi, at hon kundi ikki filgja ráðunun til enda. Hon bønaði hann at siga sær tey: tí hon vildi royna alt. Tá segði presturin, at hon skuldi seyma sjey skjúrtur, eina til kvønn bróðurin, av so fínun tráð sum kongurvág (spinnilvevur), og ikki mátti hon tala eittans orð, firr enn adlar skjúrturnar vóru lidnar — men tað kom at vera ein long tíð. Hon settist at seyma, og eitt ár gekk til kvørja skjúrtu. Einsína vøkur var gentan, og ikki trutu tí fríggjararnir; men eingin fekk nakað

mál av henni, so teir vóru adlir at fara krøktir heim attur. Summi hildu hana vera dumba, av tí at hon talaði einki. Tá ið seks ár vóru umliðin, kom prinsurin sjálvur at fríggja til hennara; honun mundi hon fara at svara, hildu tey, um hon kundi tala. Men ikki kundi hann fáa nakað mál av henni, hann heldur. Tá hevði stjúkmamman frætt, kvar hon var, og kvat hon hevðist at; hon tók við tað sama at leggja idl ráð firi henni og førdi út í orð, at hon var trilsk og fudl av gandi. Kongasonurin tosaði um at taka hana við valdi; men stjúkmamman helt, at verri átti at vera gjørt við hana enn so: hon átti at vera brend, tí at hon vildi ikki svara honun — tað var ovgóð æra firi hana, at slíkur maður skuldi hirða at fríggja til hennara. Prinsurin bar bøtuflaka firi gentuni í firstuni; men stjúkmamman var ágrítin og beit hana í bak so leingi, at prinsurin til endan trúði, at gentan var trilsk, og beyð at kinda bál til at brenna hana á. Menn vóru sendir til at taka hana og føra hana til bálið; men í tí at hon setti fótin á bálsteinin, komu sjey svanir fljúgvandi; hon tók skjúrturnar fram úr kistlinun og kastaði til teirra; tá vóru adlar lidnar uttan tann síðsta, sum onnur erman vantaði í. Kvør svanur fór í sína skjúrtu, og adlir vóru tá fólk attur, uttan ein varð at hava vong firi annan armin, av tí at onnur skjúrtuerma hansara var ikki liðug. Nú listi seg at tala, segði gentan og greindi so frá ødlun tí idla, sum stjúkmamman hevði lagt firi hana og brøðurnar. Tá beyð prinsurin, at kedlingin og dóttir hennara skuldu báðar vera brendar á tí sama bálinun, og so varð. Men hin kom at vera prinsessa og síðan drottning.

---

## 45. Kongaríkið Verðsins Endi.

Ein maður átti tríggjar sinir. Teir eldru hildu einki um hin ingsta og happaðu hann altíð, tí hann gjørdi einki gagn. Pápin átti ein stóran akur, sum stóð í besta blóma, men varð niðurvavdur kvørja nátt; hann gramdi seg nógv um hetta og segði við sinirnar, at ein teirra skuldi sita uppi eina nátt úti kjá akrinun til at vita, kvussu hetta bar til. Hin elsti helt seg til at vaka. Náttin var bert hálv, tá ið hann sovnaði, og ongantíð hevði akurin verið verri niðurvavdur enn morgunin ettir. So helt miðlingarsonurin seg til; men náttin var lítið meira enn hálv, tá ið hann sovnaði, og líka idla var akurin niðurrassaður tann morgunin. Hin ingsti beyð sær nú til, tóat teir eldru brøðurnir spottaðu hann: Slík svøvnhít skuldi duga at sita uppi? Men pápin helt, at tað kom ikki at vera verri: hann sovnaði, og teir høvdu sovið. Hin ingsti setur seg tá til akurin og vakir adla nátt. Tá ið líður at degi, hoyrir hann dun — tríggir svanir koma flúgvandi og seta seg við akurin. Teir lata seg úr svanahamunun og eru nú tríggjar vakrar jomfrúir. Tær fara inn í akurin at dansa, og meðan krípur hann hagar, sum hamirnir liggja, og tekur ein: tann, sum hin ingsta og vakrasta moyggin eigir. Út ímóti lísing, tá ið tær skulu taka hamirnar attur, er ein burtur. Tær hitta drongin, og hin ingsta krevur ham sín frá honun; men hann sigir, at hon fær hann ikki, tí tær hava spilt akurin kjá pápa hansara. Hon heldur so við at biðja og bøna, at hann lovar at geva henni hamin attur undir teimun vilkorun, at hon lovar at vera kona hansara. Hesi kor gongur hon undir, tó so,

at hann verður at lova henni aldrin at bannast: kemur vandabøn av hansara munni, so eru tey leys. Hann spir hana, nær brúdleypið skal vera; men hon sigir, at tað kann hann búgva til, sum honun sjálvun listir: tá ið brúðfólkið er samankomið, tá skal hon koma. So fær hann henni hamin; jomfrúgvirnar flúgva burtur í svanalíki, og hann fer heim. »Er tað ikki líka idla statt í morgun við?« halda brøðurnir, tá ið teir higgja at akrinun. »Ja, ikki er akurin sloppin óskalaður í nátt, men vadla skal tað vera so uppattur,« svarar hinn ingsti. Hann tekur nú at búgva til brúdleyps, og hetta undrast ødl á, tí eingin veit, at hann hevur fríggjað til nakra gentu. Brøðurnir spirja, nær brúðurin kemur. »Hon kemur tá,« svarar hann. Hetta er tað bíttasta av ødlun, ið hann hevur gjørt, halda teir. Tá ið alt er liðugt til brúdleypið og fólkið komið, spirja ødl ettir brúðrini. »Brúðurin kemur tá,« er svarið kjá honun. Hon man seint fara at koma, halda tey. So biður hann fólkið lata seg í til at fara í kirkjuna, og rætt sum alt er samlað firi kirkjudurunun, koma tríggir svanir flúgvandi, lata seg úr hamunun og eru tá gentur, ein teirra brúðklædd. So verða tey samanvígd bæði, og attaná verður dansað og drukkið. Um kvøldið filgja tey brúðarparinun í brúðarhús; sistrarnar báðar kjá brúðrini eru brúðkonur hennara og lata hana úr. Brúðgómurin er skjótt úrlatin og niðurfarin; men einki røkist firi, at brúðurin verður liðug: so kvørt sum tær lata hana úr einun plaggi, er altíð eitt nóg vakrari innan undir. Soleiðis líður hálv náttin. Hetta er ein devuls tíð, tær eru um at lata hana úr, heldur hann við brúðkonurnar. Ja, nú eru tey leys kvør frá øðrun, tí nú hevur hann bannast, sigir

brúðurin, men leggur tó atturat, at hann skal fáa at síggja tær attur tríggjar ferðir, um hann kann vara seg firi mommu risans — vakir hann ikki, tá ið tær koma, so sær hann tær aldrin attur. So flúgva tær burtur í hamunun; men drongurin situr ettir við sorg og sút, og alt brúdleypsfólkið rímir um morgunin, nú ið so er vorðið. Drongurin fer til gongu, kemur í ein skóg og rakar við eitt hús; har er ein gomul kona inni. Hon spir hann, um hann vil høgga brennivið firi hana í tríggjar dagar, og hann játtar. Tíðliga á morgni fer hann út at høgga, og á middegi kemur kedlingin til hansara við mati. Tá ið hann hevur etið, kemur slík tingd á hann, at hann orkar ikki at vika ein fingur og sovnar. Tá ið hann er sovnaður, stingur hon honun svøvntodl, at hann skal ikki vakna við attur, firr enn hon sjálv vil. Meðan koma jomfrúirnar flúgvandi, lata seg úr svanahamunun og biðja kedlingina vekja drongin; men hon noktar. So royna tær sjálvar at vekja hann; men ið kvussu tær rópa inn í oyruni á honun, skaka og kitla hann og prika hann við nálun, fáa tær ikki vakt hann. Tær biðja kedlingina siga honun frá, at tær hava verið har og koma tvær reisur attur. Nú ið hann vaknar og frættir hetta, er hann so harmur og lovar sær sjálvun at vaka næstu ferð. Men bæði annan og triðja dagin, ið kvussu hann strevast, kemur hin sama armóðin á hann, tá ið hann hevur etið, og ið kvat tær so gera við hann, vaknar hann ikki. So biðja tær kedlingina siga við hann, at nú koma tær ikki attur: tær eru frá kongaríkinun Verðsins Enda og noyðast at fara heim attur við tað sama. Tríggjar gávur leggja tær til hansara og biðja kedlingina fáa honun; ein gevur ein knív, sum bítur kvat tað skal

vera, onnur ein saks, sum ger tað sama, og hin triðja (brúðurin) ein likil, sum kann læsa adlar lásir upp. Nú er drongurin so ónatúrliga ringur og tekur at ganga langar vegir sum í ørviti. Sum hann gongur, sær hann nógv fólk samansamlað í einun stað; tey hava til arbeiðis at drepa neyt og fletta bjølg av teimun. Spjarrar og kloddar og kvat annað, ið til er at taka, lata tey uppí bjølgarnar. Drongurin spir, kvat ið hetta hevur at tíða, og tey siga firi honun, at ein óføra stórur fuglur kemur á kvørjun ári, og tey noyðast altíð at hava slíkt til at kasta firi hann, tí annars tekur hann fólk. Drongurin biður um lov til at sleppa niður í eina hítina og vera blakaður firi fuglin. Tað er lítið firi at lova honun, tó tey halda tað vera undarliga bøn. Fuglurin kemur, og hítin við dronginun í verður kastaður firi hann; hann tekur hana í nevið og fligur langan veg burtur við henni. Drongurin veit einki til sín, firr enn fuglurin leggur hítina frá sær; klangur kemur í, og ungarnir láta ræðiliga. Hinar triggjar gávurnar hevur hann kjá sær; hann sker seg út ígjøgnun við knívinun og tekur at drepa ungarnar; men teir skríggja so ræðiliga, at hin gamli fuglurin, sum ikki er langt burtur, hoyrir skríggini til teirra og kemur fljúgvandi. Sum hann setur seg i reiðrið — í einun høgun bergi er hetta — er drongurin so knappur at renna knívin í bróstið á honun, so hann dettur deyður niður. Drongurin hugsar sær nú um at sleppa upp á slætt, sker sær spor í bergið við knívinun og klintrast so, at hann sleppur uppá. Tá ið hann hevur gingið nakað leingi, kemur hann til eitt hús og fer inn. Har sita ein gamal maður og ein gomul kona inni. Hann spir mannin um navn hansara. Hann kadlast »bróðir Eystan«, sigir hesin

gamli. Drongurin spir, um hann veit nakað um vegin til kongaríkið Verðsins Enda. Nei, hann hevur ongantíð verið har; men bróðir hansara Sunnan kann væl vita um vegin at siga, heldur bróðir Eystan og lovar at filgja dronginun til hansara. Tað var so snart, sum vindurin blæsur, at teir fuku suður. Drongurin spir bróður Sunnan ettir veginun til Verðsins Enda; hann sigir seg ikki vita hann, men heldur bróður sín Vestan duga at finna. Teir til bróður Vestan. Hann sigir seg ikki vera væl kunnugan við vegin, tí hann hevur bert verið har eina ferð: men bróðir hansara Norðan veit ivaleyst vegin, ti hann hevur verið har ofta. Teir til bróður Norðan og spirja hann ettir. Jú, hann veit væl um vegin, sigir Norðan: hann var við Verðsins Enda ígjár, og har var slík stákan, tí ingsta prinsessan skuldi giftast við einun prinsi. Drongurin biður Norðan filgja sær, og tað er so snart, sum vindurin fíkur, at Norðan førir hann til eitt ógvuliga høgt og bratt glasbjørg. Drongurin sker sær spor og handtøk upp ettir við knívinun og sleppur uppá. Har stendur eitt slot uppi; hann tekur likilin og læsir upp, fer so inn og sær adlar sistrarnar sita. Teirri elstu fær hann knívin, aðrari saksin og teirri ingstu, brúðrini, likilin. Tá svímaði brúðurin, og í sama sinni umskapast alt: glasbjørgið var burtur og vødlur í staðin firi. Prinsurin, sum giftast skuldi, varð umskapaður til trødlmann attur, sum hann hevði verið; hann var tað, ið hevði gandað kongadøturnar, tí kongadøtur vóru tær tríggjar sistrarnar. Trødlskapurin kundi ikki ganga burtur, firr enn eitt kristið manniskja kom til teirra upp á glasbjørgið.

So giftist drongurin við ingstu prinsessuni og var nú kongur við Verðsins Enda.*)

---

## 46. Glasbjørg.**)

[Begyndelsen (den nedtrådte ager, de tre dansende svanepiger m. m.) ligesom i det foregående æventyr, indtil svanebruden forlader ungersvenden, fordi han bander. Derefter fortsættes:]

— — — Drongurin gongur langan veg sirgin og kemur til ein stað, kvar nógvir menn standa og skjóta hindir til at kasta firi eina ørn, ið bír uppi í fjadlinun: hava teir einki at kasta firi hana, tekur hon bødn. Drongurin biður leggja seg innan í eina hindina og verður blakaður firi ørnina, sum flígur upp í reiðrið við honun og kastar hann firi ungarnar; men hann hevur telgimudd kjá sær og stingur bæði ørn og ungar í hel. So sker hann sær spor í fjadlveggin, kemur upp á slætt og rakar við eitt hús. Har sær hann hinar tríggjar genturnar liggja bundnar á gólvinun. Tær biðja hann skunda sær burtur attur, tí tær eru kjá einun risa, ið kemur sleipandi við einun manni kvørt kvøld til at eta.

---

*) Efter en anden fremstilling lyder slutningen anderledes: Prinsen tilbringer tre nætter på slottet, førend trolddommen brister. De to første nætter kan han ikke vågne på grund af „risens moders“ trolddomskunster (en forhekset hovedpude, som hun lægger under hans hoved, når han er falden i søvn). Men den tredje gang stikker hun af vanvare hovedpuden for tidlig ind under hans hoved, endnu inden han er falden i søvn — han forstiller sig som sovende — og så finder gensynet sted imellem ham og prinsessen. Da brister trolddommen.

**) Egenlig samme æventyr som det foregående.

Men drongurin vil ikki ríma, og so biðja tær hann goyma seg í kjadlaran niður undir fólkabeinini. Risin kemur heim og luttar við tað sama fólk; hann leitar og finnur drongin, bukar hann og letur hann liggja. So gekk tríggjar ferðir upp í slag, og síðstu ferð breyt risin annað beinið á dronginun. Tær grøddu tað dagin ettir við smirsli, og so rímdu tey ødl frá risanun — ikki kundu jadnleinkjurnar, sum genturnar høvdu ligið bundnar í, halda teimun meira enn tríggjar dagar; so kristnar vóru tær. Men áðrenn drongurin visti av, vóru genturnar horvnar. Hann gekk, kom til eitt hús, kvar ein kedling sat inni, og spurdi hana, um hon hevði sæð tríggjar gentur. »Ja, tær skulu koma tríggjar dagar upp í slag.« So tók kedlingin hann til at leita sær í høvdinun og stakk honun svøvntodl adlar tríggjar ferðir, sum tær skuldu koma, so at hann vaknaði ikki, tá iðum vardi at vaka. Tær løgdu tá kvør sítt til hansara: ein teirra ein ring, onnur eina keðu og hin triðja eitt epli; síðan fóru tær uppá Glasbjørg. Hann til gongu dagin ettir so harmur út í ta víðu verøld og kom um langt og leingi til ein stað. Hann spurdi, um nakar var har, sum fór uppá Glasbjørg. Ja, søgdu tey: ein skipari lá til at fara. Drongurin bað lova sær við og slapp. Tað var ikki meira, enn teir komu fram; men genturnar vóru meira enn fegnar at síggja drongin attur. So giftist hann uppattur við teirri ingstu.

---

## 47. Vetil kongasonur.

Ein bóndi gekk burtur í skógvin ein dagin. Sum hann gekk, fór annar fótur hansara niður ígjøgnun eitt hol, og eitt tók um fótin og helt fast. Tað var Vetil kongasonur, sum búði undir jørðini og var fólk á nátt, men umskapaður til úlv um dagin; ikki vildi hann sleppa bóndanun leysun, firr enn hann lovaði at geva honun dóttur sína. Bóndin spurdi, kvussu hann skuldi senda hana til hansara. »Send hana við hosunun í ánna! so skal eg vera firi henni og taka hana,« segði Vetil. Bóndin gjørdi, sum hann hevði lovað, og Vetil tók gentuna. Tey livdu so saman og fingu trí bødn; men Vetil bar tey ødl, eitt og eitt so kvørt, út til fosturs. Tá ið kona hansara hevði átt tað triðja badnið, bað hon mann sín lova sær heim at vitja mommu sína, og tað slapp hon. Tey spirja hana heima, kvussu hon livir. Hon livir væl, sigir hon: uttan tað, at maður hennara er úlvur um dagin, men fólk bert á nátt. So telur hon frá, at hann hevur ein finn undir hálsinun, og mamman leggur henni til ráds, at hon skal lísa at honun á nátt og skera finnin burt. Dóttirin lurtar ettir mommuni, og atturkomin til sín sjálvs leggur hon seg til at vaka eina nátt, tendrar ljós, tá ið maður hennar er sovnaður, og tekur at skera finnin. Tá kvørvur hann alt firi eitt, og hon sær hann ikki attur. Hon út at ganga, ógvuliga forharmað, og kemur í eitt hús, kvar eitt badn gongur á gólvinun. »Líkt er hetta elsta badni mínun,« sigir hon. »Tað vita vit líka,« siga tey: »Vetil kongasonur hevur borið okkun badnið at fostra.« Hon sigir teimun, kvør hon er, og spir, um tey vita sær nakran hómveg til

Vetil kongason; men tey siga nei. Tá ið hon fór haðani, góvu tey henni ein bláan kjóla. Hon kom til annað húsið, sá badn ganga á gólvinun og segði: »Líkt er hetta miðlingarbadni mínun!« Tey søgdu sum í hinun firra húsinun, at Vetil kongasonur hevði fingið teimun tað til fosturs; hon spurdi tey tað sama og fekk sama svarið. Tá ið hon fór haðani, fekk hon ein grønan kjóla. So kom hon til triðja húsið; har sá hon eitt badn, sum líktist ingsta badni hennara. Alt gekk á sama hátt sum í hinun firru húsunun — eingin visti nakað um Vetil kongason. Úr hesun húsi fekk hon ein reyðan kjóla, fór attur til gongu og kom inn til ein gamlan mann. Hann veit, kvar ið Vetil er, sigir hesin gamli: hann er á Glasbjørgi — men hagar sleppur hon ikki, uttan hon fær smítt sær jadnklæði, spískar jadnskógvar og jadnhanskar. Hon til ein jadnsmið, fær smítt sær jadnklæði, jadnskógvar og jadnhanskar og klintrar so upp á Glasbjørg. Hon kemur til eitt hús, fer inn og sær tvær kedlingar sita — tvær gandakedlingar eru hetta, sum hava vilt Vetil til sín. Hon spir ettir Vetil kongasoni. Hann er her, siga tær. Kona Vetils biður um hús og letur hin bláa kjólan atturfiri; tá sigir onnur kedlingin: »Hesin er lagamannin at standa brúður í kjá mær við Vetil kongasoni.« Síðan verður Vetils kona latin inn í seingjarkamarið, har sum Vetil svevur; men ið kvussu hon skakar honun og rópar á hann, kann hon ikki fáa hann til at vakna. »Vedel kongesøn! jeg har klavret på Glasbjærg med jærnsko, jærnhandsker og jærnklæder,« heldur hon við at rópa, men alt til einkis. Næsta dag biður hon uppattur um hús og gevur hin grøna kjólan: »Hesin er lagaður til brúdleypskjóla kjá mær,« heldur hin sama kedlingin.

Náttin kemur, og kona Vetils svevur uppattur kjá manni sínun. Hon heldur við at rópa inn í oyruni á honun tað sama sum firru nátt; men ikki fær hon hann at vakna. Við deginun fer hon attur til hin gamla mannin og kærir seg firi honun, at hon fær ikki mann sín til at vakna: hon sær hann bert á nátt — á degi er hann burtur. Hinn gamli sigir tá við Vetil, at kona hansara er komin og hevur sovið kjá honun tvær nætur upp í slag, men ikki fingið hann vaknan: »Nú skalt tú koyra koddan burtur í nátt og liggja á berun við høvdinun; men svørð títt skalt tú hava í hondini. Tá ið neistarnir fúka, eru kedlingarnar ikki sovnaðar enn; men tá ið glødnar fúka, sova tær, og so skalt tú høgga høvdini av teimun.« Triðju nátt ger Vetil, sum hin gamli hevur rátt honun og tekur koddan burtur. Meðan neistarnir fúka, bíðar hann; men tá ið glødnar eru farnar at fúka, loypur hann upp og høggur høvdini av báðun kedlingunun. So var hann rætt fólk attur; konan og hann búsettust á Glasbjørgi og tóku bødnini attur til sín, sum hann hevði latið út til fosturs.

---

## 48. Vakurleikin og beistið.

Eina ferð var ein stórur keypmaður, sum hevði sigling um verøldina. Ein dagin, sum skipini vóru heimkomin og hann skuldi avstað til at vitja tey, bað hann døtur sínar — tríggjar vóru — inskja av sær kvør sítt tingið, kvat ið tær vildu. Tær eldru báðar insktu tá kvør sín stakk, hin ingsta eitt epli.

Stakkaklæðið fekk hann brátt, men einki epli. Harmafudlur um hetta fer hann heim attur. Á veginun fer hann inn í eini hús; matur stendur borðreiddur, men einki fólk hann sær. Svangur er hann og setst at eta. Tá ið hann reisist attur, er honun higgjandi út ígjøgnun vindeygað oman í ein garð, kvar eitt træ stendur við nógvun eplun uppi á. Hann oman og tekur eitt til at bera dóttrini. Nú tikir honun, sum alt skuldi rotið oman ivir hann, bæði fjødl og hús; eitt trødl kemur til hansara og er so ónt, heldur tað vera nóg mikið, at hann hevur etið sær matin, umenn hann fór ikki at stjala sær epli við. Keypmaðurin sigir frá inskinun kjá ingstu dóttur sínari og bíður at geva trødlinun eplið attur. Men trødlið sigir nei: tað vil einki hava uttan dóttrina sjálva. Maðurin verður at játta og fer heim við eplinun enn meira harmur enn áðrenn hann fekk tað. Hann sigir dóttrini frá ødlun, sum til hevur borist; men hon biður hann ikki sirgja — hon skal fara til trødlið, sigir hon. So flutti hann hana í trødlhúsini, sum trødlið hevði biðið hann. Nú tókti henni tað sama sum pápanun í áðni, at alt vildi róta oman ivir hana, og alt í einun kom trødlið; tað var so blítt við hana og bað hana eiga seg. Nei, tað vildi hon ikki. Kvørt kvøld bar trødlið hetta upp á mál, at hon skuldi eiga tað til mann; men hon sítti í heilun. Eitt kamar var, sum spegil var í; kvør, sum hugdi í tað speglið, sá alt. Ein dagin, sum hon fór at higgja í hetta speglið, sá hon pápan liggja sjúkan av sorg. Um kvøldið, tá ið trødlið kemur attur, er hon so sorgarbundin. Hon man hava verið í speglinun ídag, sigir trødlið: men hon skal ikki sirgja, tí hon skal sleppa heim til at vitja pápan og siga frá, at hon livir

væl; tó má hon skunda sær attur. Hon so gjørdi. Trødlið biður hana enn sum firr kvørt kvøld eiga seg; men einki batir við hana. Ein annan dag, sum hon higgur í spegliõ, sær hon sistrarnar laga til brúdleyps, og nú ið trødlið kemur heim um kvøldið, situr hon attur so sirgin. Hon skal sleppa í brúdleypið, sigir trødlið: men attur má hon koma tað snarasta, hon kann, og ikki vera longur enn brúdleypið stendur. Hetta lovar hon og fer so heim í brúdleypið kjá sistrunun. Men heima letur hon ivirtala seg til at vera longur enn hon hevur lovað trødlinun, og eina nátt ettir tað, at brúdleypið er endað, droymir hon, at trødlið er deytt av sorg um hana: hann liggur úttandur ettir einun stokki niðri í garðinun. Um morgunin skundar hon sær avstað tað snarasta, hon kann, attur í trødlhúsini og setur seg, sum hon er von; hon bíðar, men einki trødl kemur til hennara. So fer hon oman í garðin at leita, sum hon hevur droymt — nú liggur hann har, úttandur ettir einun stokki, deyður firi henni at síggja. Tá heldur hon, at, hevði hann nú livnað úr attur, so skuldi hon haft hann til mann, tí hann hevur verið so góður við hana. Í sama bragdi, sum hon hevur talað hetta orðið, reisist hann upp livandi og er natúrligt fólk; hann hevði verið umskapaður so, at hann kundi ikki koma at vera fólk attur, firr enn ein genta lovaði at hava hann til mann, og í tí vildi eingin genta samtikkja, tí hann var so ljótur og ósjónligur — og siga frá, at hetta var honun viðurlagt, kundi hann ikki, tí so vann liftið einki á gandinun. Kongasonur var hann, men varð kadlaður »beistið« av tí, at hann var umskapaður til trødl. Men hon varð kadlað »vakur-

leikin«. So giftust bæði og vóru verandi í somu húsunun.

---

## 49. Jákup Pippilingur og Per Stamihakk.

Eina ferð vóru tað tveir menn, ið búðu nær saman; annar æt Jákup Pippilingur og annar Per Stamihakk. Jákup var pinkulítil og kúlutur, og hin stamaði so idla, at bert okkurt orðið fataðist av tí, sum hann tosaði. Ein dagin fer Jákup burtur í skógvin, hoyrir ljóð og dans og gongur ettir ljóðinun. Hann sær nøkur smáfólk dansa; tey kvøða: mánadagur og miðvikudagur og fríggjadagur og sunnudagur. Hann fer til teirra og sigir, at tey kvøða ikki beint: tey leggja burtur úr og birja ikki beint heldur; tey eiga at birja við sunnudeginun. So lærir hann tey adlar dagarnar í vikuni, fer sjálvur upp í dansin og kvøður, til tey hava lært alt. Tey spirja hann, kvat hann nú skal hava í løn atturfiri. Kunnu tey fáa seg rættan og taka kúluna burtur av sær, so inskir hann ikki ettir meira, sigir Jákup. So fara dvørgarnir við honun upp á eitt høgt fjadl og lofta honun niður ettir; og tá ið hann er niðri á slættun, er hann heilt rættur. Men høvuðsmaðurin firi dvørgunun sigir, at so skal hann ikki fara, og flíggjar honun ein pung við gudlpeningun. Nú ið hann kemur heim attur, tikist eingin kenna hann, tí hann hevur onga kúlu; men hann sigir frá ødlun, ið sær hevur tilborist. Per Stamihakk frættir hetta og fer beinan vegin avstað til at

vita, um hann ikki eisini kann njóta nakað gott av hesun dvørgun. Nú ið hann kemur til plássið, har sum teir dansa, stendur hann uppivir teimun og hevur einki at læra teir, tí nú kvøða teir beint. Dvørgarnir spirja hann, kvat hann vil hava. Hann stendur og stamar; í endanun gleppur tað út úr honun, at hann vil hava tað, sum hin ikki vildi hava. So fara teir við honun upp á fjadlið og lofta honun niður ettir; komin oman á slætt, fátækadírið, hevur hann kúluna. Tá ið hann kom heim til húsa, varð gleimur hildin at honun — tað var alt, ið hann vann.

---

## 50. Fúti og fútakona.

Eina ferð vóru í Føroyun ein fúti og ein fútakona, sum samdust rættuliga idla. So doyði fútin, og konan livdi ettir. Tá í tíðini var tað siður, at prestur fór í kirkjuna kvønn jólamorgun tíðliga í óttuni til at halda messu (óttusong), og vóru tá altíð ljós tendrað. Firsta jólaftanskvøldið ettir tað, at fútin var deyður, orðaði fútakonan við eina vinkonu sína um at vekja seg í morgin ári og siga sær frá, nær prestur fór í kirkjuna, at hon skuldi ikki vera ov sein. Hon legðist at sova, men var ikki meira enn komin í svøvn — nú rópar eitt: »Skunda tær! prestur er longu farin í kirkjuna.« Hon skundar sær upp at lata seg í og fer so í kirkjuna, sum longu er fudl av fólki, og setur seg í stólin, sum hon er von. Nú firsta skettar hon um, at hetta er

ikki tað vanliga kirkjufólkið. Ødl venda øvugt: eyguni uttar ettir og atturpartin innar ettir; tey eru so ræðiliga ljót og hava hala, og eitt skepilsi stendur á prædikastólinun og tvætlar, so hon skilir ikki eitt orð burtur úr. Ein svartur hundur gongur og melur innar og uttar ettir kirkjugólvinun; hann ber eitt ljós á halanun. Kvørja ferð hann kemur fram við, har sum hon situr, letur hann so blídliga við halanun inn í stólin til hennara. Hon talar av ræddun huga til eitt, sum situr kjá henni, og spir, um tað er langt síðani, at prestur kom. Hetta vendir sær á og svarar: buff! So tekur eitt annað trødl, sum situr hinumegin hana, undir — tí trødl er tað, hon er komin ímidlun — og sigir við hana, at hundurin, á gólvinun gongur, er maður hennara, sum spøkir; hann er ikki sálugur, men komin í helviti, og tí er hann nú komin at spøkja ettir henni. Tá ið hon fer úr kirkjuni, sigir trødlið, kemur hann ettir henni og vil skræða hana sundur; tí skal hon nú kneppa stakkin sundur um seg og hava hann leysan uttan á sær (stakkur er skjúrt og troyggja í einun, opin frammantil, kneptur niður ígjøgnun og hevur stuttar ermar). Fútakonan hugsar nú við sær, at hon skal leypa út úr stólinun, tá ið hundurin fer innar um hana. Hon so ger, loypur avstað og rennur uttar at durunun tað skjótasta hon kann: men hundurin varnast um, loypur attan á og fær fatur í hana á kirkjugáttini. Men sum hann trívur í stakkin og ætlar at ríva hana sundur, smoyggir hon burtur av sær, so hundurin stendur ettir við berun stakkinun. Hann skræðir og pettar hann sundur og sleingir pettini upp um adla kirkjuna. Eitt stikki kom upp í skriftarstólin, og har varð tað lig-

gjandi, tí har hevði hundurin einki vald ivir tí. Tá ið fútakonan var komin nakað attur á vegin, møtti hon tí rætta prestinun, og tá svímaði hon. Men tá ið tey rættu kirkjufólkini komu í kirkjuna, sóu tey einki uttan tann stakkalepan, sum lá ettir uppi í skriftarstólinun.

---

## 51. Revur og bjødn.

Revurin og kvítabjødnin vóru gingin í felag og hildu hús saman. Revurin spann, og kvítabjødnin bant. Eina tunnu fudla av smøri áttu tey, og hana goymdu tey í kjadlinun; ikki skuldi vera tikið til hennara firr enn firsta jóladag, gjørdu tey av bæði. Sum tey sita við arbeiði ein dagin, hoyrist eitt rópa. »Kvør rópar?« spir bjødnin. »Tað er konan við ánna, ið rópar ettir mær,« svarar revurin. »Kvat vil hon tær?« spir bjødnin. »Eg skal skíra badn kjá henni,« svarar revurin. So hann niðan í kjadlin og sleikir tað ovasta burtur úr smørtunnuni »Kvussu kom badnið at eita?« spir bjødnin revin, tá ið hann kemur attur. »Oman av kodli!« sigir revurin. »Undarligt navn,« heldur bjødnin. Tá ið nøkur tíð er umlopin; tekur revurin attur at bredlast. So hoyrist uppattur róp. Tað er konan við ánna, sigir revurin: nú skal hann attur skíra badn kjá henni. So hann niðan í kjadlin og sleikir hálva tunnuna úr. »Kvussu kom badnið at eita?« spir bjødnin. »Mitt um miðju!« sigir revurin. »Undarligt navn,« heldur bjødnin. Triðju ferð rópar á revin. Hann letst vera knarrutur: eini dekans bødn, ið konan

við ánna eigir. So hann niðan í kjadlin og sleikir tunnuna úr. Bjødnin spir, kvussu badnið kom at eita. »Etið alt!« svarar revurin. Bjødnin undrast nógv á hesi nøvn. Nú er firsti jóladagur firi hond, og bæði skulu fara niðan í kjadl til at sleikja úr smørtunnuni; men tá ið tey koma, er tunnan tóm. »Hetta man vera bødnini, ið tú hevur doypt,« sigir bjødnin og vil gloypa revin í øði. Men hann smeyg seg undan so kvikur, og bjødnin sá hann ikki attur.

---

## 52. Revurin, krákan og mírisnípan.

Ein kráka setti seg ein dagin við ungun sínun út á eina fríða fløtu at pikka maðkar til teirra. Sum hon gekk og pikkaði, kom ein revur og át adlar ungarnar frá henni. Krákan sat einsomødl ettir og sirgdi. So kom ein mírisnípa og spurdi hana, kví hon sat har so sirgin. Revurin hevði etið adlar ungar hennara, svaraði krákan. »Kví ert tú so bítt?« segði mírisnípan við hana; »tú kundi flogið upp í loft víð ungun tínun; tú dugir at fljúgva og teir við.« »Ja, tað er satt,« segði krákan; »tað skal eg minnast til eina aðra ferð.« So krákan attur at verpa firi at fáa sær ungar attur. Árið ettir um somu tíð, tá ið ungarnir vóru floygdir, setti hon seg í sama stað við teimun. Sum hon gekk og pikkaði, kom revurin; men nú fleyg krákan beint upp í loft við ødlun ungunun. »Kvør hevur lært teg hatta?« spurdi revurin hana; tí hann visti, at hon hevði tað ikki av sær sjálvari. »Olmussudírið mírisnípan lærdi meg,« svaraði krákan.

Revurin fór nú gangandi heim til hús og møtti mírisnípuni í túninun: Hann bað henni góðan dag. »Langt og klænt hevur tú nevið,« sigir hann. »So hjálpi eg mær við mínun langa og klæna nevi, sum eg kann,« svarar mírisnípan. »Long og kløn hevur tú beinini,« sigir revurin. »So hjálpi eg mær við mínun longu og kłønu beinun, sum eg kann,« svarar mírisnípan. »Ert tú ikki køld um beinini, tá ið kavi er um veturin?« spir revurin. »Jú,« sigir mírisnípan, »men eg eri von at skifta, so eg standi bert á øðrun beini í senn og havi hitt uppi undir mær.« »Men ert tú ikki køld um nevið, tá ið kavi er um veturin?« spir revurin. »Jú,« sigir mírisnípan, »men eg eri von at stinga nevið inn undir vongin firi at verma tað.« »Men kemur tað ikki heglingur í eyguni á tær, tá ið heglingsæl eru um veturin?« spir revurin. »Jú,« sigir mírisnípan, »men tá eri eg von at stinga alt høvdið inn undir vongin; so kemur ikki heglingur í eyguni á mær.« So spurdi revurin hana, um hon vildi ikki lova sær at síggja, kvussu væl hon dugdi at standa á øðrun beini og stinga alt høvdið inn undir vongin og gera seg so runda og bødluta, sum hon kundi, alt í senn (tí rundari mírisnípan gjørdi seg, tí betur fekk revurin svølgt hana). Mírisnípan grunaði einki ilt og gjørdi, sum revurin bað. Men í sama bragdi leyp revurin til og gloypti hana alt firi eitt, adla sum hon var. So var alt.

---

## 53. Hiplingsbletturin.

Kvussu tað ber til, at gamal hiplingur hevur kvítan blett við lærið, er soleiðis greitt frá:

Sum ødlun man vera kunnugt, var apostulin Pætur útróðrarmaður. Ein dagin, sum hann var á útiróðri, fekk hann ein stóran kalva. Sum gamal siður hevur verið, skar hann beitu av kalvanun, og tá ið hann kom uppá land attur, tók hann kalvan sundur í limir. Síðan fór hann til hús; men kalvin lá sundurtikin ettir á støðni. Kvussu leingi Pætur dvøldist við hús, nevnist ikki; men so mikið er sagt, at, tá ið hann kom oman attur á støðna, fór ein hiplingur út á sjógv, dragsandi ongiljubeituna í nevinun. Pætur kundi ikki fáa beituna attur; men til tess at tað kundi síggjast, at hiplingurin hevði verið ov nærsøkin, læt Pætur hann fáa ein kvítan blett attanvert við lærið.

---

## 54. Tvær fríggjarasøgur.

1) Ein maður, sum var burtur á ferð, bar eyga við eina gentu, sum honun líktist frálíka væl á. Hann fregnaðist gjødla um hana, og heimatturkomin segði hann soninun frá og vildi hava hann avstað alt í einun at fríggja til hesa gentu. Sonurin avstað og kemur til húsini, har sum gentan eigir at vera. Einki fólk er í roykstovuni, men hann hoyrir nógv fólk tosa i glasstovuni. Nú hugsar hann við sær sjálvun: Um har eru fleiri gentur, kvussu skal hann so finna ta rættu burtur úr? Hann hittir upp ráð: skipar bittur, bukkur, dødlir, stampar, pottar, lok, krakkar, stabbar og tílíkt frammanfiri glasstovudidnar og setst so attur á padlin kvirrur. Eina løtu ettir gongur glasstovuhurðin, og út kemur ein genta.

Hon gleiðar (gleivar) um alt hetta, ið firi henni stendur, rørir einki og er so úti av durunun alt í einun. Drongurin hugsar: »Hatta man vera eitt ódugnadír; hasari heilsi eg ikki.« Hann situr attur eina løtu; so gongur glasstovuhurðin aðra ferð, og út kemur ein genta. Hon ber seg at á sama hátt sum hin firra, og hann letur hana fara, sum hon kom. Hurðin gongur á triðja sinni so sátliga, og út kemur ein genta. Við tað sama hon sær alt hetta, ið samandragsað er, hevur hon á orði: »Jesus vælsigni meg! kvussu er her vorðið?« og tekur so at beina firi ødlun, kvørt attur í sítt pláss. Tá reisist drongurin úr sessi, heilsar henni og ber síni bønarorð fram. Tað var ja, ið hann fekk. Men hetta var hin sama gentan, sum pápin hevði víst honun á.

---

2) Ein drongur fór burtur at friggja. Sum hann gongur, kemur hann til eini hús, fer inn og sær eina gentu sita og spinna á fótarokki í roykstovuni. Hann heldur hana vera dugnaliga, sum hon situr og spinnur, ber fram bønarorð og fær ja. So hann avstað attur. Eina tíð ettir kemur hann attur at vitja; gentan situr og spinnur við sama lag, og udlin hevur sama lit. Hann kemur mangar ferðir; altíð spinnur hon, og altíð hevur udlin sama lit. Av hesun fær hann um síðir idlgruna, og firi at koma til royndar, um hetta man vera svik edla ikki, tekur hann likilin úr skríni hennara og stingur inn í karðaviglan (villan), sum snaraður er tvørtur um fótarokkin. Árið ettir kemur hann attur at vitja, og hon sigir nú við hann, at, tá ið hann var her seinast, bar tað so undarliga á, at hon misti likilin

til skrín sítt burtur, og ikki hevur hon funnið hann attur enn. Tá sá drongurin, at alt var sama udlin, ið hon hevði sitið og spunnið adla tíðina. So bað hann henni farvæl og kom ikki attur.

---

## 55. Skeri eg teg her, so missi eg teg har.

»Skeri eg teg her, so missi eg teg har« er eitt føroyskt orðtak, ið tikið verður til, tá ið ein skal velja annað av tveimun tingun, sum hann vildi fegin haft bæði.

Ein fremmind genta var komin ferðandi til eitt hús og varð sett til borðs. Fótamørur sum annað varð lagdur á borðið til hennara. Hon tók hann, snúði honun imsar vegir, men ivaðist í, kvar hon skuldi helst seta á hann: kultrið (attasta stikkið) var tað tjúkkasta og feitasta, men bróskið (fremsta stikkið) var tað, sum reinasta og fínasta fitin var í; tað mittasta petti var so tunnt. Tá datt henni í hug at leggja fótamørin í bukt og so skera av báðun endun í senn. Á henda hátt fekk hon at smakka bæði kultrið og bróskið.

# Ordliste.*)

## A, Á.

**árlækur** [åarløəkör], hak., *(lille) bæk.* Flt. -løkir.
**abbasonur** [abbasoənór], hak., *sønnesøn.*
**aðalssystkin** [æ̅alsɪstšɪn], ik. flt., *adelige søskende* 169, 15.
**allastaðni** [adlastæanı], bio., *allesteds.*
**allur** (**allur**: FA) — alt firi eitt, sé firi. nú er søgan ødl, *nu er fortællingen ude, forbi.* »alt« i betydn. *stop, forbi:* hann verður at siga »alt«, *han bliver nødt til at sige stop* 271, 3—4, so var alt, *så var det forbi, nu er fortællingen til ende* 438, 27.
**áfastur** (FA) — om to, der brydes: vera áfastir, *have tag i hinanden.*
**aftanlestur** [aftanlæstór], hak., *andagtslæsning om aftenen.*
**aga** [æ̅a] (að), udso., *revse, tugte.*
**agg** [agg], ik., *uvilje, nag.*
**agi** [æajı], hak., *ave, tugt.*

*) Denne ordliste omfatter af de i den foreliggende tekst forekommende ord kun de nye, det vil sige dem, som ikke i forvejen indeholdes i ordsamlingen til Færøsk Anthologi ved V. U. Hammershaimb (FA), hvortil her henvises. Ord, indeholdte i FA II, findes her kun gentagne, for så vidt som de i nærværende samling forekomme med anden betydning eller anvendelse end den eller de tidligere opførte. Sammensatte ord ere, når de enkelte ordled hvert for sig findes i FA II, som regel ikke medtagne. Dog undtages sådanne sammensætninger, som i nærværende tekst forekomme i særlige betydninger eller med særlig anvendelse. De tilføjede tal angive side og linjetal. Med hensyn til forkortelser og andre betegnelser, lydskrifttegnenes forklaring m. m., henvises til FA. En stjærne ved et ord betegner, at det er forældet; stjærne ved et af de tal, som angive rækkefølgen af de betydninger, hvori et ord forekommer, betegner, at ordet kun er forældet i vedkommende betydning og ikke i andre.

Hvert ord er ligesom i ordsamlingen til FA gengivet med lydskrift i Sydstrømødialekt (i klammer efter den normaliserede form).

farin, kemur ein kedling inn og spir gentuna, hon skal ikki veva veviu niður firi hana; men hon sigir nei: hon skoytir ikki um. Risir kemur heim um kvøldið, er idlur, tí at arbeiði er ikki hálvliðugt, brítur riggin av í gentuni og blakar hana attur um hurðina. So fer hann avstað ettir miðlingargentuni — henni gongst á sama hátt. Hann avstað attur ettir teirri ingstu sistrini. Kedlingin kemur til hennara eisini, og gentan lovar henni at veva vevin niður firi seg. Tá ið risin kemur heim, er hann so blíður, sigir við gentuna, at hon skal vera kona hansara, og fær henni liklarnar til ødl kømurini; eitt er tó, sum hann forbíður henni at fara inn í. Hon fer inn kortini, sær sistrarnar deyðar og blóðker mitt á gólvinun; hon smir tær við blóðinun tvørtur um geislarnar, har sum tær eru avbrotnar (hetta hevur kedlingin rátt henni); so livna tær upp attur. Meðan risin er úti at bjóða í brúdleyp, koyrir gentan sistrarnar niður í eina kistu og læsir atturivir. Við tað sama hann kemur attur, biður hon hann bera hesa kistuna heim til foreldrar hennara. Hann uppattur avstað, gerst forvitin ettir veginun og vil higgja í kistuna, tí hon er so óføra tung; men nú rópa tær, ið niðri í eru: »Jeg ser dig vel, jeg ser dig vel!« (hetta hevur sistirin lært tær at siga ettir ráði av kedlingini). Risin trír, at tað er kona hansara har heima, ið rópar, og fer sum skjótast undir kistuna attur. Meðan gongur risabrúðurin heima í hedlinun, pintar eina klótu, sum hon setur við eldin, og hongur vatnketil upp ivir. So ímar hon seg um eyguni, letur seg í tey ringastu klæði, hon eigir, og rímir sín veg heim. Komin nakið á veg møtir hon risanun við ødlun brúdleypsherinun. Hann spottar hana, tí hon er so svørt og kloddut; ólíka vakrari sigir hann s í n a brúður vera har heima í hedlinun. Kvat skal K o l a vera annað enn Kola? svarar gentan (hetta skuldi nú vera eiti hennara): hon er ikki at líkna við brúður hansara. Tá ið risin kemur heim og skal kissa klótuna, sum hann heldur vera brúðrina, ríður klótan ivir og risin við henni. Tann kókandi ketilin kvølvdist niður ivir hann, og hann brendist.

[Indeholder træk af æventyret om spindepigen og de tre underlige mostre].

## 4. Gentan i risahedlinun.

*c. Optegnelse fra bygden* í Oyndarfirði, *Østerø.*

Denne falder sammen med opskrift b fra Sydredal, Kalsø. Efter c drømmer »risepigen« på den øde ø, at den døde mand, som faldt

sammen i støv, da hun rørte ved ham, kommer til hende og fortæller, at han er en strandet skipper: hvis hun nu vil samle hans støv op og gemme det, skal alting gå hende vel, og hun skal få hvad hun ønsker. Dette drømmer hun tre gange, hvorpå hun ønsker sin kiste til sig og lægger mandens støv deri . . . . . . . Den første, som skal røve hendes ære, beder hun om at hente en på bordet liggende bog og tryller ham fast; den anden tryller hun fast ved kisten, da han skal tage nøglen af.

### d. *Optegnelse fra Porkere, Suderø.*

Denne står forholdsvis selvstændig overfor de andre varianter. Følgende afvigelser kunne bemærkes. I de tolv skovrøveres sted træde i d tolv trolde. Pigen dræber de elleve, en for en, men bliver lidt bange for den tolvte, som har to hoveder; han undkommer . . . Da risen, som pigen er hos efter at være undsluppet den forfølgende trold, er død, sidder hun i kammeret under gulvet, hvor hun kan se alt, men ingen hende. Hun ser trolden komme; han går ind i hulen, drikker sig fuld af en øltønde og falder i søvn. Hun gløder så et jærnspid i ilden og jager det gennem troldens øjne, så han dør [Polyfemæventyrmotiv] . . . . . . . Skipperen, som den onde dronning har befalet at drukne den unge pige, lader hende kaste over bord; men ved hjælp af nøglerne, som hun har fået af risen, går hun på havet uden at synke, når land og kommer til et sted, hvor der bor tolv riser. Disse blive henrykte, da de høre af pigens egen mund, at hun har dræbt deres dødsfjender, de tolv trolde. Pigen er hos riserne indtil kongesønnen (af England) kommer tilbage; så hjælpe de hende hjem igen. . . . . . . Da »risepigen« ved bryllupet har voldt prinsebrudens død under forsøget på at danse på »bølgen blå«, bliver hun dømt til halshugning; men hun skal dø æreløs. Prinsen befaler først en bøddel at røve hendes ære; hun tryller ham fast i det øjeblik, da han skal tage nøglerne, som hun har hængt udenfor vinduet. Den anden tryller hun ligeledes fast til nøglerne, men under bordet. Tredje gang genkendes hun af prinsen på ringen. Han lader sin onde moder brænde.

## 12. Stenbuk.

Optegnelse fra Kunø. — Efter en anden optegnelse fra Husum, Kalsø, lyder Stenbuks tilråb til risekællingerne angående deres køer således: 1) *Reyða er niðursmokkað!* 2) *Flekka er niðursmokkað!* 3) *Svarta er niðursmokkað!* hvortil kællingerne hver for sig svare: *Min kúgv!*

## 16. Rossadrongurin.

En variant fra bygden i *Oyndarfirði*, Østerø, går under navnet Kongadóttirin við gudleplinun. Den fortælles omtrent ligesom *Rossadrongurin* med undtagelse af, at dettes indledning (mødet med den gamle mand, som giver drengen hest, vest og fløjte i bytte) ikke findes i Østerøvarianten. I denne får drengen stridshesten af kongens urtegårdsmand og skyder fuglene ved egen færdighed (har altså ikke brug for fløjten). I krigen såres han af en pil i låret. Han genkendes af kongen, medens han ligger syg i hestestalden.

## 18. Vatndriladrongurin.

Optegnelse fra Kirke, Fuglø (efter J. H Matras). — Trækket med guldbægeres, som prinsessen ved bryllupsgildet bortønsker og får til at sidde under faderens, kongens, kåbe, er taget fra en anden variant, optegnet i Sydredal, Kalsø, efter fortælling af Erika Katrine Johannesen. I Fugløvarianten er det alt sølvtøjet på bordet (knive, gafler og skeer), som bortønskes på denne måde I øvrigt ere de to varianter overensstemmende.

## 43. Undarligi.

Optegnelse fra Sydredal (efter Erika K. Johannesen). — I en anden variant, meddelt mig af J. H. Matras, Fuglø, er trækket med bjørnene borte: »prinsen« farer vild i tåge og hjælpes af »Underlig« mod løfte om at ægte hans moder.

## 44. Teir sjey svanirnir.

Optegnelsen er fra Kirke, Fuglø (efter J. H. Matras). — En opskrift i V. U. Hammershaimb besiddelse, efter fortælling af Christiane Schrøter, Suderø, stemmer i alt væsenligt med den her meddelte Fugløopskrift. Følgende afvigelser kunne bemærkes. Medens kongen er borte i krig, skaber stedmoderen de syv brødre i højen om til svaner og jager steddatteren bort. Brødrene komme selv i svaneskikkelse til søsteren og give hende midlet til deres forløsning i hænde: at sy syv trøjer (*stúkur*) af spindelvæv og ikke sige et ord i syv år . . . . Frieren er i den sidste opskrift en ridder (ikke som i a: en prins).

## 51. Revur og bjødn.

Optegnelse fra Nolsø. I en variant fra Skålevig, Sandø, er det andet barns navn: *Mitt um pert*. Fablen fortælles med nogle små afvigelser også om kat og mus.

En kat og en mus havde en krukke med smør i fællesskab, som de vilde gemme til juleaften. De satte den på et afsides sted. Katten foregiver for musen, at dens søster har født et barn, og at den (katten) er bedt om at være gudmoder. Den går hen og slikker af krukken, og da musen spørger om barnets navn, svarer katen: *Upp úr toppi*. Anden gang er barnets navn *Mitt um miðju* (krukken er da halvtom), og tredje gang *Alt*, d. v. s.: forbi. Juleaften ser musen, at alt smørret er slikket, skælder katten ud og løber sin vej; men katten lover at dræbe musen, hvor den ser den. Heraf fjendskabet mellem mus og kat.

## B. Nye æventyr[1]).

### 56. Risin og húskadlurin.

*(Sidestykke til nrr. 5, 6 og 7).*

Ein risi, sum konan var deyð frá, tók ein drong til sín at halda hús firi seg. Tvey smábødn átti risin; teimun skuldi drongurin ansa ettir og halda tey rein. Men dron ginun leiddist við hetta arbeiðið — bødnini dálkaðu seg altíð út. So ein dagin tók hann og kruvdi tey, vaskaði kvørja gødn í teimun, seymaði tey saman attur og legði tey upp í songina. Tað hjálpti — so gjørdu tey seg ikki skitin attur. Risin kemur heim, higgur at bødnunun, kvussu stidl tey liggja og sova. Men drongurin hugsar, at hetta verður ein ólukka, tá ið risin fær at vita, at bødnini eru dripin — tí eina ferð skuldu tey vakna. Um kvøldið kapp-súpa teir greyt; men drongurin hevur bundið eina hít firi bringuna á sær upp undir høkuna og koyrir næstan kvønn spón av greyti niður í hítina, so risin verður at gevast í endanun. Eitt træ stóð uttanfiri didnar. Kvørja ferð teir høvdu etið, royndu teir at klúgva har upp í; ongantíð skuldu teir vera so mettir, at teir kundu ikki klúgva upp í hálvt træið. Risin uggar seg við tað, at húskadlurin man ikki sleppa ov langt upp í træið í kvøld. Tað stendur nú til royndar. Risin fer firstur at vita, ger renningarlop, men sleppur ikki longur enn upp í fjórðingin á trænun og dettur niður attur. So letst húskadlurin royna, men sleppur bert nakrar føtur upp frá jørðini. Nú er risin errin og lær: »Ja, hugsaði eg ikki tað! tað mundi ongan góðan enda fara at taka, alt tað tú seyp til nátturðar.« Húskadlurin tekur ein knív fram og krivur hítina, so adlur greyturin rapar niður úr; so ger hann renningarlop, loypur upp í træið og sleppur heilt upp í toppin. Risin spir, kvussu tað bar til, at hann slapp nú so væl upp Hann kruvdi seg, segði drongurin og vísti risanun, kvar ið greyturin lá, sum hann hevði etið. Hetta vóru makaleys ráð, hugsaði risin, tók ein stóran knív og kruvdi búk sín. Men tað var hansara deyði, og dron-gurin slapp tá heim attur til foreldrini.

[1]) Heri er indbefattet sådanne æventyr med selvstændige titler, der stå som fjærnere varianter til allerede tidligere meddelte æventyr.

## 57. Risadreingirnir.

Ein bátskipan, sum var í útiróðri, viltist í mjørka og kom til eitt annað land. Ein risi bar eyga við bátin, tók allar menninar, seks í tali, og bar teir inn í hedli sítt. Har vóru tvær gentur; onnur so flogfeit,[1]) at tað sást ikki inn í eyguni firi fiti, men onnur rak og soltin. Henda seinna matgjørdi og helt hús firi risan. Tá ið risin er burtfarin, sigir hon við menninar, at hann eigir seks sinir; teir eru úti, men koma skjótt attur; hin feita gentan skal verða dripin, og fingrarnar og tædnar skulu teir hava til nátturð. Soltna genta leggur nú monnunun ráð. Teir seks risadreingirnir skulu sova í aðrari songini, sigir hon, og teir seks menninir í aðrari; risin er altíð vanur at binda eina gudlkeðu um hálsin á kvørjun soninun, men svart silkiband um hálsin á hinun, sum hann ætlar at drepa; høvdu teir nú kunnað fingið gudlkeðurnar burtur av hálsunun á risadreingjunun og bundið silkibondini í staðin, men gudlkeðurnar um teirra egnu hálsar, og soleiðis skift um, so kundu teir fáa narrað risan, tí altíð kom hann í mirkri. Risarnir høvdu orð firi at vera fastsvøvntir.[2]) Nú koma risasinirnir attur, og nátturðin verður framborin. Risasinirnir leggjast við gudlkeðun og hinir við silkibondun um háls; risin sjálvur fer í eitt annað kamar at sova; gentan hevur eitt ból firi seg. Tá ið risadreingirnir eru sovnaðir, loysa menninir keðurnar av teimun, skifta um og leggja seg so at vaka. Nú kemur hin gamli við svørðinun, trilvar seg fram, følir keðurnar, fer til hina songina og følir bondini. So høggur hann høvdini av ødlun seks sonun sínun og leggur seg attur at sova. Rotini til hansara hoyrast langan veg. Gentan kindir upp stóran eld; menninir gløða tvær jadnstengur og renna eina í kvørt risaeygað. Hann loypur upp í øði, sipar ettir monnunun, men rakar ikki, tí teir eru so lágt niðri. Endin var, at hann doyði; men hini sjey, menninir og gentan, fóru til gongu og gingu, til tey komu til fólk attur.

[Trækket med ombytningen af mændene og risens sønner eller døtre i sengene findes bl. a i GÆv. 52 c og n (Troldeskattene) samt i variant 5 af Asbj. og Moe I, nr. 1: Om Askeladden, som stjal Troldets Sølvænder o. s. v. (samme æventyr)].

---

[1]) *flogfeitur* [floəfai'tór], to., smækfed. [2]) *vera fastsvøvntur*, sove fast (til stadighed).

## 58. Risasonurin, ið fríggjaði til kongsdóttrina.

Ein risasonur ætlaði sær í kongsgarð at fríggja. Pápin lærdi hann, at hann skuldi ansa ettir ikki at siga »fjør mítt«: tí annars kendu tey, at hann var risi. Hann skuldi geva seg út firi kongason av Polen. So fór risasonurin í kongsgarð, fríggjaði og fekk kongsdóttrina Men ein gomul kona hevði idlbata á, at hetta var ikki, sum tað átti at vera — hann mundi ikki vera natúrligt fólk, hesin brúdgómur — og fór so út at ferðast til at fáa uppspurning um hetta Hon kemur til risan og biður um hús; har sær hon skotini liggja fudl av fólkakjøti og rossakjøti. Hon tosar við risan og spir, um sonurin er ikki farin at fríggja. »Jú,« sigir risin; »hann er farin í kongsgarðin at fríggja til kongsdóttrina; men lat hana koma; hon skal fáa ein reyðan kraga.« Konan fer heim í kongsgarðin og sigir firi kongsdóttrini, kvussu statt er; men kongurin kemur at, koyrir konuna út og sigir, at hon skal ikki koma við lignun at ljúgva firi dóttrini. So biður henda gamla tveir harrar (hovmenn) koma við sær. Teir klæða seg so elendiliga í pjaltrar, fara við henni til risan (hon gevur teir út firi sinir sínar), og hann hevur tey somu orð sum firru ferð. Nú ið tey koma heim attur, vitna harrarnir við konuni firi konginun. Her er ilt við at gera, og ringur standur er í kongsgarði. Sonur ta gomlu konuna gevur seg til at smíða eitt stórt svørð og fíra jadnspíkarar[1]) við kvøssun oddun í erva til at stidla undir songina, ið risasonurin skal sova í; hin gamla er tað, sum leggur ráðini til. Risasonurin kemur nú ettir kongsdóttrini og ætlar sær heim attur við henni sama dag; men tey ivirtala hann, tó treyðan, til at vera í kongsgarðinun um náttina og latast vilja gera veitslu firi honun. Ein príðilig song verður reidd upp til hansara. Sum hann er lagstur, renna adlir jadnspíkararnir upp ígjøgnun hann; men tí meira hann brítst, tí meira renna spíkararnir inn í hann, og har letur hann sítt lív. Dagin ettir fer hin gamli risin at leita ettir soninun. Á veginun hittir hann fólk, sum hann gevur seg í tos við: hava tey í kongsgarðinun dripið sær sonin, skal tað verða teimun ein vanlukku reiggj[2]); tað

[1]) *spíkari* [spoiʻkari], hak., spiger.

[2]) *reiggj* [rad'dž], huk., 1) kraftig beslutning, iværksættelse af et foretagende; *taka sær um r.*, tage sig sammen til udførelse af noget; 2) omgang, bekomst, *tað var honun ein r.*; . . . *skal tað vera teimun ein vanlukku r.*, skal det komme dem dyrt at stå.

skal hann hevna; men hittir hann ta gomlu konuna, skal hann skræða kjaftin sundur á henni, tí hon hevur sagt frá. Tá ið risin kemur at kongsgarðinun, sær hann dans ganga. »Gleðskaps tíð firi soni mínun!« hevur hann firi munni á sær og heldur alt vita væl við. Men dansin hava tey fingið í stand firi at narra risan. Í tí at hann skal fara inn, standa tveir attanfiri hurðina við svørðinun, sum sonur hina gomlu hevur gjørt; risin noyðist at lúta seg firi at sleppa inn, tí didnar eru honun ov lágar; tá høgga teir til við svørðinun og høvdið av honun. Sonur ta gomlu konuna fekk kongsdóttrina firi tað, at hann hevði bjargað henni.

## 59. Kongurin og risin.

Eina ferð var ein kongur í Danmark, sum hevði sterkan hug til at fáa risar at síggja og vita, kvussu teir vóru vorðnir. Hovmenn hansara lovaðu at vísa honun á ein, ið teir vistu um, og so gjørdi hann ferðina hagar við trí hundrað monnun. Teir komu til ein heyggj og fóru inn; har sat risin við eldin. Hann rúnarbant við tað sama kongin og menn hansara, so teir fingu ikki vikað sær. Risin kindi upp stóran eld, festi eitt sprit upp ivir og tók so kongsins menn, ein firi og annan ettir, setti teir á spritið og stokti teir. Um síður var kongurin einsamadlur ettir. Risin talaði vinaliga til hansara og beyð honun til borðs. Kongurin vildi treyður, men varð tó að gera tað Fólkakjøtið spítti hann út í eitt turriklæði, sum hann hevði bundið firi munnin á sær, men djórakjøtið át hann. Kongurin varð verandi um náttina í risahedlinun. Morgunin ettir spurdi risin kongin, um hann hevði ikki verið ræddur kvøldið firi, tá ið adlir menn hansara vóru dripnir. Jú, segði kongurin. Risin segði tá, at hann hevði gjørt við teir, sum hann gjørdi, bara av tí, at teir vóru konginun ótrúgvir adlir. Síðan beindi risin kongin attur á leið, men undir teimun korun, at kongurin lovaði at bjóða honun til veitslu, tá ið drotningin átti badn. Kongurin evndi lifti sítt og beyð risanun. Hesin kom og varð væl fagnaður; hann kærdi seg um, at hann var so fátækur og átti so lítið at geva badninun (prinsinun), men gav tó sjey tunnur av gudli, og síðan gav hann prinsinun evni til at vinna kvønn bardaga, ið hann kom at vera staddur í.

## 60. Kongasonurin, ið tikin varð av sjótrødlakonginun.

Ein kongur var á sinni, sum hevði so ógvuliga loðið skegg. Ein dagin sum hann var úti at veiða djór, gjørdist hann so ræðuliga tistur. Hann kom fram at einun vatni, sum silvursteyp fleyt í, og vildi taka tað; men kvørja ferð hann rætti seg ettir tí, veik tað burtur frá. So legði hann seg fram á grúgvudrekk. Men tá ið hann skuldi reisa seg upp attur, helt ein hond fast í skegg hansara. Hann bað sleppa sær. Nei, ikki uttan hann gav sær tað, ið skjólt[1]) var í ríki hansara, svaraði ein rødd úr vatninun. Lítið mundi vera í ríkinun, sum hann ikki visti um, helt kongurin og lovaði. Vanlukkutíð! tá ið hann kom heim attur, hevði drotningin átt badn, ein lítlan prins. Alt sum drongurin vaks, gjørdist kongurin tingri í huga. Drongurin fregnaðist um orsakina, og pápin noyddist at siga frá; men sonurin bað hann ikki leggja lag í. Ein dagin sum drongurin var úti at veiða djór, kom hann fram at einun vatni, har sum sjey entur spældu attur og fram. Hann gekk eitt sindur longur fram og kom at einun træ, sum sjey klædningar lógu undir Sum hann hevði tikið ein upp, komu adlar — sjey gentur var tað tá — og hin ingsta bað hann lata seg fáa klædningin attur. Hann sítti first, men aðra ferð, hon bað so bønliga, gav hann henni klæðini attur. Nú kom pápi sín, sjótrødlakongurin, ettir honun, segði hon: hann hevði sent menn út at taka hann. Hon leggur honun ráð: hann skal bera seg so neyðarsliga at, detta og grumla[2]) í heilun, tá ið hann kemur til borgina kjá pápa hennara. Hann so ger. Tað firsta ið hann er komin, leggur trødlkongurin treyt á hann: hann skal gera eina borg, javnprúða og trødlkongsins egna, ettir einari nátt. Seint á kvøldi, sum hann situr og veit sær eingi ráð, kemur ein fuglur flagsandi ímóti vindeyganun, sleppur inn og skapast um. Tá er tað gentan, ið hann tók klædningin frá, ingsta dóttir sjótrødlakongsins. Hann kærir seg firi henni, men hon biður hann leggja seg at sova og ikki gremja seg um arbeiðið. Um morgunin, tá ið trødlkongurin kemur, stendur ein borg enn príðiligari enn hansara egna. So var drongurin sloppin tann dagin. Trødlið leggur aðra treyt á hann: næsta dag skal hann kenna sær døturnar, kvør ið ingst er (sjey vóru); edla verður hann dripin. Um kvøldið kemur sama gentan attur í fuglalíki

[1]) skjult. [2]) Suderøform; = grulva.

og leggur dronginun ráð: tær skula adlar standa fram við einun brósti, men ein geisa[1]) skal fara upp og niður ettir tinninginun á sær; tá má hann ansa ettir. Hann so gjørdi, segði frá, kvør ið ingst var, og var nú sloppin aðra ferð. Trødlkongurin leggur triðju treytina á hann: hann skal gera einar stivlar, so skjótt sum eitt hálmstrá brennur. Um kvøldið kemur gentan og sigir, at hetta er ómøguligt; bæði skulu rima sín veg, hann firi og hon attaná. Hon spítir eitt stórt sputt í vindeygað, letur attur og fer sín veg. Um morgunin sendir trødlkongurin ein tænara ettir dronginun; hann bangar á didnar og rópar. »Ja, eg skal,« svarar innanfiri; men eingin kemur. Trødlkongurin sjálvur avstað, brítur didnar upp, sær ongan og veit nú, at drongurin og gentan eru rímd bæði. Hann sendir við tað sama fólk avstað ettir teimun. Tá ið tey tvey síggja herin koma, skapar hon seg um til eina á, hann til eina brúgv og hestin til ein stein. Fólkini venda um, fara heim og siga seg einki hava funnið. Trødlkongurin sjálvur avstað. Tá ið hon sær pápan, skapar hon seg um til eina kirkju, hestin til degn og drongin til klokku. Degnurin stendur og ringir. Trødlið spir degnin, um hann hevur sæð nakað fólk fara henda vegin. Ja, hann hevði sæð drong og gentu á hesti. Hevði hann fingið tey, skuldi hann malið tey so smátt sum mjøl, segði trødlið og vendi attur.

Drongurin og gentan gingu vegin fram og komu til eitt annað slot. Hann vildi sleppa inn; men tóat hon bað hann ikki fara, fór hann kortini og gloymdi hana tá so reint burtur. Hon visti sær eingi ráð, skapaði seg um til eina lilju og gav til at standa á garðinun kjá einun einibúgva har i námd. Einibúgvin sá liljuna, tók hana og setti hana í vindeyga sítt. Kvønn morgun ið hann vaknaði, var alt liðugt í húsinun, matgjørt og sópað; men einki hann sá. So kemur ein fremmindur ferðandi; einibúgvin sigir honun frá hesun, og hin biður hann leggja seg í slis og ansa ettir, um hann ikki hoyrir okkurt pjask[2]) um náttina. Einibúgvin so ger, fálmar (trilvar) innan um húsið, fær hendur á gentuna, og hon fær tá ikki skapað seg um attur.

Ein dagin verður hon varig við, at fólk hava so nógv sták á slotinun, og spir einibúgvan um hetta. Ein prinsur er komin, ið skal giftast við einari kongsdóttrini, sigir einibúgvin. Gentan fer í kongsgarðin, inn í køkina og biður

[1]) *geisa* [gai'sa], huk., stråle. [2]) *pjask* [pjask], ik., svag skrabende lyd.

sleppa sær at baka eina køku. Tá ið hon hevur bakað, fer hon inn í brúdleypsstovuna. Prinsurin situr ovastur við borðið, og brúðurin kjá honun. Hin fremmanda leggur køkuna firi hann. Við tann firsta bitan, ið hann sker, fer ein antarsteggi út úr og ettir borðinun; ontin rennur attaná og rópar: »*Gør du ikke med mig, som Filippus gjorde med Helene!*« Prinsurin sló hendurnar saman og var uttandura alt í einun. Gentan stóð við hesunum firi honun; hann fór beinan vegin til pápa sín við henni, og har giftust bæði.

[»Den kloge pige«. Sé tillæget til æventyrlisten. To varianter af dette færøske æventyr ere meddelte nedf. s. 630 f. under »anmærkning«. Med den her meddelte opskrift jfr. spec. E. T. Kr., Jy. Folkm. XIII, nr. 8: Veline].

## 61. Agnas á deildini.

Ein gandakedling var, sum æt Agnas og búði »á deildini«. Eina dóttur átti hon sjálv, og ein drong hevði hon tikið til sín. Eina ferð kom ein fremmindur drongur ferðandi; kedlingin fór at gera pilsu, og tá ið kókað var, beyð hon honun til borðs bæði blíð og tíð: hann mátti endiliga ikki forsmáa pilsuna. Men tá ið kedlingin var útfarin, segði drongur hennara við hin fremminda, at hann skuldi ikki eta pilsuna — edla doyði hann. Kvat skuldi hann tá gera við hana? spurdi ferðingardrongurin. Hin ræður honun til at leggja hana í hattin. Nú kemur hin gamla og spir, um hann hevur etið pilsuna. »Ja, takk!« svarar hann. »*Hakkepølse, hvor er du?*« spir kedlingin. »Pilsa í hatt, pilsa í hatt!« svarar pilsan. Kedlingin leggur pilsuna á borðið og svørðið á gáttina: hevur hann ikki etið pilsuna, tá ið hon kemur attur, so skal hon drepa hann, sigir hon og fer sín veg. Kedlingardrongurin biður hin fremminda leggja pilsuna í skógvin og stíga á. Tá ið stutt er umliðið, kemur kedlingin inn attur og spir: »*Hakkepølse, hvor er du?*« »Pilsa í skógv, pilsa í skógv!« svarar pilsan. Hin gamla leggur pilsuna attur á borðið, svørðið tætt kjá henni, og er so uttandura. Kvat skal hann nú gera? spir ferðingardrongurin. Hin biður hann smoyggja pilsuna niður ímidlun skinns og hold (klæði og kropp), so hon fatar búkin. Kedlingin kemur inn attur. »*Hakkepølse, hvor er du?*« »Pilsa í búk, pilsa í búk!« So veit væl við tað kvøldið, og ødl fara niður. Dreingirnir kjøra (kjósa) seg at sova saman báðir. Kedlingardrongurin sigir, at tey bestu ráð, hann veit, eru at ríma um náttina. Teir so gera. Ferðingardrongurin, sum hevði gingið í svarta skúla, dugdi at skapa seg um.

Tíðliga á morgni, tá ið kedlingin sær, at dreingirnir eru rímdir, koyrir hon við tað sama dóttrina avstað til at leita ettir teimun. Genta kemur at einun træ; har situr ein fuglur og singur. Hon kann sær ikki at fara frá attur, men situr til mirkurs og fer so heim. Um hon ikki hevur funnið teir enn? spir hin gamla. Gentan sigir, sum er, firi mammuni. Í hatta enn bítt ikki var! um hon ikki visti, at drongurin kjá teimun var træið og hin var fuglurin? Annan dagin, tá ið gentan fór avstað til at leita, var kedlingardrongurin kirkja og ferðingardrongurin prestur. Hon kemur at kirkjuni og hoyrir prestin prædika á prædikastólinun. Har sat hon adlan dagin til mirkurs og fór so heim. Um hon hevur ikki funnið teir enn? spir hin gamla. Gentan segði, sum var. Í hatta enn bítt ikki var! visti hon ikki, at drongurin kjá teimun var kirkjan og hin var presturin? Triðja dagin fór hin gamla sjálv avstað. Tá skapaði ferðingardrongurin kedlingardrongin um til eina á og seg sjálvan til ein gudlfisk, ið svam í ánni. Kedlingin kemur at ánni, kennir við tað sama, at her eru dreingirnir, og leggst at drekka Hon drakk og drakk, til hon gekk firi (rivnaði), og dreingirnir vóru slopnir.

[Hænger sammen med nr. **60** og **8**. Den overnaturlige hjælper er her ikke en pige, men en dreng. Trækket med pølsen findes f. eks. i »Petter Friis og Anna Diis«, variant (6) af »Mestermø« (Asbj. og Moe I, 46); ligeledes i »Den svarte, halte hunden« (Eva Wigström, Sagor och äfventyr i Skåne). I Skatgr. 1889, XI, nr. 553: »Hundebruden« træder »grøden« i steden for pølsen].

## 62. Kongasonurin og gentan.

Maður og kona áttu eina gentu. Meðan hon var lítil og lá úti og spældi sær, komu ein kongasonur og ein drongur gangandi. Drongurin sigir við prinsin, at hetta mundi fara at vera genta hansara. Nei, firr skuldi hann forkoma henni, segði kongasonurin. So tók hann og setti út í eina flotkeldu, sum ikki slappst burtur úr attur. Maður hoyrði hana gráta, gekk hagar at og spurdi, kví hon sat har. Hon segði, sum var. Maðurin hjálpaði henni burtur úr flotkelduni, so hon slapp heim attur til foreldrini. Ein dagin — tá var gentan hálvvaksin — sat hon úti og seymaði. Tá komu teir báðir, kongasonurin og drongurin, ríðandi. Drongurin spir, um hann ikki vil trúgva sær, at hetta kom at vera genta hansara: nú sat hon uppattur her. Nei, heldur vildi hann forkoma henni, segði prinsurin, fór við henni og hongdi hana upp í ein gálga. Prestur kom

gangandi, spurdi hana, kví hon hekk har, og hon segði, kvussu tilborist hevði. Var tað einki annað, ið hon hevði gjørt, so skuldi hann hjálpa henni, segði prestur. So slapp hon attur til foreldrini. Ein dagin — tá var genten tilkomin — stóð hon og breiddi klæði út á blik. Tá komu kongasonurin og drongurin attur ríðandi. Um hann ikki vil trúgva sær enn? spir drongurin: nú er hon uppattur heimkomin. Kongasonurin tekur hana og flitur hana út á eitt útsker — hesa ferð skal hon ikki koma attur, heldur hann. Eitt skálkaskip kemur siglandi fram við, og gentan verður tikin upp á skipið Summir skipmenninir vildu hava hana dripna alt firi eitt, aðrir morgunin ettir. Um náttina kom ódnarveður, og skipið sorlaðist. Gentan kom sær á ein flaka og rak til lands. Idla komin var hon, legði seg at sova og droymdi. Henni barst firi, at herklæði og vápn vóru løgd til hennara og hestur stóð kjá; kongurin var deyður og prinsurin ikki krúnaður enn; kríggj var í landinun, av tí at mangir lógu ettir at fáa krúnuna. Hon vaknaði við, og tað var, sum hon hevði droymt. Hon herklæddi seg, fór hagar, sum bardagin stóð, gav seg uppí kjá prinsinun og gjørdi slík roysnisverk, at hann vann bardagan. Tá ið kríggið var endað, vildi prinsurin geva hesun fremminda hjálparmanni sistur sína í løn — einans sistur átti hann. Gentan upplísti tá firi kongadóttrini, kvussu henni hevði tilborist; kongadóttirin segði bróður sínun frá, at tann fremmindi var ikki mannfólk, og prinsurin vildi nú sjálvur giftast við gentuni. Men hon vildi ikki, tí hon helt hann hava farið ov idla við sær, og bað hann bara gera so væl at flita seg heim attur til foreldrini. Prinsurin varð at geva seg undir hetta; men tó at hann ikki fekk hana til konu, gav hann henni helvtina av ríki sínun í løn.

[GÆv. 71: Herremand og hittebarn. Skæbneæventyr].

## 63. Kongurin í hjørtarkroppinun.

Ein kongur fór við einun filgisveini út at veiða djór. Teir jagaðu ettir einun hjørti, fingu og drópu hann. Nú ið hjørturin er deyður, spir maðurin kongin, um hann vil læra at lata hjørtin upp attur at ganga. Tað vil hann fegin læra, sigir kongurin, letur síðan lív sítt inn í hjørtarkroppin, og hjørturin tekur alt firi eitt at ganga. Nú er hin maðurin so kvikur at lata lív sítt inn í kongakroppin og hutsar hundarnar ettir konginun í hjørtinun. Men

hjørturin slapp undan, og hundarnir fingu hann ikki. So fer maðurin heim attur við sínun lívi í kongakroppinun, og ødl halda kongin vera øðruvísi vorðnan nú enn firr: kroppurin er tann sami, men sinnið í konginun er so nógv versnað. Hjørturin við kongalívinun finnur ein deyðan náttargala á veginun, letur lív sitt í hann, og hjørturin liggur deyður. So flígur náttargalin heim í kongsgarðin og letur seg fanga. Tey fáa drotningini henda náttargala, og kvørja ferð hon fer í song, singur hann, men vil ongantíð singja, tá ið kongurin fer í song. Nú vil so til, at frúarhundurin kjá drotningini doyr, og við tað sama fer kongurin úr náttargalanun og inn í hundakroppin Hundurin er tá livandi attur og náttargalin deyður. Drotningin er ring um, at hon hevur mist náttargalan; men kongurin (maðurin í kongakroppinun) biður hana ikki gremja seg, tí hann kann fáa náttargalan til at láta attur, tá ið hann vil. Um kvøldið letur hann lív sítt í náttargalan, og nú letur náttargalin attur firi drotningini so fagurliga. Tá ið tann rætti kongurin (lívið í hundinun) sær hetta, fíkur hann í stundini attur í sín egna kropp, og nú er eingin kroppur at fara í kjá hinun. Kongurin tekur við tað sama náttargalan og slítur høvdið av honun. Drotningin er idla hírd um hetta og sigir við mann sín, at tað batti sær einki, at hann fór at láta í náttargalanun, tá ið hann so sleit høvdið av á honun attaná. Men kongurin bað hana ikki leggja lag í tað og greindi síðan firi henni, kvussu vorðið var við náttargalanun, og kvussu sær hevði gingist í ødlun.

[Sjælevandringsæventyr].

## 64. Tey góðu kjúnini.

Eina ferð vóru tvey kjún so ógvuliga góð kvørt við annað. Djevlarnir høvdu leingi lagt seg ettir at fáa sett ilt ímidlun teirra, men tað batti alt einki: tey vóru líka góð. Eina ferð hevði ein ónd kona sett seg í vegin firi hinari, har sum hon visti, at hennara vegur lá, og gav seg í tos við hana. Hin ónda eymkaði seg um, at nú fór maður hesa góðu konuna at doyggja, men eini ráð segði hon seg vita: »hevði tú kunnað fingið finnin burtur, ið situr undir hálsinun á manni tínun, so hevði hann ikki doyð«. »Kvussu skal eg fáa finnin burt?« spir hin. Ónda kona biður hana sita ettir um kvøldið og lata mannin leggja seg einsamadlan: hon skal bíða, til hann er sovnaður, og so fara við knívi í

aðrari hond og ljósi í aðrari at honun og skera finnin burt. Tá ið henda ónda hevur lært ta góðu hetta, setur hon seg seinni um dagin í vegin firi manni hennara og sigir við hann: »Nú kemur kona tín at drepa teg í kvøld, tá ið hon heldur teg vera sovnaðan; tú skalt tí royna at vaka í nátt; hon kemur til tín við knívi í aðrari hond og ljósi í aðrari«. Tá ið ektakonan helt mann sín vera sovnaðan, gekk hon, sum henni var ráðlagt, til songina við ljósi og knívi til at skera finnin burt. Men maðurin vakti; hann steig upp, tók knívin av henni og rendi hana ígjøgnun og síðan seg sjálvan eisini. Alt tað, sum djevlarnir vóru ikki mentir, voldi tann ónda konan.

## 65. Kjúnini og trødlini.

Eina ferð vóru tvey kjún, sum ikki torgaðust. Ein dagin, sum maðurin er burtur í haga og hevur sett seg undir ein stein, hoyrir hann trødl tosa hinumegin steinin. Nú skulu tey valda so mikið í kvøld, siga tey, at maðurin skal beina firi konuni, og gera so av, at tey skulu skjóla sær í einun skúmaskoti[1]) í húsinun, so eingin skal síggja tey. Tá ið maðurin hoyrir hetta, heldur hann: »Er tað so, at tað eru trødl, ið seta ilt ímidlun okkun bæði, tá skal tað ikki vera so herettir, sum tað hevur verið«. Um kvøldið, tá ið hann er heimkomin, undrast konan uppá, at hann er so hjartansblíður. Hon at kinda eld upp og gera náttturð; men meðan hon ger mjølið út á, kvølvir hon pottin og stoytir alt í eldin. Hann biður hana kinda upp attur og spir, um hon eigir nakað mjøl ettir. Hon letur uppivir attur og ger út á. Tá lukkast henni at fáa kókað greytin og sett pottin á gólvið; men so kemur hon at stoyta undir, og potturin kvølvist ettir gólvinun. Alt er maðurin blíður og spir konuna, um hon eigir einki mjøl ettir enn til at lata uppivir attur Jú, hon eigir til eina ferð enn, sigir hon. Tað lukkast henni at, kóka, seta á gólvið og oysa upp í flátið; men tá ið hon skal bera manninun flátið, dettur hon, og greyturin flítur ettir gólvinun. Tá loypur maðurin upp og springur ettir øksini; konan svímar av ræðslu, tí hon heldur hann koma ettir sær; men hann fer í skúmaskotið, har sum trødlini eru, og høggur við øksini til ímsar síður. Trødlini fóru rínandi og kvínandi

[1]) *skúmaskot* [skùumaskoət], ik., mørk gang, afsides krog.

avstað; summi gramdu seg um armar og summi um bein, sum hann hevði høgt. Tá komu tey ikki attur, og ettir tað samdust bæði kjúnini altíð væl.

## 66. Gentan, sum jomfrú Maria tók.

Ein fátæk olmussugenta sat úti í skóginun, útkoyrd heimanífrá av pápanun, og visti sær einki at liva av. Jomfru Maria kom tá til hennara og spurdi, um hon vildi tæna kjá sær. Gentan játtaði, og Maria tók hana við sær. Ein dagin, tá ið Maria fór niður attur (á jørðina), bað hon gentuna vera ettir og fekk henni liklar til ødl kømur uttan eitt, sum hon ikki mátti fara inn í. Jomfrú Maria var ikki meira enn farin, so hugsaði gentan, at hon skuldi tó royna at kaga har inn kortini, gloppaði hurðina og setti fingurin inn. Hann varð tá giltur alt firi eitt. So kom Maria attur og spurdi gentuna, um hon hevði latið didnar upp; men hon svaraði nei. Maria segði, at, vildi hon ikki siga satt, skuldi hon koma at vera so fátæk attur, sum hon hevði verið firr, og so varð: gentan sat attur har, sum Maria tók hana frá. Ein maður kom ferðandi tann vegin, sá, at gentan hevði giltan fingur, tók hana og giftist við henni. Tá ið hon hevði átt badn, kom jomfrú Maria til hennara og spurdi, um hon hevði latið didnar upp; men hin segði attur nei. So tók Maria badnið og fór avstað við tí. Av tí at eingin uppspurningur kom um badnið, førdist tað út í orð, at mamman hevði etið tað attur í seg. Aðra ferð hon lá í barsilsong, kom Maria attur við badninun og bað hana ganga við, kvat hon hevði gjørt: so skuldi hon fáa tað firra badnið attur, men annars skuldi hon missa annað badnið atturat hinun. Svarið var nei sum firr. Árið ettir kom Maria triðju ferð, fekk triðju ferð nei og fór avstað við triðja badninun. Tað segðist, at mamman skuldi hava etið ødl trí bødnini attur í seg; hon varð tí dømd til at brennast, og eldur varð kindur. Tá hugsar konan: »hevði nú jomfrú Maria komið!« Alt í einun kom Maria við ødlun trimun bødnunun; eitt bar hon á arminun, eitt leiddi hon, og eitt gekk sjálvt. Hon spurdi konuna, um hon læt didnar upp á sinni, og konan játtaði. So gav Maria henni bødnini attur, og hon slapp undan at verða brend.

[Variant af Asbj. og Moe I, nr. 8: Jomfru Maria som Gudmoder].

## 67. »Ríkismanshøvdið stendur ikki altíð so beint« edla Hin tolna gentan.

Ein fátækur maður átti eina dóttur, sum var røsk til arbeiðis og siðaði seg væl. Ein dagin kemur ein ríkur maður inn til teirra og ansar ettir, kvussu røsk gentan er. Annan dagin kemur hann attur við skrúðklæðun til hennara, letur hana í tey og biður so um hana til giftarmáls. Foreldrini siga, at tað gagnar ikki, tí hon er ikki hansara líki: hann er ríkur, og tey sjálv eru fátæk. Men hann heldur fast við sítt; gentan er bæði røsk og rættulig, sigir hann. Hann er har í húsinun nakrar dagar, fær tey gomlu til at geva ájáttilsi[1]) og fer so avstað við henni. Nú ið dóttirin er farin, vil mamman kasta hennara gomlu pjaltrir burtur: henni mundi ikki tarvast at fara attur í tær. Men maðurin heldur: »Ríkismanshøvdið man ikki altíð standa so beint; ikki eigir at taka firi, at hon kemur ikki attur.« Nú er dóttirin saman við hesun ríka í nakra tíð. So eina náttina vakna tey fátæku kjúnini bæði úr svøvni, við at eitt pikkar á didnar; tey lata upp — tá stendur dóttirin firi durunun í berun serki. Ja, tað visti hann, sigir hin gamli, at ríkismanshøvdið man ikki altíð standa so beint: sær dámti ongantíð, at hann fór við henni: nú eru pjaltrirnar tøkar at fara attur í. So letur gentan seg attur í pjaltrirnar. Um dagin kemur hin ríki attur; tey ilskast og spirja, kvat hann vil. Hann er komin at leita ettir gentuni, sigir hann; skrúðklæðini hevur hann við. Hon fór ikki væl frá honun síðst, halda tey við hann. Hann svarar, at sær hevur dámað gentuna ógvuliga væl, men í einun hevði hann ikki roynt hana: kvussu góðsint[2]) hon var; tí koyrdi hann hana út. Við góðun sinni var hon farin, og væl tók hon attur ímóti manninun. Hon læt seg í skrúðklæðini og fór við honun í øðrun sinni. Tey giftust, og síðan livdu tey væl saman.

[Æventyret om den tålmodige kvinde (Griseldis). Sé æventyrlisten, tillæget].

## 68. Bóndin, oksin, esilið og hanin.

Ein bóndi, sum dugdi at skina bæði á djóramál og fuglamál, hevði ein oksa og eitt esil standandi í sama

[1]) *ájáttilsi* [åa·jå·ˈtılsı], ik., samtykke. [2]) *góðsintur* [gɔusıˈn.ór], to., godsindet, godhjærtet.

stadli. Oksan hevði hann til at ganga firi plóginun, men esilið til at ríða á til stuttleika. Eitt kvøldið er oksin so tigandi, men esilið so mælskt. Tað spir hann, kví hann er so tigandi, og oksin svarar, at tað er av møði. Esilið sigir, at, hevði tað verið í oksans stað, skuldi tað stangað. Hetta hoyrir bóndin. Tá ið húskadlarnir koma attur annan morgunin til at leggja á oksan, nú stangar hann. Bóndin biður teir lata oksan vera og leggja á esilið. Um kvøldið, tá ið esilið kemur attur, er einki mál í tí: tað er so mótt. Nú er oksin so mælskur og spir esilið, kví tað er so tigandi. Tað kann ikki vera so mælskt, sigir esilið: tí tað hevur hoyrt, at nú skal oksin verða dripin, um hann stangar uppattur. Bóndin hoyrir hetta og tekur at læa. Konan er altrá ettir at fáa at vita, kví hann lær; men hann vil ikki siga henni frá tí, tí annars fær hann einki at vita meira. Hon gevur honun tó ikki frið, og bóndin er so tungur í sinni um hetta. Sum hann gongur, sær hann, kvar ið ein hani dansar rundan um 60 hønur. Hundur bóndans sigir við hanan, at hann mátti ikki verið so listugur, nú ið húsbóndin gongur so tungur. Men hanin svarar: »Eg havi 60 hønur her, og adlar eru tær mær undirgivnar; so mátti bóndin kunna haft eina konu, sær undirgivna; kví rópar hann hana ikki inn í eitt kamar og bukar hana har?« Bóndin tók ettir hesun, rópti konuna inn og gav so á hana, at hon talaði ikki attur meira um nakað slíkt.

## 69. Skeipar[1]).

Brudstykke fra Sandø.

Tre brødre fri til en prinsesse. Den, der skyder længst, skal have prinsessen. De to ældre brødres pile blive fundne, men den yngstes er og bliver borte. Han søger, kommer til foden af et bjærg, og træffer en ung pige, som beder ham blive hos sig; hun har taget hans pil, siger hun: den fløj kortest, og hun løftede den usynlig i flugten. Han bliver hos pigen, og den næstældste broder får prinsessen. Den yngste broder tager hjem på besøg; en troldkælling, som sidder på hans vej, vil gribe ham, men et vindstød fører ham hastigt forbi hende. I staden bliver han udspurgt om denne pige, om hun ikke ejer en broder — ham vil man så gærne se. Alt dette er spot. Ynglingen spørger pigen ud om hendes broder, og hun fortæller ham, at han er frygtindgydende at se; hans øren ere så store, at de slæbe efter jorden; han har en jærnstav, som vejer 50 pund; *Skeipar* er hans navn. Selv behøver han dog ikke at frygte for ham, siger pigen til ynglingen.

[1]) udt.: skaibar.

Denne drager så med *Skeipar* til staden. *Skeipar* stikker troldkællingen, som sidder på deres vej, ihjel med sin stav. Da de komme til staden, flygte alle for dem; men dem, som ikke undkomme, stikker *Skeipar* ihjel med sin stav.

## 70. Legmeisin.

Æventyret om »spindepigen og de tre underlige mostre« (GÆv. 50); jfr. ovenfor nr. 2 cde. Skønt titlen (*legmeis* [lægmai's], huk., doven pige) har en god færøsk klang, stemmer handlingen på enkelte mindre afvigelser nær i sin helhed med andre vel kendte nordiske former af dette æventyr og skal derfor kun blive kort refereret[1]).

*Legmeisin* er en doven ung pige, som skal giftes. Hendes frier sætter hende på prøve først ved at give hende 36 pund (en »våg«) uld at tilberede til spinding i løbet af et fjerdingår ved den så kaldte *tægan*[2]). Gammel kone hjælper hende, mod at hun skal kalde hende »moster« ved bryllupet. Derefter skal pigen spinde den tilberedte uld; en anden gammel kone hjælper hende mod at blive kaldt »faster« ved bryllupet. Tredje gammel kone hjælper hende med at væve ulden mod at blive kaldt »bedstemoder«. De tre koner komme til bryllupet, den første med usædvanlig lange fingre, den anden med store poser under øjnene, den tredje har en ualmindelig stor bagdel; disse skavanker sige de, at de have fået af henholdsvis at trevle ulden op *(tæga)*, spinde og væve. Bruden slipper da fri for at gøre sådant arbejde.

## 71. a) Klóka Margreta. b) Kláreyga.

Varianter af æventyret om den narrede forfører eller prinsesserne i tårnet. Sé tillæget til æventyrlisten. — En fjærnere variant er nr. 31: *Kongadóttirin, ið duld var inni í átjan ár*.

*Klóka Margreta*. Det bliver spået tre kongedøtre, at de skulle føde hver sit uægte barn Kongen skjuler dem i et afsides hus og lader en pige ved navn Margrete varte dem op. Alle fire få hver sit guldæble, hvorpå det kan ses, om pigerne indlade sig med mænd. En ung mand forklæder sig som kvinde, bliver indladt og forfører kongedøtrene, men ikke den mistænksomme Margrete. Hun overlister ham ved at skyde til sengen, så den falder ned med ham gennem en overdækket åbning i gulvet; han er da udenfor huset og må gå sin vej. Da kongen vil se guldæblerne, frelser Margrete prinsesserne ved at lade dem, en for en, forevise ham hendes eget æble, som går på om-

[1]) Den samme fremgangsmåde er af samme grund anvendt overfor de i det følgende meddelte æventyr: nrr. 71—77.

[2]) *at tæga* er at trevle ulden op med fingrene. Dette var skik på Færøerne, førend karder kom i brug.

gang imellem dem. Børnene, som prinsesserne føde, lægger Margrete i en kurv og bærer dem hemmeligt hen til forførerens hus; men han dræber dem. Margrete går hver nat hen i hans have og tager hans kostbareste urter. Han lader gøre en kunstig stol, som han sætter ved indgangen; den skal klemme sammen om hende, når hun sætter sig i den, og banke hende. Men hun tager sig i agt. Han kommer til; de brydes, og hun får kastet ham ned på stolen, som holder ham fast og banker ham. Ilde forkommen bliver han funden næste morgen, og bud udsendes efter læge. Margrete tager mandsklæder på, gør sig ukendelig, går hjem til ham og udgiver sig for doktor. Hun hugger det størknede blod ud af sårene, lægger så en indvendig med salt bestrøet fårehud om hans krop og forlader ham i en ynkelig tilstand. Idet hun går ud, skriver hun på »bjælken«[1]: »*Dette har den snilde Margrete gjort*«[2]) Da manden er bleven rask, lader han, som han er bleven forsonet, gør afbigt og frier til hende. Hun tager på skrømt derimod. Derpå laver hun i forening med prinsesserne en voksfigur, der ligner hende selv, pynter den på bryllupsdagen med sine egne klæder og sætter den op i sin seng. En skindpose (bælg) med bukkeblod binder hun under klæderne på den. Om aftenen kommer brudgommen til sengen, drager sit sværd og render det igennem voksfiguren. Prinsesserne og Margrete gøre anskrig; han bliver greben og fængslet. Til sidst beken ler han, at han har dræbt børnene, hvorpå han bliver hængt.

En brudstykkeagtig variant af foranstående i Porkere på Suderø optegnede æventyr haves fra Sørvåg på Vågø under titlen *Kláreyga*, som her er den snilde piges navn. Det danske æventyr »Jomfru Klarøje« (E. T. Kr., Jy. Folkm. V, nr. 15) har kun navnet tilfælles med det færøske, men er ellers en variant af »Den lille and« (GÆv. 35). Indholdet af fær. *Kláreyga* er i korthed følgende:

En herremandssøn efterstræber tre på et afsides liggende slot indespærrede kongedøtre. Han slipper ind ved at omskabe sig til fugl og forfører prinsesserne; men ternen, *Kláreyga*, undgår ham. Hun narrer ham ved at rede seng over vandhuset (ganske ligesom i hovedæventyret, nr. 31). Da kongen vil se prinsessernes guldæbler (de ere blevne sorte), hjælper *Kláreyga* dem med sit eget æble. Hun bringer prinsessernes børn i en kurv hemmeligt hen til herremandssønnen. Denne vil hævne sig, laver en kunstfærdig stol med knappenåle, som skal stikke *Kláreyga;* men hun får fældet ham selv ned på stolen. Enden er den, at han får respekt for *Kláreyga*, frier til hende og får ja mod højtideligt løfte om ikke at hævne sig.

*Klóka Margreta* og brudstykket *Kláreyga* danne sidestykker til det som nr. 31 meddelte æventyr: *Kongadóttirin, ið duld var inni í átjan ár.* Dette står dog mere for sig selv og afviger i flere hovedtræk fra de danske æventyr-

---

[1]) fær. *bjálki* = *biti:* den gennem røgstuen anbragte tværbjælke.
[2]) Disse ord anføres altid i dansk sprog ved fortællingen.

former, ved hvilke *Klóka Margreta* står langt nærmere. Oftest er det en snild terne, der frelser prinsesserne og spiller forføreren puds; men undertiden (således i »Prinsesserne i tårnet«) træder den yngste prinsesse i stedet for ternen. I fær. nr. 31 er der kun tale om en enkelt prinsesse og ingen terne; prinsessen er selv den snilde, og trækket med guldæblerne er borte.

## 72. Hans edla Drongurin við gudlhárinun.

En fattig dreng, Hans, går ud at vandre og kommer til en rise, som tager ham i sin tjeneste. Hans arbejde skal være at give en hest og et æsel føden, og hans løn skal være et par bukser, en kofte og en hætte. Han er hos risen i tre år. Altid hænger en gryde over ilden og koger, men risen forbyder ham at tage låget af. En dag kan han ikke styre sig længer og tager låget af; røgen slår op om ham, og hans hår bliver det bare guld. Gryden holder op at koge, og låget kan ikke lægges på igen. Han beder hesten og æslet om hjælp. Æslet beder ham tage en vandflaske og et træ oppe på loftet: de må flygte begge to. Drengen sætter sig på æslet. Risen forfølger de flygtende; drengen kaster på æslets råd træet bag om sig, og det bliver en stor skov. Risen hugger sig igennem. Drengen kaster vandflasken; den bliver til en stor indsø. Risen vil drikke den ud og drikker, til han revner. Drengen kommer til kongens urtegårdsmand og får tjeneste. Urtegårdsmanden sender ham til kongsgården med urter, pålægger ham at være høflig og tage huen af Men drengen vil ikke tage huen af. En af kongedøtrene ser en guldlok stikke ned under huen og bliver forelsket i ham. Kongen vil bortgifte sine døtre, kalder sammen til gæstebud og giver hver af døtrene et guldæble, som hun skal kaste til den mand, hun udvælger. Hans bliver anmodet om at tage huen af, men han svarer: »*Nej, min hue skal stå kønt på mit hoved!*«[1]) Den yngste prinsesse kaster guldæblet til Hans. Kongen er vred; men Hans tager huen af, og guldhåret kommer til syne. Han får kongedatteren og siden riget efter den gamle konge. Så hugger han på æslets bøn hovedet af dette og sætter det ved halen. Æslet, som er en af risen omskabt prins, står nu i sin rette skikkelse igen.

[Variant af »Hans med guldhåret« (GÆv. 8)].

## 73. a) Droslinebbur. b) Drossilskegg.

*Droslinebbur.* En konge har en eneste datter, som han forkæler. Der findes en lus på hende som lille; den sættes i en smørtønde for at fedes og bliver næsten så stor som en kat Så bliver skindet flået af den og udspilet. Kongen siger, at den, som kan gætte, af hvilket dyr skindet er, skal have prinsessen. Men ingen af de mange bejlere kan gætte det. Tilsidst gætter en bejler rigtigt, men hun vil

---

[1]) Dette svar gengives på dansk ved fortællingen af æventyret.

